

ఆపస్తంబీయ పంచదశ

# సంస్కార చిన్తామణిః

## ప్రథమభాగః

గృహ్య ప్రయోగాత్మక పంచదశ సంస్కార క్రియా వివరణ సహితము

పరమ పూజ్య గురుదేవులు, వేదమూర్తులైన బ్రహ్మశ్రీ

రావూరి లక్ష్మీనారాయణ అవధాని గారి

కృపాలబ్ధమైన పంచదశ సంస్కారముల పారమునకు

పూజ్య గురుదేవులు, వేదమూర్తులైన బ్రహ్మశ్రీ

కళా సత్యనారాయణశర్మావధాని గారి

క్రియా వివరణ సహితముగా

బుధజన విధేయుడు వేదమూర్తులైన బ్రహ్మశ్రీ

ద్విభాష్యం వెంకటేశ్వర్లు గారి కుమారుడు

సుబ్రహ్మణ్య శాస్త్రిచే సంకలనము చేయబడి

సోదరుల సహకారముతో శ్రీలక్ష్మీగణపతిప్రింటింగ్ ప్రెస్,

కొవ్వూరు నందు ముద్రింపించి ప్రకటింపబడియె.

శ్రీ విరోధినామ సంవత్సర మాఘ పూర్ణిమ.

ప్రథమ ముద్రణము 1999 - ప్రతులు 2000

ద్వితీయ ముద్రణము 2006 - ప్రతులు 3000

తృతీయ ముద్రణము 2010 - ప్రతులు 3000

ప్రకాశకులు :
ద్విభాష్యం సుబ్రహ్మణ్య శాస్త్రి సోదరులు



డి.టి.పి. :
ద్విభాష్యం కుమార సుబ్రహ్మణ్య శర్మ

మూల్యము :
రూ. 220/-

వి.పి.పి. పద్ధతి లేదు.

పుస్తకములకు

గ్రంథములు కావలసిన వారు గ్రంథ మూల్యము మరియు పోస్టేజి లేక కొరియర్ ఛార్జీలతో కలిపి మనియార్డర్ ద్వారా క్రింది చిరునామాకు మీ పేరు, తండ్రి పేరు, ఇంటి నెంబరు, వీధి, గ్రామము, జిల్లా పిన్‌కోడ్, మీ ఫోన్ నెంబరు వగైరాలతో వివరముగా పంపవలెను.

గ్రంథములు కావలసినవారు ఈ క్రింది చిరునామాలో సంప్రదించండి :

సెల్ : 92474 13912, 92960 58090.

ఫోన్ : [illegible] - 250 529, 250528.

ద్విభాష్యం సోదరులు

[illegible] 8-1-104 & 105,
[illegible] (తూ.గో.జిల్లా, ఆంధ్ర)







# నమస్సుమాంజలి

మహనీయులైన యాజ్ఞికవిద్వద్వరేణ్యులకు మరియూ ఉపాధ్యాయులకు మీద్విభాష్యం సుబ్రహ్మణ్య సోదరుల నమస్సుమాంజలి.

అయ్యా! మాచేప్రచురింపబడిన 1) సంస్కార చిన్తామణిః ప్రథమభాగమ్ 2) తైత్తిరీయ పంచకాఠకః పంచోపనిషదః, 3) భవిష్యోత్తర పురాణోక్త సూర్యనమస్కారకల్పః, 4) వాయుపురాణోక్త శ్రీలక్ష్మీవ్రతకల్పః, 5) అర్షవివాహ వైభవమ్, 6) సంస్కార చిన్తామణిః ద్వితీయభాగమ్, అనుగ్రంధములను మీరందరూ విశేషముగా ఆదరించుచున్నారు.

ముఖ్యముగా మాగ్రంధములను అందరించుచున్న వైదికసోదరుల అభిమానము, స్మార్తపాఠశాలల ఉపాధ్యాయులు, పుస్తకవిక్రేతలు మాకిచ్చుప్రోత్సాహముమరువలేనిది. వారికి మా కృతజ్ఞతాపూర్వక ప్రత్యేక ధన్యవాదములు.

మామిత్రులు, శ్రేయోభిలాషులైన వైదిక సోదరులు, చిరంజీవులు స్మార్తము నేర్చుకొను విద్యార్థుల సౌలభ్యముకొరకు ఈముద్రణలో క్రియావివరణ మరింత విపులముగా వ్రాసియున్నాము. అగ్నిముఖము, వపనకర్మలు, పాహిత్రయోదశ హోమములు వగైరాలు ఆయా సందర్భములలో అవసరమును బట్టి మరల మరల ఇచ్చియున్నాము.

ప్రతీమానవుడూ జీవితకాలములో తప్పక ఆచరించవలసిన కర్మలు 16. మరి ఈ షోడశకర్మలు అనగా ....

శ్లో ॥ గర్భాధానం పుంసవనం సీమంతోన్నయనం తథా ।
జాత నామాఽన్న చౌలాని మౌంజీ వ్రతచతుష్టయమ్ ।
గోదానాఖ్యం స్నాతకంచ వివాహం పైత్ర్యమేధికమ్ ।
షోడశైతాని కర్మాణి సమంత్రం కారయేత్తతః ॥





తల్లిగర్భమునప్రవేశించినది(గర్భాధానము) మొదలు వివాహము వరకు జన్మించినప్రతిమానవునకూ వారి జీవితకాలములో జరుగు శుభకరమైన సంస్కారములు 15. (16. పితృకార్యము ఉత్తరక్రియలు)

మరి శుభకరమైన సంస్కారములు 15 ఏమిటనగా...

1. ధర్మపద్ధతిలో సంతానము పొందుటకు చేయు కర్మయే **గర్భాధానము.**
2. గర్భవతియైన స్త్రీకిమగసంతానముకలుగుటకు చేయుకర్మయే **పుంసువనము.**
3. గర్భవతియైనభార్యకుపాపిటనువిగదువ్వుకర్మయే **సీమంతోన్నయనము.**
4. శిశువు జన్మించగనేచేయు మొట్టమొదటికర్మయే **జాతకర్మ.**
5. శిశువునకు పేరుపెట్టుట అను కర్మయే **నామకరణము.**
6. శిశువునకు అన్నము ముట్టించుకర్మయే **అన్నప్రాశనము.**
7. శిశువుకు పుట్టుజుత్తు తీయుకర్మయే **చౌలకర్మ.**
8. ద్విజత్వ సిద్ధికొరకు చేయు కర్మయే **ఉపనయనము.**
9. ప్రజాపతిదేవతాక మంత్రాధ్యయనమునకై చేయుకర్మయే **ప్రాజాపత్యవ్రతము.**
10. సోమదేవతాక మంత్రాధ్యయనమునకై చేయుకర్మయే **సౌమ్యవ్రతము.**
11. అగ్నిదేవతాక మంత్రాధ్యయనమునకై చేయు కర్మయే **ఆగ్నేయ వ్రతము.**
12. విశ్వేదేవదేవతాక మంత్రాధ్యయనమునకైచేయు కర్మయే **వైశ్వదేవవ్రతము.**
13. వేదాధ్యయనముపూర్తిఅయిన పిమ్మట చేయుకర్మయే **గోదానవ్రతము.**
14. బ్రహ్మచారి గృహస్థాశ్రమముస్వీకరించుకర్మయే **స్నాతక వ్రతము.**
15. అగ్నిసాక్షిగా వధువుహస్తమును గ్రహించుకర్మయే **పాణిగ్రహణము.**

మా పరమపూజ్యగురుదేవులు వేదమూర్తులైన బ్రహ్మశ్రీ **చావ్వారి లక్ష్మీనారాయణ అవధానులు**గారి కృపాలబ్ధమై, విద్వాంసులచేతనూ, వైదికాభిమానుల చేతనూ విశేషముగా ఆదరింపబడుచున్న **శ్రీమదాపస్తంబీయ** పంచదశ సంస్కార **చిన్తామణిః** ప్రథమభాగము అను గ్రంధరాజమును పరమపూజ్యగురుదేవులు వేదమూర్తులైన బ్రహ్మశ్రీ **ఈతా సత్యనారాయణశర్మ**గారి అనుగ్రహలబ్ధమైన క్రియావివరణను మరింత విపులీకరించి, సస్వరముగాముద్రించి, తమకు

సవినయముగా సమర్పించుచున్నాము. పూజ్యగురుదేవులకు అనేక శతసహస్ర నమోవాకములు .

శ్రీలక్ష్మీగణపతి ప్రింటింగ్‌ప్రెస్ అధినేతలు కొవ్వూరువాస్తవ్యులు శ్రీ మన్యం వీరభద్రరావుగార్కి మాప్రత్యేక కృతజ్ఞతాపూర్వక ధన్యవాదములు.

డి.టి.పి నందుఎంతో శ్రమకు ఓర్చి, మేమే స్వయముగాడి.టి.పి చేసి సాధ్యమైనంతవరకూ తప్పులను సరిచేయుట జరిగినది. ఐనప్పటికీ ఇంకా ఏమైనా స్వరదోషములు, అక్షర మార్పులు, చేర్పులుఉన్నచో మాకు తెలియపరచిన చో వచ్చే ముద్రణయందు చేర్చగలవారము.

పేపరుఖరీదు, ప్రింటింగ్‌ఖర్చులువగైరాలు పెరిగినప్పటికీ పేపరువిషయము లోగాని, ప్రింటింగ్ విషయములోకాని రాజీపడకుండా ముద్రించినందున మూల్యము పెంచుట తప్పలేదు. సోదరులు సహకరించ ప్రార్థన.

మీ

ద్విభాష్యం సుబ్రహ్మణ్య సోదరులు



## హెచ్చరిక



పూజ్య గురుదేవులు శ్రీ మేడిచర్ల పాపావధానులు వారితో
ద్విభాష్యం సుబ్రహ్మణ్య శాస్త్రి, సుబ్రహ్మణ్యశర్మ సోదరులు




## విషయ సూచిక

# సామగ్రి జాబితా

### అన్ని కర్మలయందును కావలసిన ముఖ్యసామగ్రి

1) పసుపు, 2) కుంకుమ, 3) తమలపాకులు, 4) పోకచెక్కలు, 5) అగరవత్తులు, 6) హారతికర్పూరము, 7) గంధము, 8) పండ్లు, 9) బెల్లము, 10) బియ్యము, 11) కొబ్బరిబొండములు, 12) దూర్వలు, 13) పీటలమీదకు తువ్వాలు, 14) విడిరూపాయలు, 15) మామిడికొమ్మలు, 16) దీపారాధన సామగ్రి, 17) అగ్గిపెట్టె, 18) ఉద్ధరిణి, 19) పంచపాత్ర, 20) హరివేణము, 21) పెళ్ళిపీట-పీటలు, 22) పళ్ళెములు 23) చెంబులు, 24) నీళ్ళబిందె. ఇవి ప్రతికార్యక్రమమునకు సాధారణముగా కావలసిన ముఖ్యసామగ్రి.

### -: పునస్సంధానమునకు సామగ్రి :-

1) మట్టి లేక ఇసుక, 2) బియ్యపుపిండి, 3) నెయ్యి, 4) సమిధలు, 5) బర్హిస్సు, 6) ఆసాదనకుపాత్రలు-3, 7) దంపతులకు నూతనవస్త్రములు మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

### -: గర్భాధానమునకు సామగ్రి :-

1) అంచుగలతెల్లచీర, 2) తెల్లనిరవిక, 3) తెల్లనిపంచె, 4) కండువా, 5) కర్జూరపు కాయలు మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

### -: పుంసవనమునకు సామగ్రి :-

1) ఖల్వము, 2) పొత్తరము, 3) చిగుళ్ళతో కూడిన మర్రిపళ్ళ గుత్తి, 4) వడపోతకు వస్త్రము, 5) ఆసాదనకుపాత్రలు-3) 6) సమిధలు, 7) నెయ్యి, 8) బియ్యపుపిండి, 9) మట్టిలేకఇసుక, 10) బర్హిస్సు మరియు ముఖ్యసామాగ్రి.

### -: సీమంతమునకు సామగ్రి :-

1) బ్రహ్మమేడికాయలగుత్తి, 2) దారపుబంతి, 3) యేదుపందిముల్లు, 4) బియ్యపుపిండి, 5) ఆవునెయ్యి, 6) సమిధలు, 7) ఇసుకలేకమట్టి, 8) బరిహస్సు కట్టలు-3, 9) మొలకవెత్తినవడ్లు (ధాన్యం), 10) ఆసాదనమునకు





పాత్రలు మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

### -: అనుపనీత ప్రాయశ్చిత్తమునకు సామగ్రి :-

1) బియ్యపుపిండి, 2) నెయ్యి, 3) సమిధలు, 4) బరిహస్సు, 5) ఆసాదనకు పాత్రలు, 6) ఇసుక లేక మట్టి మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

### -: అన్నప్రాశనకు సామగ్రి :-

1) పెరుగు, 2) తేనె, 3) నెయ్యి, 4) క్షీరాన్నము లేక అన్నము (కంకణము) 5) జీవికా పరీక్షకు వస్తువులు (పుస్తకము, కలము, కత్తి, బంగారము, విడిరూపాయలు వగైరా) మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

### -: చౌలమునకు సామగ్రి :-

1) బరిహస్సు కట్టలు, 2) మేడికాయుల గుత్తి, 3) ఎద్దు పేడతో చేసిన రెండు పాత్రలు, 4) ఏదుపందిముల్లు, 5) కంకణము, 6) ధాన్యము, 7) కత్తి, 8) పాత్రలతో వేడి నీళ్ళు, 9) చన్నీళ్ళు, 10) సమిధలు, 11) బియ్యపుపిండి, 12) ఇసుక లేక మట్టి, 13) నెయ్యి మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

### -: అంకురారోపణకు సామగ్రి :-

1) కంకణము, 2) ఆవుపాలు, 3) అన్నిరకముల ధాన్యములు, 4) కంచుపాత్ర, 5)పాలికలు, 6) పుట్టమట్టి, 7) వ్యంజనము (పెసరపప్పు, అప్పడములు, ఒడియములు, దుంపకూర మరియు కాయగూర) 8) దారపు రీలు మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

### -: ఉపనయనమునకు సామగ్రి :-

1) జీలకర్రబెల్లము నూరినముద్ద, 2) కృష్ణాజినము. 3) ముంజ (దర్భ) త్రాడు 4)యజ్ఞోపవీతము, 5) కంకణము, 6) సమిధలు, 7) కూర్చ, 8) రాయి, 9) పసుపులోముంచి ఆరవేసినబట్టలు (వటువునకు), 10) బ్రహ్మోపదేశమునకు పంచెలచాపు, 11) గాయత్రీఉపదేశముకు పంచెలచాపు. 12) పీటలమీదకండువా (నాందీబ్రాహ్మణసమారాధనకు ప్రత్యేకమంట, నాందీముఖమునందు బ్రాహ్మణులకిచ్చుబట్టలు, దక్షిణలు), 13) మోదుగ దండము, 14)

బరిహాస్సు, 15) బియ్యపుపిండి,16) ఇసుకలేకమట్టి, 17) భిక్షకు వెండిగిన్నె, 18) దక్షిణ, 19) బంగారు పలకల ఉంగరము, 20) అరిసెలు, చక్కిలములు, అప్పడములు. మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

ఫలదానకర్మకు సామగ్రి

1) వస్త్రములు, 2) మూడురెమ్మలుగల మోదుగకొమ్మ, హోమసామగ్రి, నివేదనకు బూరెలు, పులగము, కుశలాన్నము. మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

-: స్నాతకమునకు సామగ్రి :-

1) పూలదండలు, 2) వస్త్రములు, 3) మణులు, 4) నలుగుపిండి, 5) తుంగచాప, 6) మోదుగసమిధ, 7) సమిధలు, 8) బరిహాస్సు, 9) మేడిపుల్ల, 10) ఎద్దుపేడ, 11) కంకణము, 12) ఉదక పాత్రలు-2, 13) కత్తి, 14) ధాన్యం, 15) చిల్లర,16) కాటుక, 17) గొడుగు, 18) అద్దము, 19) చేతికర్ర, 20) చెప్పులజత,21) బరిహాస్సుచే చుట్టబడిన చెవిపోగులు, 22) ఉదకపాత్రలు (వేడినీళ్ళు, చన్నీళ్ళు-2), 23) బియ్యపుపిండి, 24) కాశీప్రయాణములో వరునకుఇచ్చుబట్టలు (ఆడపెళ్లివారుఇచ్చేవి), 25) కాశీప్రయాణములో బావమరిదికి ఇచ్చేబట్టలు (మగపెళ్ళివారుఇచ్చేవి) మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

-: ఆడపెళ్ళివారింటి పాణిగ్రహణమునకు సామగ్రి :-

ఎదురుసన్నాహమునకు 1) పసుపు, 2) కుంకుమ, 3) తమలపాకులు, 4) పోకచెక్కలు, 5) మంచిగంధము, 6) అరటిపండ్ల గెల, 7) విడిపూవులు, 8) సెంటు, 9) పన్నీరు, 10) శుభలేఖ, 11) పూలదండ లేక చమికీదండ (పెండ్లికుమారునికి), 12) పానకంబిందెలు-2, 13) గ్లాసు-1, 14) పెండ్లి కుమారునికి ఇచ్చేబట్టలు,15) వియ్యంకులదంపతులకు ఇచ్చేబట్టలు, 16) పాలికలు-6, 17) ప్రమిదలు-6,

విశాఖ, విజయనగరం, శ్రీకాకుళంజిల్లాలలో ఎదురుసన్నాహముకు బదులుగా తోటసంబరములని చేయుదురు. అందుకు 1) బుక్కా 2) భర్గుండ, 3) పటికిబెల్లం, 4) కర్పూరం పేర్లు(చిన్న కర్పూరపు దండలు. కూడాకావలెను.





లగ్నమునకు సామగ్రి 1) కంకణము, 2) ఆవుపాలు, 3) అన్నిరకముల ధాన్యములు, 4) కంచుపాత్ర, 5) పుట్టమట్టి, 6) వ్యంజనము, 7) దారపురీలు 8) కట్టులేనివెదురుపేళ్ళబుట్ట, 9) కాళ్ళుకడుగుపళ్ళెము, 10) చెంబు, 11) గుమ్మడిపండు,12) గంధంచెక్క 13) పెండ్లికుమారునికిఇచ్చు బంగారుఉంగరము, 14) వెండిజందెము, 15) యజ్ఞోపవీతము, 16) తెరకు పంచెలచాపు17) జీలకర్రబెల్లంనూరినముద్ద, 18) దుక్కి (కాడి),19)కొబ్బరికురిడీచిప్పలు-2, 20) కర్జూరపుకాయలు, 21) దర్భేణ్వము, 22) బరిహాస్సు, 23) మట్టెలు, 24) మంగళసూత్రము, 25) పాలు, 26) పెరుగు, 27) తేనె, 28) బియ్యపుపిండితోచేసినజ్యోతులు, 29) తలంబ్రాలుబియ్యము,30) మధు పర్కములు, 31) పేలాలు,32) సన్నికల్లు, 33) స్థాలీపాకముగిన్నె, 34) సదస్యములోవరునకు ఇచ్చుబట్టలు,35) నాకబలిలోవరునకుఇచ్చు (పట్టు) బట్టలు, 36) అలకపాన్పుపై దుప్పటి, 37) ఉయ్యాలచీర,38) బొమ్మ, 39) వడికట్టుచీర (సామగ్రి: బియ్యము 5తవ్వలు, కందదుంప, చిన్నగిన్నె, 40) పీటలమీదకు కండువాలు-2, 41) అప్పగింత బట్టలు (వరునికుటుంబ మువారికి ఇచ్చేవి), 42) వరిపిండి, 43) సమిధలు, 44)ఇసుకలేక మట్టి, 45) బరిహాస్సు, 46)పేలాలు, 47) చేద, తాడు,48) పాకెన్నబూరెలపళ్ళెము, 49)చతుర్ధతగువ్వ, 50) అలంకార సామాగ్రితో విడిదిలో మంగళ స్నానమునకు ఇచ్చుపళ్ళెము, 51) నాకబలివద్దకు ముంత సామగ్రి-33 (ప్రమిదలు దీపారాధనకు), 52) పురోహితునకుకట్నం (పంచెల చాపు, చీర, జాకట్టు, దక్షిణ) 53) పూజలకు బియ్యము, 54) పాలికలు (మట్టి మూకుళ్ళు)-6, ప్రమిదలు-6. మరియు ముఖ్యసామగ్రి.

విశాఖప్రాంతంలో పెండ్లి కుమార్తెకు అలంకారము వస్తువు పెట్టినప్పుడు వస్తువుపెట్టినవార్కి (అత్తగారికి) చీర,జాకెట్టు.

-: మగపెళ్ళివారింటి పాణిగ్రహణమునకు సామగ్రి :-

1) ముఖ్యసామగ్రి, 2) తెరకు పంచెలచాపు, 3) పెండ్లికుమార్తె మేనమామకు ఇచ్చేబట్టలు (బుట్ట తీసుకువచ్చినప్పుడు), 4) కొబ్బరికురిడీ చిప్పలు- 2,

5) మంగళ సూత్రము-1, 6) మట్లు-2, 7) నానుకోడు పూస-1, 8) నల్లపూసల దండ, 9) తలంబ్రాల బియ్యము, 10) కర్పూరపు దండలు, 11) పూలదండలు, 12) జీలకర్రబెల్లం నూరినముద్ద, 13) మిరియాలు, 14) పెండ్లికుమార్తెతల్లికి కంథలోఇచ్చు చీర,రవికె, 15) లాజహోమములో బావమరిదికి ఇచ్చుబట్టలు, 16) పీటలమీదకు కండువాలు-2, 17) బ్రహ్మకట్నము (పురోహితునకు పంచెలచాపు, చీర,జాకెట్టు, దక్షిణ), 18) నాకబలివద్ద పెళ్ళికుమార్తెకుఇచ్చు పట్టుచీర, రవిక, బంగారువస్తువులు, 19) సదస్యములో పెండ్లికుమార్తెకుఇచ్చు చీర,జాకట్టు 20) దంపతీ తాంబూలములకు కొబ్బరి బొండములు (మిథున విడియములు).

<u>మగపెళ్ళివారు ఈక్రిందివిధముగా కట్నములుఇచ్చుట ఆచారము.</u>

1) స్నాతకములో మంగలికి కత్తెరకట్నము, 2) ఎదురుసన్నాహంలో శుభలేఖచదివినవారికి కట్నము, 3) పానకముకావిడ తెచ్చినవార్కి కట్నము, 4) పెండ్లికుమార్తెమేనమామకు గంపకట్నము (బట్టలు), 5) పెండ్లికుమారుని బావమరిదికి లాజహోమకట్నము (బట్టలు), 6) మరదలుమాడకట్నము (పెండ్లికుమార్తెను దాచినందుకు బావగార్కి), 7) ఫలహారపుసామాన్లు తెచ్చిన బ్రాహ్మణునకుకట్నము, 8) విడిది కట్నము (విడిదిచేసిన ఇంటివారికి), 9) స్నాతకములో వరునిబావమరిదికి కట్నము(బట్టలు), 10) మంగళవాయిద్యములవారికి చాకలి, మంగలివారికి కట్నము, సంభావనలు.

-: <u>అక్షరాభ్యాసమునకు సామగ్రి</u> :-

1) పలకలు, 2) బలపములు, 3) పుస్తకములు, 4) పప్పు,బెల్లము, అటుకులు కలిసిన మిశ్రమము మరియు <u>ముఖ్యసామగ్రి</u>.

-: <u>దత్తస్వీకారమునకు సామగ్రి</u> :-

1) శిశువుకునూతనవస్త్రములు, 2) దాతలకుమరియు ప్రతిగ్రహీతలకు నూతనవస్త్రములు, 3) శిశువుకు దాతలు మరియుప్రతిగ్రహీతలు ఇచ్చు బంగారు వస్తువులు, 4) బియ్యపుపిండి, 5) సమిధలు, 6) ఆవునెయ్యి, మరియు<u>ముఖ్యసామగ్రి</u>.







<u>ఆపస్తంబీయ పంచదశ</u>

# సంస్కార చిన్తామణిః

## <u>శుభారమ్భమ్</u> ప్రథమభాగః

అన్ని శుభకర్మలయందూ ప్రారంభమున యజమానులు ఫల, దక్షిణ, తాంబూలములు చేతపుచ్చుకొని క్రిందిఅనువాకమును పఠించిన పిమ్మట ఆసనములపై కూర్చుండవలెను..

ఓం శ్రీగురుభ్యోనమః హరిఃఓం

మమాగ్నేవర్చో విహవేష్వస్తు వయన్త్వేన్ధానా స్తనువం పుషేమ । మహ్యంనమన్తాం ప్రదిశశ్చతస్ర స్త్వయాఽధ్యక్షేణ పృతనాజయేమ । మమ దేవా విహవేసన్తు సర్వఇన్ద్రావన్తో మరుతో విష్ణురగ్నిః । మమాన్తరిక్ష మురు

గోపమస్తు మహ్యంవాతః పవతాంకామే అస్మిన్న్ । మయి దేవాద్రవిణ మాయజన్తాం మయ్యా శీరస్తు మయి దేవహూతిః । దైవ్యా హోతారా వని షన్త పూర్వేరిష్టాస్స్యామ తనువా సువీరాః । మహ్యంయజన్తు మమయాని హవ్యాఽఽకూతిస్సత్యా మనసోమే అస్తు । ఏనోమానిగాం కతమచ్చనాహం విశ్వే దేవాసో అధివోచతా మే । దేవీష్షడుర్వీ రురుణః కృణోత విశ్వేదేవాస ఇహవీరయధ్వమ్ । మాహాస్మహి ప్రజయా మాతనూభిర్మా రథామ ద్విషతే సోమరాజన్న్ । అగ్నిర్మన్యుం ప్రతినుదన్పురాస్తా దదబ్ధో గోపాః పరిపాహి నస్త్వమ్ । ప్రత్యఞ్చోయన్తు నిగుతః పునస్తే ఽమైషాం చిత్తం ప్రబుధావి నేశత్ । ధాతాధాతౄణాం భువనస్య యస్పతిర్దేవగ్ం సవితార మభిమాతి షాహమ్ । ఇమం యజ్ఞమశ్వినోభా బృహస్పతిర్ దేవాఃపాన్తు యజమానం న్యర్థాత్ । ఉరువ్యచానో మహిషశ్శర్మయగ్ం సదస్మిన్ హవే పురుహూతః పురుక్షు । సనఃప్రజాయై హర్యశ్వ మృడయేన్ద్ర మానోరీరిషో మాపరాదాః। యేన స్సపత్నా అపతే భవన్త్విన్ద్రాగ్నిభ్యా మవబాధా మహేతాన్ । వసవో రుద్రా ఆదిత్యా ఉపరి స్పృశం మోగ్రం చేత్తారమధిరాజమక్రన్న్ । అర్వాఞ్చ మిన్ద్ర మముతో హవామహే యోగోజిద్ధన జిదశ్వజిద్యః । ఇమంనోయజ్ఞం విహవే జుషస్వాస్య కుర్మో హరివో మేదినన్త్వా ॥

ఓం దేవీంవాచమజనయన్త దేవాస్తాం విశ్వరూపాః పశవో వదన్తి ।
సానోమన్ద్రేష మూర్జం దుహానా ధేనుర్వా గస్మానుపసుష్టుతైతు॥



యజమానులు కూర్చున్నతరువాత సభాసదులు క్రిందివాక్యము పలికి యజమానుల శిరస్సులపై అక్షతలు వేయవలెను.

అయంముహూర్త స్సుముహూర్తోఽస్తు ॥

క్రింది మంత్ర, శ్లోకములను పఠించిన పిమ్మట యజమానులు చేతనున్న ఫల దక్షిణ తాంబూలములు బ్రహ్మగారికి ఈయవలెను.

యాఃఫలినీర్యా అఫలా అపుష్పా యాశ్చ పుష్పిణీః ।
బృహస్పతి ప్రసూతా స్తానో ముఞ్చన్త్వగ్ం హసః ॥

శ్లో ॥ ఫలం మనోరథ ఫలం పుత్రపౌత్ర ప్రవర్ధనమ్ ।
యస్మా త్తస్మా చ్ఛివం మేస్యాదత శ్శాంతిం ప్రయచ్ఛమే ॥

బ్రహ్మగారు : ఫలదాన కల్పోక్త సమ్పూర్ణ సకల ఫలావాప్తిరస్తు ॥

యజమానులు సభకు నమస్కరించి క్రింది నామమంత్రములు చెప్పుచూ ఆచమనము చేయవలెను.

శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః । సభాయైనమః । ఆచమ్య ॥

ఓం కేశవాయస్వాహా । ఓం నారాయణాయ స్వాహా । ఓం మాధవాయ స్వాహా । ఓం గోవిందాయనమః । విష్ణో, మధుసూదన, త్రివిక్రమ, వామన, శ్రీధర, హృషీకేశ, పద్మనాభ, దామోదర, సంకర్షణ, వాసుదేవ, ప్రద్యుమ్న, అనిరుద్ధ, పురుషోత్తమ, అధోక్షజ, నారసింహ, అచ్యుత, జనార్దన, ఉపేన్ద్ర, హరే, శ్రీకృష్ణాయనమః ॥

తరువాత పుష్పాక్షతలు పసుపుతోచేసినగణపతిపైవేసి నమస్కరించి, దిగువ శ్లోకములు చదువవలెను.



ఏకార్యమైననూ నిర్విఘ్నముగా పూర్తిఅగుటకు చేయు మొట్టమొదటి పూజయే

## విఘ్నేశ్వర పూజ

శ్లో॥ ఓం యశ్శివోనామ రూపాభ్యాం యాదేవీ సర్వమఙ్గళా ।
తయో స్సంస్మరణాత్పుంసాం సర్వతో జయమఙ్గళమ్ ॥
లాభస్తేషాం జయస్తేషాం కుతస్తేషాం పరాభవః ।
ఏషామిన్దీ వరశ్యామో హృదయస్థో జనార్దనః ॥
ఆపదా మపహర్తారం దాతారం సర్వసమ్పదామ్ ।
లోకాభిరామం శ్రీరామం భూయోభూయో నమామ్యహమ్ ॥
సర్వమఙ్గళ మాఙ్గళ్యే శివే సర్వార్థ సాధకే ।
శరణ్యే త్ర్యంబకే దేవి నారాయణి నమోస్తుతే ॥

క్రింది నామమంత్రములు చెప్పుచూ యజమానులు హరిద్రగణపతిని పుష్పాక్షతలతో పూజించవలెను.

శ్రీలక్ష్మీనారాయణాభ్యాం నమః । ఉమామహేశ్వరాభ్యాం నమః । వాణీ హిరణ్యగర్భాభ్యాం నమః । శచీ పురన్దరాభ్యాం నమః । అరున్ధతీ వసిష్ఠాభ్యాం నమః । శ్రీసీతారామాభ్యాం నమః ॥

క్రిందివాక్యముచెప్పి యజమానులు సభాసదులపై అక్షతలు చల్లవలెను.

సర్వేభ్యో మహాజనేభ్యో నమః ॥

### ప్రాణాయామమ్

క్రిందివాక్యముచెప్పి సభాసదులు యజమానులపై అక్షతలు వేయవలెను.



అయంముహూర్తస్సుముహూర్తోఽస్తు ॥

యజమానులు అక్షతలు భార్యఎడమచేతిపైపు వెనుకకువేసి, ప్రాణాయామముచేసి, దేశకాలములను, గోత్ర, నామములను ఉచ్చరించిన పిమ్మట కరిష్యే అనునపుడు అక్షతలు,ఉదకము హరివేణమునందువిడువవలెను.

ప్రాణానాయమ్య । ఉత్తిష్ఠన్తు భూతపిశాచాః । ఏతేభూమి భారకాః । ఏతేషా మవిరోధేన । బ్రహ్మకర్మ సమారభే ॥

ఓంభూః । ఓంభువః । ఓగ్ంసువః । ఓంమహః । ఓంజనః । ఓం తపః । ఓగ్ంసత్యం । ఓంతత్సవితుర్వరేణ్యం భర్గోదేవస్యధీమహి । ధియోయోనః ప్రచోదయాత్ । ఓమాపో జ్యోతీరసోఽమృతం బ్రహ్మభూర్భువస్సువరోమ్ ।మమోపాత్త దురితక్షయద్వారా శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థమ్ ॥

### సంకల్ప వివరణమ్

క్రింది సంకల్పమందు దేశకాలములను ఉచ్చరించునపుడు ఆయా వివరముల కొరకు పంచాంగము చూడవలెను. ౬ఋతువులు, ౧౨మాసములు, ౩౦ తిథులు, ౭ వారములు క్రమముగా క్రింది పట్టికలను చూచి, గ్రహించవలెను. పట్టికలు విద్యార్థులసౌకర్యముకొరకు దిగువనఇచ్చుచున్నాము.

**ఋతువులు – ౬, మాసములు – ౧౨ :**

౧. వసంతఋతౌ – చైత్ర / వైశాఖ మాసే.
౨. గ్రీష్మఋతౌ – జ్యేష్ఠ / ఆషాఢ మాసే.
౩. వర్షఋతౌ – శ్రావణ / భాద్రపద మాసే.
౪. శరదృతౌ – ఆశ్వయుజ / కార్తీక మాసే.

౫. హేమంతఋతౌ మార్గశీర్ష / పౌష మాసే.

౬. శిశిరఋతౌ - మాఘ / ఫాల్గుణ మాసే.

**తిథులు** . శుక్లపక్షము ౧౫, కృష్ణపక్షము ౧౫. వెరశి ౩౦.

౧ ప్రతిపద్యాం. ౨.ద్వితీయాయాం ౩ తృతీయాయాం. ౪ చతుర్థ్యాం ౫ పంచమ్యాం. ౬ షష్ఠ్యాం. ౭ సప్తమ్యాం. ౮ అష్టమ్యాం. ౯ నవమ్యాం. ౧౦. దశమ్యాం. ౧౧ ఏకాదశ్యాం. ౧౨ ద్వాదశ్యాం. ౧౩. త్రయోదశ్యాం. ౧౪ చతుర్దశ్యాం ౧౫ పౌర్ణమాస్యాం/౩౦ అమాయాం.

**వారములు** : ౭.

౧ ఆదివారము భానువాసరే. ౨ సోమవారము ఇందువాసరే.
౩ మంగళవారము భౌమవాసరే. ౪ బుధవారము సౌమ్యవాసరే.
౫. గురువారము గురువాసరే. ౬ శుక్రవారము భృగువాసరే.
౭. శనివారము . స్థిరవాసరే.

## సంకల్పః

శుభే శోభనే ముహూర్తే శ్రీమహావిష్ణోరాజ్ఞయా ప్రవర్తమానస్యాద్య బ్రహ్మణః। ద్వితీయపరార్థే, శ్వేతవరాహకల్పే, వైవస్వతమన్వంతరే, కలియుగే, ప్రథమపాదే, జంబూద్వీపే, భరతవర్షే, భరతఖణ్డే, అస్మిన్ వర్తమాన ...లౌకిక చాంద్రమానేన శ్రీ. నామసంవత్సరే దక్షిణా/ ఉత్తరా యనే. ... మాసే శుక్ల/కృష్ణ పక్షే . తిథౌ వాసరే శుభనక్షత్రే ... విశేషణ విశిష్టాయాం శుభతిథౌ శ్రీమాన్ ... ధర్మపత్నీ సమేతోహం శ్రీమతః . గోత్రస్య . నామధేయస్య ... సమదపాత్త దురితక్షయద్వారా శ్రీపర



మేశ్వరప్రీత్యర్థం మమ. (గర్భాధానా/ పుగ్ంసువనా/ సీమన్తోన్నయనా/ జాతకర్మా నామకరణా/ అన్నప్రాశనా/ చౌలకర్మా/ ఉపనయనా/ ప్రాజాపత్య వ్రతా/ సౌమ్యవ్రతా/ ఆగ్నేయవ్రతా/ వైశ్వదేవవ్రతా/ గోదానవ్రతా/ స్నాతక వ్రతా/ పాణిగ్రహణా). . ఖ్యం కర్మకరిష్యమాణ స్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాన్త్యర్థ మభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తి పుణ్యాహవాచనం కరిష్యే। ఆదౌ నిర్విఘ్న పరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతి పూజాంకరిష్యే తదఙ్గ కలశారాధనం కరిష్యే ॥

## విశేష కలశపూజ

క్రింది మంత్ర.వాక్యములను చెప్పుచూ కలశమునుగంధ పుష్పాక్షతలతో అలంకరించి, క్రింది విధముగా పూజించవలెను.

క్రిందిమంత్రముచెప్పి కలశముఖమునందు విష్ణువును ఆవాహనచేయవలెను.

**కలశముఖే** : ఓం ఇదంవిష్ణుర్విచక్రమే త్రేధానిదధేపదమ్ ।
సమూఢమస్య పాగ్ంసురే। కలశముఖే విష్ణుమావాహయామి ॥

క్రిందిమంత్రముచెప్పి కలశకంఠమునందు రుద్రుని ఆవాహనచేయవలెను.

**కలశకంఠే** : ఓం కద్రుద్రాయప్రచేతసే మీఢుష్టమాయతవ్యసే ।
వోచేమ శన్తమగ్ంహృదే॥ కలశకంఠే రుద్రమావాహయామి ॥

క్రిందిమంత్రముచెప్పి కలశమూలమునందు బ్రహ్మను ఆవాహనచేయవలెను.

**కలశమూలే** . ఓంబ్రహ్మజజ్ఞానం ప్రథమం పురస్తాద్విసీమతస్సురుచో వేనఆవః। సబుధ్నియా ఉపమాఅస్య విష్ఠాస్సతశ్చయోని మసతశ్చవివః।
కలశమూలే బ్రహ్మాణమావాహయామి ॥

క్రిందివాక్యములుచెప్పుచూ కలశమధ్యనఅష్టమాతృకలను ఆవాహనచేయవలెను

**కలశమధ్యే :**

౧ ఓంభూర్భువస్సువః అంబ్రాహ్మ్యైనమః । బ్రాహ్మీమావాహయామి॥
౨ ,, ఈంమాహేశ్వర్యైనమః । మాహేశ్వరీమావాహయామి ॥
౩. ,, ఊంకౌమార్యైనమః । కౌమారీమావాహయామి
౪. ,, ఋంవైష్ణవ్యైనమః వైష్ణవీమావాహయామి॥
౫. ,, ౡంవారాహ్యైనమః । వారాహీమావాహయామి ॥
౬. ,, ఐం ఇంద్రాణ్యైనమః । ఇంద్రాణీ మావాహయామి
౭. ,, ఔం చాముండాయైనమః చాముండామావాహయామి ॥
౮. ,, అః మహాలక్ష్మ్యై నమః । మహాలక్ష్మీమావాహయామి ॥

కలశమధ్యే అష్టమాతృకానావాహయామి ॥

క్రిందిమంత్రముచెప్పి కలశకుక్షియందు సర్వసాగరములను. సప్త ద్వీపములను, భూదేవతను, చతుర్వేదములను షడంగసహితముగా ఆవాహనచేయవలెను.

**కలశకుక్షౌ** : ఓం సముద్రాయ వయునాయ సిన్ధూనాం పతయేనమః నదీనాగ్ం సర్వాసాం పిత్రేజుహుతా విశ్వకర్మణే విశ్వాఽహాఽమర్త్యగ్ం హవిః । కలశ కుక్షౌ సర్వసాగరానావాహయామి ॥

౧ ఓం భూర్భువస్సువః ఓం జంబూద్వీపాయనమః ।
౨ ,, ఓం ప్లక్ష ద్వీపాయనమః । ౩ ,, ఓం శాల్మలద్వీపాయనమః ।
౪ ఓం కుశద్వీపాయనమః । ౫ ,, ఓం క్రౌఞ్చద్వీపాయనమః ।
౬ ,, ఓం శాకద్వీపాయనమః । ౭ ,, ఓం పుష్కరద్వీపాయనమః ।

ఓం స్యోనా పృథివిభవా నృక్షరానివేశనీ । యచ్ఛాసశ్శర్మసప్రథాః ।



తత్ర సప్తద్వీప సహిత వసున్ధరామావాహయామి॥

ఓం అగ్నిమీళే పురోహితం యజ్ఞస్య దేవ మృత్విజమ్ । హోతారం రత్న ధాతమమ్॥ ఋగ్వేదమావాహయామి॥

ఓం ఇషేత్వోర్జేత్వా వాయవస్థో పాయవస్థ దేవోవస్సవితా ప్రార్పయతు శ్రేష్ఠతమాయ కర్మణ ఆప్యాయధ్వమఘ్నియా దేవభాగ మూర్జస్వతీః పయస్వతీః ప్రజావతీ రనమీవా అయక్ష్మా మావస్తేన ఈశత మాఽఘశగ్ంసో రుద్రస్యహేతిః పరివోవృణక్తు ధ్రువా అస్మిన్‌గోపతౌస్యాత బహ్వీర్యజమానస్య పశూన్పాహి ॥ యజుర్వేదమావాహయామి॥

ఓం అగ్న ఆయాహివీతయే గృణానో హవ్యదాతయే ।
నిహోతా సత్సిబర్హిషి ॥ సామవేదమావాహయామి ॥

ఓం శంనోదేవీ రభిష్టయ ఆపోభవన్తు పీతయే
శంయోరభి స్రవన్తునః ॥ అథర్వవేదమావాహయామి ॥

శీక్షా, వ్యాకరణ, నిరుక్త, ఛన్ద, జ్యోతిష, కల్పాది షడఙ్గానావాహయామి ॥

క్రింది మంత్రముచెప్పి కలశయందు వరుణుని ఆవాహన చేయవలెను.

ఓం ఇమంమే వరుణశ్రుధీ హవమద్యాచ మృడయ । త్వామవస్యు రాచకే ॥ కలశే వరుణం సాఙ్గం సాయుధం సవాహనం సశక్తి పత్నీపుత్ర పరివారసమేతం వరుణమావాహయామి ॥

ఇతి విశేషకలశపూజ ॥

## సాధారణ కలశపూజ

కలశమును గంధ, పుష్ప అక్షతలచే అలంకరించి. గన్ధపుష్పాక్షతలను కలశలోఉంచి, యజమానులు ఆకలశపై తమ కుడిచేతులుఉంచి, క్రింది శ్లోక, మంత్రములు పూర్తిఅగునంతవరకు అభిమంత్రించవలెను

కలశం గన్ధ పుష్పాక్షతై రభ్యర్చ్య ॥

శ్లో॥ కలశస్య ముఖేవిష్ణుః కంఠేరుద్ర స్సమాశ్రితః
మూలేతత్ర స్థితోబ్రహ్మా మధ్యే మాతృగణాః స్మృతాః
కుక్షౌతు సాగరాస్సర్వే సప్తద్వీపా వసున్ధరా ।
ఋగ్వేదోఽథ యజుర్వేద స్సామవేదో హ్యథర్వణః ।
అఙ్గైశ్చసహితా స్సర్వే కలశామ్బు సమాశ్రితాః ।
కలశే గన్ధ పుష్పాక్షతాన్ నిక్షిప్య హస్తే నాచ్ఛాద్య ॥

ఓంఆకలశేషుధావతి పవిత్రే పరిషిచ్యతే । ఉక్థైర్యజ్ఞేషు వర్ధతే ॥
ఓం ఆకలశేషుధావతి శ్యేనోవర్మ విగాహతే । అభిద్రోణా కనిక్రదతు ॥

ఓంఆపోవా ఇదగ్ంసర్వం విశ్వాభూతాన్యాపః ప్రాణావాఆపః పశవ ఆపోన్నమాపోఽమృత మాపస్సమ్రాడాపో విరాడాపస్స్వరాడాప శ్ఛన్దాగ్ శ్యాపో జ్యోతీగ్ష్యాపో యజూగ్ష్యాప స్సత్యమాప స్సర్వాదేవతా ఆపోభూర్భు వస్సువరాప ఓమ్॥

శ్లో॥ గఙ్గేచ యమునే చైవ గోదావరి సరస్వతీ ।
నర్మదే సిన్ధు కావేరి జలేస్మిన్ సన్నిధిం కురు ।



క్రిందివాక్యముపలికి, యజమానులు కలశోదకమును పుష్పముతో దేవుని పైన, తమశిరస్సులపైన, పూజాద్రవ్యముల పైననూ చల్లవలెను.

ఆయాస్య శ్రీమహాగణాధిపతి పూజార్థం దురితక్షయ కారకాః కలశోదకేన దేవం, ఆత్మానం, పూజాద్రవ్యాణి సంప్రోక్ష్య ।

## ధ్యానమ్

యజమానులు పుష్పాక్షతలుచేతపట్టి క్రిందిమంత్రముచెప్పి హరిద్ర బింబ మునందు గణపతిని ఆవాహనముచేయవలెను.

ఓంగణానాంత్వా గణపతిగ్ం హవామహే కవింకవీనా ముపమశ్రవస్తమమ్। జ్యేష్ఠరాజంబ్రహ్మణాం బ్రహ్మణస్పత ఆనశ్శృణ్వ న్నూతిభిస్సీద సాదనమ్ ॥ శ్రీమహాగణాధిపతిం సాఙ్గంసాయుధం సవాహనం సశక్తి పత్నీపుత్ర పరివారసమేతం శ్రీమహాగణాధిపతిమావాహయామిస్థాపయామి పూజయామి॥

యజమానులు తమచేతనున్నపుష్పాక్షతలు గణపతిపైవేసి, క్రిందిమంత్ర ముచెప్పి అభిమంత్రణముచేయుచూ, ప్రాణప్రతిష్ఠగావించవలెను.

ఓంఅసునీతే పునరస్మాసుచక్షుః పునః ప్రాణమిహనో ధేహిభోగమ్।
జ్యోక్పశ్యేమ సూర్యముచ్చరన్త మనుమతే మృడయానస్స్వస్తి ।
అమృతంవై ప్రాణా అమృతమాపః ప్రాణానేవ యథాస్థాన ముపహ్వయతే॥

శ్రీ మహాగణాధిపతి ప్రాణప్రతిష్ఠాపన ముహూర్తస్సుముహూర్తోఽస్తు॥ స్థిరోభవ । వరదోభవ । మమ ఇష్టకామ్యార్థ ఫలసిద్ధితో భవ । స్థిరాసనం కురు ॥ పిమ్మటగణపతిపై పుష్పాక్షతలుఉంచవలెను.

## షోడశోపచారాః

క్రింది ౧౬ ఉపచారములు షోడశోపచారములు అనబడును.

శ్లో॥ ఆవాహనాసనే పాద్యే అర్ఘ్యమాచమనీయకమ్ ।
స్నానం వస్త్రోపవీతఞ్చ గన్ధంచైవచపుష్పకమ్
ధూపం దీపఞ్చ నైవేద్యం తామ్బూలఞ్చ ప్రదక్షిణమ్
నమస్కృతోద్వాసనఞ్చ ఉపచారాణి షోడశ ॥

౧) ఆవాహనము ౨) ఆసనము ౩) పాద్యము
౪) అర్ఘ్యము ౫) ఆచమనము ౬) స్నానము
౭) వస్త్రము ౮) యజ్ఞోపవీతము ౯) గంధము
౧౦) పుష్పము ౧౧) ధూపము ౧౨) దీపము
౧౩) నైవేద్యము ౧౪) తాంబూలము ౧౫) ప్రదక్షిణము
౧౬) నమస్కారము, ఉద్వాసనము.

క్రిందివాక్యములు పలుకుచూ గణపతిని పుష్పాక్షతలచే పూజించవలెను.

శ్రీమహాగణాధిపతయే నమః । ఆవాహయామి । రత్నసింహాసనం సమర్పయామి ॥

క్రిందివాక్యమంత్రములను చెప్పుచూ గణపతిపై పుష్పముతో ఉదకము చల్లవలెను.

పాదయోః పాద్యం సమర్పయామి । హస్తయోః అర్ఘ్యం సమర్పయామి ముఖే ఆచమనీయం సమర్పయామి । స్నపయామి ॥

### స్నానమ్

ఓం ఆపోహిష్ఠా మయోభువః తాన ఊర్జే దధాతన । మహేరణాయ చక్షసే । యో వః శివతమో రసః తస్య భాజయతేహ నః ఉశతీరివ మాతరః ।
తస్మా అరంగ మామవో యస్య క్షయాయ జిన్వథ । ఆపో జనయథా చ నః ॥

శ్రీ మహాగణాధిపతయే నమః స్నపయామి ।
స్నానానన్తరం ఆచమనీయం సమర్పయామి ।



### వస్త్రమ్

క్రింది మంత్రముచెప్పి గణపతికి వస్త్రములు సమర్పించవలెను
తరువాత ఆచమనార్థము ఉదకమును సమర్పించవలెను.

ఓం అభివస్త్రా సువసనాన్యర్షాఽభి ధేనూస్సుదుఘాః పూయమానః ।
అభిచన్ద్రా భర్తవే నో హిరణ్యా ఽభ్యశ్వాన్ రథినో దేవసోమ ॥

శ్రీమహాగణాధిపతయే నమః వస్త్రయుగ్మం సమర్పయామి ।
వస్త్రధారణానంతరం ఆచమనీయం సమర్పయామి ॥

### యజ్ఞోపవీతమ్

క్రిందిమంత్రముచెప్పి, గణపతికి యజ్ఞోపవీతము సమర్పించవలెను.
తరువాత ఆచమనార్థము ఉదకమును సమర్పించవలెను.

ఓం యజ్ఞోపవీతం పరమం పవిత్రం ప్రజాపతేర్యత్సహజం పురస్తాత్ ।
ఆయుష్యమగ్ర్యం ప్రతిముఞ్చ శుభ్రం యజ్ఞోపవీతం బలమస్తు తేజః ॥

శ్రీమహాగణాధిపతయే నమః యజ్ఞోపవీతం సమర్పయామి ।
యజ్ఞోపవీత ధారణానన్తరం ఆచమనీయం సమర్పయామి ॥

## గన్ధమ్

క్రిందిమంత్రముచెప్పి, గణపతికి గంధముసమర్పించవలెను.

ఓంగన్ధద్వారాం దురాధర్షాం నిత్యపుష్టాం కరీషిణీమ్ ।

ఈశ్వరీగ్ం సర్వభూతానాం తామిహోపహ్వయేశ్రియమ్ ॥

శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః దివ్యశ్రీచందనం సమర్పయామి॥

## పుష్పమ్

క్రిందిమంత్రముచెప్పి గణపతిని పుష్పాక్షత, దూర్వాదులచేపూజించవలెను.

ఓంఆయనేతే పరాయణే దూర్వారోహన్తు పుష్పిణీః ।

హ్రదాశ్చ పుణ్డరీకాణి సముద్రస్య గృహా ఇమే ॥

శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః దూర్వాక్షతైః పూజయామి ॥

౧) ఓం సుముఖాయనమః ।  ౨) ఓం ఏకదన్తాయనమః ।
౩) ఓం కపిలాయనమః  ౪) ఓం గజకర్ణకాయనమః ।
౫) ఓం లమ్బోదరాయనమః ।  ౬) ఓం వికటాయనమః ।
౭) ఓం విఘ్నరాజాయ నమః ।  ౮) ఓం గణాధిపాయనమః ।
౯) ఓం ధూమకేతవేనమః ।  ౧౦) ఓం గణాధ్యక్షాయనమః ।
౧౧) ఓం ఫాలచన్ద్రాయనమః ।  ౧౨) ఓం గజాననాయనమః
౧౩) ఓం వక్రతుణ్డాయనమః ।  ౧౪) ఓం శూర్పకర్ణాయనమః
౧౫) ఓం హేరమ్బాయనమః ।  ౧౬) ఓం స్కన్దపూర్వజాయనమః ।

ఓం సర్వసిద్ధి ప్రదాయకాయనమః । శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః

నానావిధ పరిమళ పుష్ప, దూర్వాక్షితపూజాం సమర్పయామి.



## ధూపమ్

క్రిందిశ్లోకముచెప్పి, గణపతికి ధూపముసమర్పించవలెను.

శ్లో ॥ వనస్పత్యు ద్భవైర్దివ్యై ర్నానాగన్ధై స్సుసంయుతః ।

ఆఘ్రేయ స్సర్వదేవానాం ధూపోయం ప్రతిగృహ్యతామ్ ।

శ్రీ మహాగణాధిపతయేనమః ధూపమాఘ్రాపయామి

## దీపమ్

క్రిందిశ్లోకముచెప్పి, గణపతికి దీపముదర్శింపచేయవలెను.

తరువాతఆచమనార్థము ఉదకమునుసమర్పించవలెను.

శ్లో । సాజ్యం త్రివర్తిసంయుక్తం వహ్నినాయోజితం ప్రియమ్ ।

గృహాణ మఙ్గళందీపం త్రైలోక్య తిమిరాపహమ్ ॥

భక్త్యాదీపం ప్రయచ్ఛామి దేవాయ పరమాత్మనే ।

త్రాహిమాం నరకాద్ఘోరా ద్దివ్యజ్యోతి ర్నమోస్తుతే ॥

శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః దీపందర్శయామి ।

ధూప దీపానన్తరం ఆచమనీయం సమర్పయామి ।

## నైవేద్యమ్

క్రిందిమంత్రములుచెప్పుచూ గణపతికి నివేదనచేయు పదార్థములపై ఉదకముచల్లవలెను.

ఓం భూర్భువస్సువః । తత్సవితుర్వరేణ్యం భర్గోదేవస్య ధీమహి । ధియోయోనః ప్రచోదయాత్ ॥

క్రిందిమంత్రమునుచెప్పి నివేదనచేయు పదార్థములచుట్టూ ఉదకము త్రిప్పవలెను. (పగటివేళ నివేదనచేయునప్పుడు "సత్యంత్వర్తేన "అనియూ, సాయం

త్ర. రాత్రులందు నివేదనచేయునపుడు "ఋతంత్వా సత్యేన "అనియూ చెప్పవలెను.

సత్యంత్వ ర్తేన / ఋతంత్వాసత్యేన పరిషిఞ్చామి॥

క్రిందిమంత్రముచెప్పిగణపతికి ఉదకమునుసమర్పించవలెను.

అమృతమస్తు । అమృతోపస్తరణమసి ॥

శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః గుడోపహార నైవేద్యంసమర్పయామి॥

క్రిందిమంత్రములు చెప్పుచూ పుష్పమునుచేతిలో పట్టుకొని నివేదనచేయు పదార్థములను గణపతికి అరగింపుచేయవలెను.

ఓం ప్రాణాయస్వాహా । ఓం అపానాయస్వాహా । ఓం వ్యానాయ స్వాహా । ఓం ఉదానాయస్వాహా । ఓం సమానాయస్వాహా ॥

తరువాత క్రిందివాక్యములుచెప్పుచూ గణపతికి ఉదకమునుసమర్పించవలెను.

మధ్యేమధ్యే పానీయం సమర్పయామి ।

అమృతాపిధానమసి । ఉత్తరాపోశనం సమర్పయామి ।

హస్తౌ ప్రక్షాళయామి । పాదౌ ప్రక్షాళయామి ॥

ఆచమనీయం సమర్పయామి ॥

## తామ్బూలమ్

క్రిందిశ్లోకముచెప్పి గణపతికి ఫలదక్షిణ తాంబూలములనుసమర్పించవలెను.

శ్లో । పూగీఫలై స్సకర్పూరై ర్నాగవల్లీ దళైర్యుతమ్ ।
ముక్తాచూర్ణేన సంయుక్తం తామ్బూలం ప్రతిగృహ్యతామ్ ।
శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః [illegible] సమర్పయామి ॥



## నీరాజనమ్

క్రిందిమంత్రముచెప్పి, గణపతికి నీరాజనముదర్శింపచేసి, తరువాత ఉదకమును సమర్పించవలెను.

ఓంసమ్రాజఞ్చ విరాజఞ్చాఽభి శ్రీర్యాచనో గృహే ।

లక్ష్మీరాష్ట్రస్యయా ముఖే తయామా సగంసృజామసి । సన్తతశ్రీరస్తు సమస్త మఙ్గళాని భవన్తు । నిత్యశ్రీరస్తు । నిత్యమఙ్గళాని భవన్తు । శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః కర్పూరనీరాజనం దర్శయామి నీరాజనానన్తరం ఆచమనీయం సమర్పయామి॥

## మన్త్రపుష్పమ్

యజమానులు పుష్పాక్షత దక్షిణలు చేతపట్టి క్రిందిమంత్ర, శ్లోకములను చెప్పి గణపతికి మంత్రపుష్పము సమర్పించవలెను.

ఓంగణానాంత్వా గణపతిగం హవామహే కవింకవీనా ముపమశ్రవస్తమమ్ జ్యేష్ఠరాజంబ్రహ్మణాం బ్రహ్మణస్పత ఆనశ్శృణ్వన్నూతిభిస్సీదసాదనమ్॥

శ్లో సుముఖశ్చైక దన్తశ్చ కపిలో గజకర్ణకః ।
లమ్బోదరశ్చ వికటో విఘ్నరాజో గణాధిపః ।
ధూమకేతు ర్గణాధ్యక్షః ఫాలచన్ద్రో గజాననః ।
వక్రతుణ్డ శ్శూర్పకర్ణో హేరమ్బ స్స్కన్దపూర్వజః ।
షోడశైతాని నామాని యఃపఠే చ్ఛృణుయాదపి ।
విద్యారమ్భే వివాహేచ ప్రవేశే నిర్గమే తథా

సంగ్రామే సర్వకార్యేషు విఘ్న స్తస్య నజాయతే

శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః సువర్ణమన్త్రపుష్పం సమర్పయామి।

## ప్రదక్షిణమ్

క్రింది శ్లోకములనుచెప్పుచూ గణపతికి ప్రదక్షిణనమస్కారములు చేయవలెను.

శ్లో । యానికానిచ పాపాని జన్మాంతర కృతానిచ ।
తాని తాని ప్రణశ్యంతి ప్రదక్షిణ పదేపదే ।
పాపోహం పాపకర్మాహం పాపాత్మా పాపసంభవః ।
త్రాహిమాం కృపయాదేవ శరణాగతవత్సల ।
అన్యథా శరణంనాస్తి త్వమేవ శరణం మమ ।
తస్మాత్ కారుణ్యభావేన రక్షరక్ష గణాధిప।

శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః ఆత్మప్రదక్షిణ నమస్కారం సమర్పయామి।

## ప్రార్థన

క్రిందిశ్లోకములనుచెప్పుచూ గణపతినిప్రార్థించవలెను.

శ్లో ।। ఆయుర్దేహి యశోదేహి శ్రియందేహిచ సౌఖ్యకమ్ ।
పుత్రాన్ పౌత్రాన్ ప్రపౌత్రాంశ్చ దేహిమే గణనాయక ।।

శ్లో । వినాయక నమస్తుభ్యం సతతం మోదకప్రియ ।
నిర్విఘ్నం కురుమే దేవ సర్వకార్యేషు సర్వదా ।।

శ్రీమహాగణాధిపతయేనమః ప్రార్థన నమస్కారంసమర్పయామి ।

క్రింది శ్లోక,వాక్యములనుచెప్పి అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడువవలెను

[illegible] భక్తిహీనం గణాధిప ।



యత్పూజితం మయాదేవ పరిపూర్ణం తదస్తుతే ।।

అనయాధ్యానావాహనాది షోడశోపచార పూజయాచ భగవాన్ సర్వాత్మకః శ్రీమహాగణాధిపతి స్సుప్రీతస్సుప్రసన్నో వరదోభవతు ఉత్తరే శుభకర్మణ్యవిఘ్నమస్త్వితి భవన్తోబ్రువన్తు । ఉత్తరే శుభకర్మణ్యవిఘ్నమస్తు ।

క్రిందిమంత్రముచెప్పి, గణపతినిపూజించిన పుష్పాక్షతలుశిరమున ధరించవలెను.

ఓంసహస్ర పరమాదేవీ శతమూలా శతాఙ్కురా ।
సర్వగ్‌ం హరతుమే పాపం దూర్వాదుస్స్వప్న నాశనీ ।।
శ్రీమహాగణాధిపతి ప్రసాదం శిరసాగృహ్ణామి ।

క్రిందిమంత్రముచెప్పి గణపతిని ఉద్వాసనచేయవలెను.

ఓంయజ్ఞేన యజ్ఞమయజన్త దేవాస్తాని ధర్మాణి ప్రథమాన్యాసన్ ।
తేహనాకం మహిమానస్సచన్తే యత్ర పూర్వే సాధ్యాస్సన్తి దేవాః ।।
శ్రీమహాగణాధిపతిం యథాస్థాన ముద్వాసయామి ।
శోభనార్థే పునరాగమనాయచ ।।

విఘ్నేశ్వరపూజ సమాప్తమ్.



## ప్రాణాయామ లక్షణమ్

శ్లో॥ ప్రాణాయామస్త్రయః ప్రోక్తా రేచపూరక కుమ్భకాః ।
వామనాసా పుటేచైవ పూరయేత్పూరకః స్మృతః ।

ప్రాణాయామము రేచకము, పూరకము, కుమ్భకమని మూడు విధములు. ఎడమముక్కు రంధ్రమునుండి గాలినిపూరించుట **పూరకము.**

కుమ్భకో నిశ్చలా శ్వాస స్తావత్కాలం సమన్త్రకమ్ ।
దక్షనాసా పుటేనైవ రేచయే ద్రేచకః స్మృతః ॥

మంత్రమును ఉచ్చరించుచున్నంత కాలము గాలినిబంధించుట **కుంభకము** కుడిముక్కు రంధ్రమునుండి శ్వాసనువిడుచుట **రేచకము.**

సవ్యాహృతీం సప్రణవాం గాయత్రీం శిరసాసహ
త్రిఃపఠేదాయత ప్రాణః ప్రాణాయామ స్సఉచ్యతే ।

ప్రాణాయామము చేయునపుడు ఓంకార వ్యాహృతి గాయత్రీ శిరోమంత్ర సహితముగా జపించునంతకాలము ప్రాణవాయువును బంధించిఉంచిన ఎడల **ప్రాణాయామము** అనబడును.

పఞ్చాఙ్గులీభిర్నాసాగ్ర పీడనం ప్రణవాభిధా ।
ముద్రేయం సర్వపాపఘ్నీ వానప్రస్థ గృహస్థయోః ।

ఐదు వ్రేళ్ళచేతను ముక్కుకొనను బంధించుట **ప్రణవముద్ర**అనబడును. ఈముద్ర గృహస్థులకు, వానప్రస్థులకు విహితమైనది.

కనిష్ఠానామి కాఙ్గుష్ఠై ర్నాసాగ్రస్యచ పీడనమ్ ।
ఓంకారముద్రా సాప్రోక్తా యతేశ్చ బ్రహ్మచారిణః ॥

బొటనవ్రేలు, చిటికెనవ్రేలు, ఉంగరపువ్రేళ్ళతో ముక్కునుపట్టుకొని బ్రహ్మచారులును, యతులును ప్రాణాయామము చేయవలెను. ఇది **ఓంకారముద్ర** అనబడును



తూర్పు కలశ

వరుణ

ఉత్తర కలశ

దక్షిణ కలశ

యజమానులు

ప్రతికర్మయందూ శుద్ధి, వృద్ధి, అభ్యుదయములకైచేయు ప్రక్రియయే

## పుణ్యాహవాచనమ్

శ్లో॥ ప్రాక్కుంభ ఆదౌవరుణఞ్చ యామ్య కుమ్భేతథావాస్తు పుమాంస ముత్తరే
బ్రహ్మాణ మావాహ్య తథార్చయిత్వా తతస్తు పుణ్యాహ మువాచరే ద్బుధః॥

ధాన్యరాశియందు పైపటమునందుచూపిన విధముగా తూర్పుదిశయందు ...కలశ, దక్షిణ, ఉత్తరములయందు ఉదకముతోకూడిన రెండుకలశలనుఉంచి క్రిందిమంత్రములు చెప్పుచూ తూర్పుకలశయందు వరుణుని, దక్షిణ కలశయందు ...పురుషుని, ఉత్తర కలశయందు బ్రహ్మను ఆవాహనచేసి పుణ్యాహవాచనము చేయవలెను.

...॥ ధాన్యరాశౌ ప్రాగ్దక్షిణోత్తరదిక్షు స్వలంకృతం జలసహితం కలశ త్రయం ప్రతిష్ఠాప్య ॥

### ప్రాక్కలశే

ఓంఇమంమేవరుణ శ్రుధీ హవమద్యాచ మృడయ । త్వామ వస్యురాచకే।
ఓంభూర్భువస్సువఃవరుణమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి॥

### దక్షిణ కలశే

ఓంవాస్తోష్పతే ప్రతిజానీహ్యస్మాన్త్స్వావేశోఅనమీవో భవానః
యత్త్వేమహే ప్రతితన్నో జుషస్వ శంన ఏధిద్విపదే శఞ్చతుష్పదే ।
ఓంభూర్భువస్సువః వాస్తోష్పతి మావాహయామిస్థాపయామి పూజయామి॥

### ఉత్తర కలశే

ఓంబ్రహ్మజజ్ఞానం ప్రథమం పురస్తాద్విసీమత స్సురుచోవేనఆవః
సబుధ్నియా ఉపమా అస్యవిష్ఠాస్సతశ్చయోనిమసతశ్చవివః ॥
ఓం భూర్భువస్సువః । బ్రహ్మాణమావాహయామి స్థాపయామి పూజయామి ॥ ఇత్యావాహ్య ॥

పైవిధముగా ఆవాహనచేసిన పిమ్మట మూడుకలశలనూ సర్వోపచారములచే పూజించవలెను.

వరుణ వాస్తోష్పతి బ్రహ్మణేభ్యోనమః సర్వోపచారై స్సంపూజ్య

ఉపచారపూజాదికమైన తరువాత క్రిందివాక్యములను యజమాని సభను [illegible] అడుగవలెను సభాసదులు ప్రతివాక్యములను పలుకవలెను.

యజమానః - శ్రీ షాం మహాజనానాం శ్రీ మహావిష్ణు స్వరూపాణాం బ్రాహ్మణానాం సర్వత్ర ఇమాన్యాసనాని !

సభాసదః - సుఖాసనాని !!



యజమానః - సర్వై ర్దైవేక్షణః క్రియతామ్ !

సభాసదః - ఓం తథా !!

యజమానః - ప్రాప్నువన్తు భవన్తః !

సభాసదః - ప్రాప్నువామ !!

యజమాని తనకుడిచేతితో తనశిరస్సును అభిమంత్రించుకొనవలెను.

ఓం పుణ్యాహం దీర్ఘమాయురస్తు ॥ (శిరస్యభిమన్త్ర్య)

యజమాని తనకుడిచేతితో కలశములను అభిమంత్రణముచేయవలెను.

శివాఆపస్సన్తు । (కలశేష్వభిమన్త్ర్య)

యజమాని తనకుడిచేతితో తనహృదయమును అభిమంత్రించుకొని ఉదకమును ముట్టుకొనవలెను.

సౌమనస్యమస్తు । (హృదయేభిమన్త్ర్య) అపఉపస్పృశ్య ॥

అక్షతఞ్చారిష్టందాస్తు ॥

యజమాని క్రిందిమూడుమంత్రములనుచెప్పి గంధపుష్పాక్షతలను కలశలయందు వేయవలెను.

ఓంఅర్చత ప్రార్చత ప్రియమేధాసో అర్చత ।
అర్చన్తు పుత్రకా ఉతపురంన ధృష్ణ్వర్చత । అర్చత ప్రార్చత ।
ఓంగన్ధద్వారాం దురాధర్షాం నిత్యపుష్టాం కరీషిణీమ్
ఈశ్వరీగ్ం సర్వభూతానాం తామిహోపహ్వయేశ్రియమ్ ॥
ఓంఆయనేతే పరాయణే దూర్వారోహన్తు పుష్పిణీః ।
హ్రదాశ్చ పుణ్డరీకాణి సముద్రస్య గృహాఇమే ॥

గన్ధాఃపాన్తు । పుష్పాణిపాన్తు సౌమఙ్గల్యఞ్చాస్తు । స్వస్త్యయనమస్తు ప్రజాపతిఃప్రీయతాం శాన్తిరస్తు । యజ్ఞ్యత్వా సర్వవేద యజ్ఞక్రియా కరణకర్మారమ్భా శ్శుభాశ్శోభనాః ప్రవర్తన్తే తమహమోఙ్కారమాదిం కృత్వా ।

యజమాని క్రిందివాక్యముపలికి అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడువవలెను.

యజమానః భవద్భిరనుజ్ఞాతః పుణ్యం పుణ్యాహంవాచయిష్యే ।

బ్రాహ్మణులు క్రిందివాక్యముపలికి పుణ్యాహమంత్రములు పఠించవలెను.

బ్రాహ్మణాః - వాచ్యతామ్ ॥

### పుణ్యాహ మన్త్రాః

ఓం భద్రంకర్ణేభిః శృణుయామ దేవాః । భద్రంపశ్యే మాక్షభిర్యజత్రాః స్థిరైరఙ్గై స్తుష్టువాగ్ంసస్తనూభిః । వ్యశేమ దేవహితంయదాయుః ॥
ద్రవిణోదా ద్రవిణసస్తురస్య ద్రవిణోదాస్సనరస్య ప్రయంసత్ ।
ద్రవిణోదా వీరవతీ మిషన్నోద్రవిణోదా రాసతేదీర్ఘమాయుః ।
సవితాపశ్చాతా త్సవితాపురస్తా త్సవితోత్తరాత్తా త్సవితాధరాత్తాత్ ।
సవితానస్సువతు సర్వతాతింసవితానో రాసతాందీర్ఘమాయుః ।
నవోనవో భవతి జాయమానోఽహ్నాం కేతురుషసా మేత్యగ్రే ।
[illegible] దేవేభ్యో విదధాత్యాయన్ప్ర చన్ద్రమాస్తిరతి దీర్ఘ మాయుః ॥
[illegible] యవర్చసే ।
[illegible] మర్త్యో జోహవీమి ॥



జాతవేదోయశో అస్మాసుధేహి ప్రజాభిరగ్నే అమృతత్వ మస్యామ్ ।
యస్మైత్వగ్ం సుకృతే జాతవేద ఉలోకమగ్నే కృణవస్స్యోనమ్ ।
అశ్వినగ్ం సపుత్రిణం వీరవన్తం గోమన్తగ్ం రయింనశతేస్వస్తి ॥
సన్న్యాసిష్యామి యజుషా ప్రజామాయుర్ధనఞ్చ ॥

యజమాని తనకుడిచేతితో దక్షిణకలశను ఎత్తి, ఆకలశక్రింద తనఎడమ చేతినిఉంచి. క్రిందివాక్యములుపలుకుచూ అవాక్యములుమొత్తము పూర్తిఅగునంత వరకు కొంచెము, కొంచెముగా తూర్పుకలశయందు ఉదకమును విడుచుచుండవలెను.

దక్షిణ కలశమాదాయ ప్రాక్కలశే కిఞ్చిత్కిఞ్చి దుదకం నినయతి ।
దీర్ఘమాయురస్తు ॥

యజమాని, సభాసదులు క్రిందివాక్యోపవాక్యములు పలుకవలెను.

యజమానః - మనస్సమాధీయతామ్ !
సభాసదః - సమాహితమనసస్స్మః ॥
యజమానః - ప్రసీదన్తు భవన్తః !
సభాసదః - ప్రసన్నాస్స్మః !!

### ఉదక నినయనమ్

శాన్తిరస్తు । పుష్టిరస్తు । తుష్టిరస్తు । వృద్ధిరస్తు । అవిఘ్నమస్తు । ఆయుష్యమస్తు । ఆరోగ్యమస్తు । స్వస్త్యస్తు । శివంకర్మాస్తు । కర్మసమృద్ధిరస్తు పుత్రసమృద్ధిరస్తు । వేద సమృద్ధిరస్తు । శాస్త్రసమృద్ధిరస్తు । ధనధాన్య సమృద్ధిరస్తు ॥

క్రిందిరెండువాక్యములను చెప్పి దక్షిణకలశలోని ఉదకమును ఈశాన్య

భాగమందు రెండుమార్లువిడువవలెను.

ఈశాన్యాం బహిర్దేశే (ఉదకం సిఞ్చేత్)

అరిష్ట నిరసనమస్తు . యత్పాపం తత్ప్రతిహతమస్తు ।

మరల తూర్పుకలశయందు వెనుకటివలెనే ఉదకమును విడుచుచుండవలెను.

పునః ప్రాక్కలశే ఉదకంసిఞ్చేత్ ।

యచ్ఛ్రేయస్తదస్తు । శుక్రాఙ్గారక బుధ బృహస్పతి శనైశ్చర రాహు కేతు సోమసహిత ఆదిత్య పురోగాః సర్వేగ్రహాః ప్రీయన్తామ్। తిథికరణ ముహూర్త జన్మనక్షత్ర దిగ్దేవతాః ప్రీయన్తామ్ ।

నైరృతి దేశే అపస్సిఞ్చేత్ ।

క్రిందిమూడువాక్యములు చెప్పుచూ దక్షిణకలశలోని ఉదకమును నిరృతి దిశయందు మూడుమార్లు విడువవలెను.

శామ్యన్తు ఘోరాణి । శామ్యన్తు పాపాని । శామ్యన్తు ఈతయః

పునఃప్రథమ కలశే ఉదకం సిఞ్చేత్ ॥

మరల తూర్పుకలశలో పూర్వమువలెనే ఉదకమును విడుచుచుండవలెను.

శుభానివర్ధన్తామ్ । శివాఋతవస్సన్తు । శివాఓషధయస్సన్తు శివా వనస్పతయస్సన్తు । అహోరాత్రే శివేస్యాతామ్ । ఉత్తరే శుభకర్మణ్యవిఘ్న మస్తు ఉత్తరోత్తర మహరహరభివృద్ధిరస్తు । ఉత్తరోత్తరాశ్శుభాః క్రియా స్సమ్పద్యన్తామ్ । అగ్నిపురోగా విశ్వేదేవాః ప్రీయన్తామ్ . మాహేశ్వరీ పురోగా మాతరఃప్రీయన్తామ్ ఇన్ద్ర పురోగామరుద్గణాః ప్రీయన్తామ్ । వశిష్ఠ పురోగా ఋషిగణాః ప్రీయన్తామ్ । శ్రీవిష్ణుపురోగా స్సర్వేదేవాః ప్రీయన్తామ్ । ఆదిత్య పురోగాస్సర్వే గ్రహాః ప్రీయన్తామ్ । ఋషయశ్ఛన్దాగ్ స్యాచార్యా వేదాయ [illegible]



దక్షిణాశ్చ ప్రీయన్తామ్ బ్రహ్మచబ్రాహ్మణాశ్చ ప్రీయన్తామ్। బ్రహ్మవిష్ణు మహేశ్వరాశ్చ ప్రీయన్తామ్ । శ్రద్ధామేధే ప్రీయేతామ్ । ప్రీయతాం భగవా న్నారాయణః । ప్రీయతాం భగవాన్స్వామి మహాసేనః । ప్రీయతాం భగవా న్పితామహః ॥

ఓంసత్యాపితా ఆశిషస్సన్తు । పుణ్యాహకాలా వాచ్యన్తామ్ ॥

దక్షిణ కలశము యథాస్థానమున ఉంచవలెను.

కలశం యథాస్థానం సంస్థాప్య ॥

ఓం ఉద్గాతేవ శకునే సామ గాయసి బ్రహ్మపుత్ర ఇవ సవనేషు శంససి । వృషేవ వాజీ శిశుమతీరపీత్యా సర్వతో నశ్శకునే భద్రమా వద విశ్వతోనశ్శకునే పుణ్యమా వద ॥

యాజ్యయా యజతి ప్రత్తిర్వైయాజ్యా పుణ్యేవలక్ష్మీః పుణ్యా మేవ లక్ష్మీం సమ్భావయతి । పుణ్యాం లక్ష్మీం సంస్కురుతే ॥

ఓంయత్పుణ్యం నక్షత్రమ్ । తద్బట్కుర్వీతోపవ్యుషమ్ । యదావై [illegible] ఉదేతి అథ నక్షత్రంనైతి । యావతి తత్ర సూర్యో గచ్ఛేత్। యత్ర [illegible] పశ్యేత్ । తావతి కుర్వీత యత్కారీస్యాత్ పుణ్యాహ ఏవకురుతే॥

ఓంతానివా ఏతాని యమనక్షత్రాణి । యాన్యేవదేవ నక్షత్రాణి । [illegible] త్ర యత్కారీస్యాత్ । పుణ్యాహ ఏవకురుతే ॥

యజమాని, సభాసదులు క్రిందివాక్యోపవాక్యములు పలుకవలెను.

యజమానః- ఓం పుణ్యాహం భవన్తో బ్రువన్తు ॥

బ్రాహ్మణాః - ఓం పుణ్యాహమ్ ॥

స్వస్తి వాచనమ్

ఓంస్వస్తయేవాయు ముపబ్రవామహై సోమంస్వస్తి భువనస్య య స్పతిః । బృహస్పతిం సర్వగణంస్వస్తయే స్వస్తయ అదిత్యాసో భవన్తునః

ఆదిత్య ఉదయనీయః పథ్యేవేతః స్వస్త్యాప్రయన్తిపథ్యాం స్వస్తిమభ్యు ద్యన్తి స్వస్త్యేవేతః ప్రయన్తి స్వస్త్యుద్యన్తి స్వస్త్యుద్యన్తి ।

ఓంస్వస్తిన ఇన్ద్రో వృద్ధశ్రవాః । స్వస్తినఃపూషావిశ్వవేదాః । స్వస్తిన స్తార్క్ష్యో అరిష్టనేమిః । స్వస్తినో బృహస్పతిర్దధాతు ॥

అష్టౌదేవా వసవస్సోమ్యాసః । చతస్రోదేవీ రజరాశ్శ్రవిష్ఠాః తేయజ్ఞం పాన్తు రజసఃపరస్తాత్ । సంవత్సరీణ మమృతగ్గ్ స్వస్తి ॥

యజమాని క్రిందివాక్యములుచెప్పి సభాసదులపైఅక్షతలు చల్లవలెను.

మహ్యాం, సహకుటుమ్బాయ, శుద్ధి, వృద్ధి, అభ్యుదయ, కర్మణే, మహాజనాన్, నమస్కుర్వాణాయ, ఆశీర్వచన మపేక్ష మాణాయ, ఆయుష్మతే స్వస్తి భవన్తో బ్రువన్తు॥

బ్రాహ్మణులు క్రిందివాక్యముచెప్పి యజమానులపై అక్షతలు వేయవలెను

బ్రాహ్మణాః - ఆయుష్మతేస్వస్తి ॥

ఇట్లుమూడుసార్లు చేసినపిమ్మట క్రిందివాక్యోపవాక్యములను యజమాని. సభాసదులు పలికి, యజమానిబ్రాహ్మణుల ఆశీస్సులనుపొందవలెను

యజమానః - ఓగ్ స్వస్తి భవన్తోబ్రువన్తు !

బ్రాహ్మణాః - ఓగ్ స్వస్తి !! ఏవం త్రిః ॥



ఋద్ధివాచనమ్

ఓం ఋధ్యామ స్తోమం సనుయామ వాజమానో మన్త్రం సరథేహోప యాతమ్। యశోనపక్వం మధుగోష్వన్తరా భూతాంశో అశ్వినోఃకామమప్రాః ॥

సర్వామృద్ధి మృధ్నుయామితి తంవై తేజసైవ పురస్తాత్సర్వ భవ చ్ఛన్దోభి ర్ఋధ్యతోక్షరై రుపరిష్టాద్గాయత్ర్యా సర్వతో ద్వాదశాహం పరిభూయ సర్వామృద్ధి మార్ధ్నోత్సర్వామృద్ధి మృధ్నోతి య ఏవంవేద ॥

ఓంఋధ్యాస్మ హవ్యైర్నమసోపసద్య । మిత్రందేవం మిత్రధేయన్నో అస్తు అనూరాధాన్ హవిషావర్ధయన్తః। శతంజీవేమ శరదస్సవీరాః॥

త్రీణి త్రీణివై దేవానామృద్ధాని । త్రీణిచ్ఛన్దాగంసి । త్రీణి సవనాని । త్రయ ఇమేలోకాః । ఋధ్యా మేవతద్వీర్య ఏషు లోకేషు ప్రతితిష్ఠతి ॥

క్రింది వాక్యోపవాక్యములను యజమాని, సభాసదులు పలుకవలెను.

యజమానః - ఓం ఋద్ధిం భవన్తో బ్రువన్తు

బ్రాహ్మణాః - ఓంఋధ్యతామృద్ధిస్సమృద్ధిః ॥

ప్రాక్కలశే ఉదక వినయనమ్

తరువాత యజమాని ఎడమచేతితో దక్షిణకలశను దానిమీదనుండి కుడి [illegible] ఉత్తర కలశను వ్యత్యస్తముగాపట్టుకొని, సమముగాపార్శ్వ, ముఖమువరకు [illegible]ముగాఎత్తి అచ్చటనుండి క్రిందివాక్యములుచెప్తు చూ రెండుధారలూ ఒక్కటి [illegible] తూర్పు కలశయందు పడునట్లు ఉదకమును విడుచుచుండవలెను.

వామదక్షిణహస్తాభ్యాం దక్షిణోత్తరకలశౌ యుగపద్గృహీత్వా । ముఖ సమమ్ధృత్య తాభ్యాం సన్తతం ధారాద్వయం ప్రాక్కలశే నిషిఞ్చతి॥

[illegible] సర్వశత సమ్యూర్ణమస్తు । గోత్రాభి

వృద్ధిరస్తు । శాన్తిః పుష్టిశ్చాస్తు । శుభగ్ం శుభమస్తు పునరపి గోబ్రాహ్మణేభ్యశ్శుభం భవతు । సర్వసమ్పదస్తు ।

పిమ్మట ఆకలశలను పూర్వమువలెనే యథాస్థానమందు ఉంచవలెను.

కలశౌ యథాస్థానే సంస్థాప్య॥

## శుద్ధి మన్త్రాః

క్రిందిమంత్రములు చెప్పుచూకలశలను అభిమంత్రణముచేయవలెను

ఓంశుచీవోహవ్యా మరుతశ్శుచీనాగ్ం శుచిగ్ంహినో మ్యధ్వరగ్ం శుచిభ్యః ఋతేనసత్యమృతసాప ఆయఞ్ఛుచిజన్మాన శ్శుచయఃపావకాః॥ అగ్నిశ్శుచి వ్రతతమ శ్శుచిర్విప్ర శ్శుచిఃకవిః । శుచీరోచత ఆహుతః ఉదగ్నే శుచయస్తవ శుక్రాభ్రాజన్త ఈరతే । తవజ్యోతీగ్ష్యర్చయః ॥

ఏతోన్విన్ద్రంస్తవామ శుద్ధంశుద్ధేనసామ్నా శుద్ధైరుక్థైర్వా వృధ్వాంసం శుద్ధ ఆశీర్వాన్మమత్తు । ఇన్ద్రశుద్ధోనఆగహి శుద్ధశ్శుద్ధాభిరూతిభిః। శుద్ధో రయింనిధారయ శుద్ధోమమద్ధిసోమ్యః॥ ఇన్ద్ర శుద్ధోహినోరయిం శుద్ధోరత్నాని దాశుషే। శుద్ధో వృత్రాణి జిఘ్నసే శుద్ధోవాజం సిషాససి ।

బ్రాహ్మణేభ్యమ్మతగ్ం హితమ్ ॥

## మార్జనమ్

బ్రహ్మగారు క్రిందిమంత్రములుచెప్పుచూ మామిడిచిగుళ్ళచే తూర్పుకలశ యందలి ఉదకమును యజమానదంపతులపైచల్లవలెను.

ఓంయేనదేవాః పవిత్రేణ ఆత్మానం పునతేసదా । తేనసహస్ర ధారేణ పావమాన్యః పునన్తుమా । ప్రాజాపత్యం పవిత్రమ్ । శతోద్యామగ్ం హిరణ్మయమ్ । తేనబ్రహ్మ విదోవయమ్ । పూతం బ్రహ్మపునీమహే ఇన్ద్రస్సునీతీ సహమాపునాతు । సోమస్స్వస్త్యా వరుణస్సమీచ్యా । యమోరాజా ప్రమృణాభిః పునాతుమా । జాతవేదా మోర్జయన్త్యాపునాతు ॥



## దిఙ్మార్జనమ్

పిమ్మట తూర్పుకలశయందలి ఉదకమును క్రిందిమంత్రములు చెప్పుచూ తూర్పుమొదలుకొని ఐదుదిక్కులకూ మామిడిచిగుళ్ళచేచల్లవలెను

ఓంప్రాచ్యాం దిశిదేవా ఋత్విజోమార్జయన్తామ్ ।

దక్షిణాయాం దిశిమాసాః పితరోమార్జయన్తామ్ ।

ప్రతీచ్యాం దిశిగృహాః పశవో మార్జయన్తామ్ ।

ఉదీచ్యాం దిశ్యాప ఓషధయో వనస్పతయో మార్జయన్తామ్ ।

ఊర్ధ్వాయాందిశి యజ్ఞస్సంవత్సరో యజ్ఞపతి ర్మార్జయన్తామ్ ॥

యజమాని క్రిందివాక్యముచెప్పి సభాసదులకు దక్షిణఈయవలెను.

ఏతేభ్యో బ్రాహ్మణేభ్యో నానాగోత్రేభ్యో నానానామభ్యః శ్రీలక్ష్మీనారాయణ ఉమామహేశ్వర ఆదిత్యాదినవగ్రహస్వరూపేభ్యః స్వస్తిపుణ్యాహవాచ మన్త్రజపదక్షిణాం మనసోత్సాహ పరిమితహిరణ్యం సంప్రదదేనమమ॥

యజమాని క్రిందిమంత్రములు పూర్తిఅగునంతవరకు తూర్పుకలశను అభిమంత్రించవలెను.

ఓంహోప్మృతే ప్రతిజానీ హ్యస్మాన్స్వావేశో అనమీవో భవానః।

యత్వేమహే ప్రతితన్నో జుషస్వ శంనఏధిద్విపదే శంచతుష్పదే ।
వాస్తోష్పతే శగ్మయా సగ్ంసదాతే సక్షీమహి రణ్వయా గాతుమత్యా
అవఃక్షేమ ఉతయోగేవరన్నో యూయంపాత స్వస్తి భిస్సదానః ॥
వాస్తోష్పతే ప్రతరణోన ఏధి గోభిరశ్వేభిరిన్దో ।
అజరాసస్తే సఖ్యే స్యామ పితేవ పుత్రాన్ప్రతినో జుషస్వ ॥
అమీవహా వాస్తోష్పతే విశ్వా రూపాణ్యా విశన్ ।
సఖా సుశేవ ఏధినః ॥ శుభగ్ం శుభమ్ ॥

స్వస్త్యయనన్తార్క్ష్య మరిష్టనేమిం మహద్భూతం వాయసందేవతానామ్। అసురఘ్న మిన్ద్రసఖం సమత్సు బృహద్యశోనావ మివారుహేమ ॥ అంహోముచమాఙ్గిర సఙ్గయఞ్చస్వస్త్యాత్రేయం మనసాచతార్క్ష్యమ్ । ప్రయతపాణి శ్శరణం ప్రపద్యే స్వస్తి సమ్బాధేష్వ భయంనో అస్తు ॥ శుభగ్ం శుభమ్ ॥

శ్లో॥ అరిష్ట నిరసనేశాన్యే శామ్యాపి త్రీడినైర్ఋుతౌ ।
అన్యదేశే జలం దద్యాత్పుత్రదారా ధనక్షయమ్ ॥

అరిష్టనిరసనమస్తు। యత్పాపం తత్ప్రతిహతమస్తు। అను రెండు వాక్యములచే ఈశాన్యమునను, శామ్యన్తు ఘోరాణి। శామ్యన్తు పాపాని। శామ్యన్తు ఈతయః అనుమూడు వాక్యములచే నిర్ఋుతి దిక్కుననూ ఉదకమును విడువవలెను. లేనిచో యజమానియొక్క పుత్ర,భార్య,ధనాదుల నశించును.

పుణ్యాహవాచనం సమాప్తమ్.





## అగ్నిముఖప్రకరణమ్

ప్రతిహోమమునకూ ముందు,వెనుకలయందు చేయుప్రక్రియయే

## అగ్నిముఖమ్

అగ్నిముఖములో ముఖ్యవిషయముల వివరణ, అగ్నిముఖ కారికలు, పాత్రాసాదనపటములకు పరిశిష్టములో 379పేజినుండి చూడుడు.

సూ ॥ అథకర్మాణ్యాచారాద్యాని గృహ్యన్తే ॥

ఆచమ్య ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం (అముకం) కర్మకరిష్యే।
(అముకం) = ఏకర్మకొరకై సంకల్పించుచున్నారో ఆకర్మ పేరు చెప్పవలెను

### స్థణ్డిలకరణమ్

అగ్నిస్థాపనచేయుచోట బియ్యపుపిండితో ప్రాదేశమాత్రముగా సమచతురస్రముగా స్థండిలముచేయవలెను.
ప్రాదేశముఅనగా బొటనవ్రేలు, చూపుడువ్రేళ్ళయొక్క మధ్యకొలత.

సూ॥ యత్రాగ్నిస్థాప్యతేతత్ర శ్వేతతణ్డులచూర్ణేన ప్రాదేశమాత్రం చతురస్రమం స్థణ్డిలం కల్పయిత్వా ॥

### ఉల్లేఖనమ్

...ముగా చేసిన స్థండిలముపై రెండుదర్భలతో (ఆరు) రేఖ...

ఉల్లేఖనపథము

6 5 4

3 2 1

తూర్పుసమాప్తిగాగీయు మూడురేఖలలో మొదటి రేఖ దక్షిణముననూ రెండవరేఖమధ్యను, మూడవరేఖఉత్తరముననూ, పడమటఆరంభించి, తూర్పుసమాప్తిగా గీయవలెను

ఉత్తరసమాప్తిగాగీయు మూడురేఖలలో మొదటిరేఖ పశ్చిమముననూ,రెండవరేఖమధ్యను, మూడవరేఖతూర్పుననూ దక్షిణమునఆరంభించి ఉత్తరసమాప్తిగాగీయవలెను.

పిమ్మట ఉల్లేఖనచేసినదర్భలను, అక్షతలనూచేతితోపట్టుకొని, ఉదకము వేసుకొని, ఆఅక్షతోదకములలోకొంచెము జోర్లించినచేతితో స్థండిలముపైచల్లి, మిగిలినఉదకమును వేరుగాఒకచోటఉంచవలెను

ఉల్లేఖనచేసినదర్భలను మధ్యకు నిలువుగచీల్చి నిరుఋతిదిక్కునపారవేసిఉదకమును ముట్టుకొనుటఆచారము.

సూ । ద్వాభ్యాం దర్భాభ్యాముల్లిఖ్య । ప్రాచీః పూర్వముదక్సంస్థం దక్షిణాదమ్యమాలిఖేత్ । అథోదీచీః పురస్సంస్థంపశ్చిమారమ్య మాలిఖేత్। అపాక్కరోభ్యుక్ష్య ॥

## అగ్ని నిధానమ్

అగ్నినితెచ్చునప్పుడు ఒకపాత్రయందు అగ్నినిఉంచి దానిపైమరియొకపాత్రనుబోర్లించితెచ్చి స్థండిలసమీపమునఉంచవలెను. అట్లుతెచ్చినఅగ్నిపై ఉంచినమూతనుతిరుగదీసి. పిమ్మటఅగ్నిని తనకుఅభిముఖముగా స్థండిలముపై ప్రతిష్ఠించి, అగ్నినితీసుకువచ్చిన పాత్రలపై ఇదివరలో స్థండిలముపై చల్లగా మిగిలినఉదకమును చేతులుపైకిఉండునట్లుగాపైకి ఎగజిమ్మిపాత్రలుచల్లారునట్లుచేయవలెను.

సూ నిధాయవహ్నిమ్ । ఉత్సిచ్యతేపోక్షణ తోయశేషమ్

## ఉదకపాత్ర నినయనమ్

పరిస్తరణలకువెలుపల ఒకఉదకపాత్రను తూర్పుదిక్కున లేదా ఉత్తరదిక్కునఉంచవలెను. దీనినే ప్రాక్తోయము అందురు



సూ। ప్రాక్తోయమన్యంనిదధాత్యుదగ్వా యథాబహిస్స్యాచ్చపరిస్తరాణామ్।

## జ్వాలాకరణమ్

స్థండిలముపైప్రతిష్ఠించిన అగ్నినిసమిధలచేప్రజ్వలింపజేసి క్రింది మంత్రముచెప్పి ఒకసమిధను అగ్నియందువేయవలెను.

సూ। అగ్నిమిధ్వా ॥ ఓం భూర్భువస్సువరోమ్ ।

## అగ్ని ప్రార్థన

క్రిందిమంత్ర, శ్లోకములనుచెప్పుచూ అగ్నినిప్రార్థించవలెను.

ఓంచత్వారిశృఙ్గాత్రయో అస్యపాదా ద్వేశీర్షే సప్తహస్తాసో అస్య
త్రిధాబద్ధో వృషభోరోరవీతి మహోదేవో మర్త్యాగ్ం ఆవివేశ॥

శ్లో । సప్తహస్త శ్చతుశ్శృఙ్గ స్సప్తజిహ్వో ద్విశీర్షకః
త్రిపాత్ప్రసన్నవదనః సుఖాసీన శ్శుచిస్మితః ॥
స్వాహాన్తు దక్షిణేపార్శ్వే దేవీంవామే స్వధాం తథా ।
బిభ్రద్దక్షిణ హస్తైస్తు శక్తిమన్నం స్రుచం స్రువమ్ ॥
తోమరం వ్యజనం వామై ర్ఘృతపాత్రన్తు ధారయన్
మేషారూఢం జటాబద్ధం గౌరవర్ణం మహౌజసమ్ ।
ధూమధ్వజం లోహితాక్షం సప్తార్చి స్సర్వకామదమ్ ।
ఆత్మాభిముఖ మాసీనం ఏవం ధ్యాయేద్ధుతాశనమ్

## అక్షతోదక నినయనమ్

అక్షతోదకములనుపట్టుకొని క్రిందిమంత్రముచదివి అగ్నికితూర్పువైపు [illegible]వలెను

[illegible]

సవిజాయమానస్స జనిష్యమాణః ప్రత్యఙ్ముఖాస్తిష్ఠతి విశ్వతోముఖః ।

పిమ్మట క్రిందివాక్యములుచెప్పుచూ తూర్పుముఖముగానున్న అగ్నిని తనవైపుకుతిరుగమని తనరెండుచేతులతోనూచూపవలెను.

వా ।  ప్రాఙ్ముఖాగ్నే మమ అభిముఖోభవ , సుముఖోభవ ।
సుప్రసన్నోభవ । వరదోభవ ॥

సూ॥  యథోక్త జిహ్వయా హవిర్గ్రహాణ ॥

## పరి సమూహనమ్

క్రిందిమంత్రముచెప్పి అగ్నికిఈశాన్యమునుండి ఈశాన్యమునసమాప్తి అగునట్లుఅక్షతోదకములను ప్రదక్షిణముగాచల్లవలెను

ఓం భూర్భువస్సువః । తత్సవితుర్వరేణ్యం భర్గోదేవస్య ధీమహి। ధియోయోనః ప్రచోదయాత్ ॥

చేతియందు ఉదకమునుఉంచుకొని అగ్నిచుట్టూప్రదక్షిణముగా అలుకవలెను.

సూ॥  సోదకేనపాణినా ప్రదక్షిణమగ్నిం పరిసమూహ్య ॥

క్రింది నామమంత్రములుచెప్పుచూ అగ్నికితూర్పునుండి ఈశాన్యము వరకూ ఎనిమిదిదిక్కులయందూ అక్షతలతోఅలంకరించవలెను.

అలఙ్కృత్య.౧ అగ్నయేనమః  ౨ హుతవహాయనమః ।
౩.హుతాశినేనమః ।  ౪. కృష్ణవర్త్మనేనమః ।
౫ దేవముఖాయనమః ।  ౬. సప్తజిహ్వాయనమః ।
౭. వైశ్వానరాయనమః ।  ౮. జాతవేదసేనమః ॥

## పరిస్తరణ విధిః

తూర్పు కొనలైనదర్భలను అగ్నిచుట్టూపరుచవలెను అగ్నికిదక్షిణోత్తర



దిక్కులయందు పదహారేసిదర్భలను తూర్పుకొనలుగాపరుచవలెను. అగ్నికి తూర్పు, పడమరదిక్కులయందుదర్భలను ఉత్తరకొనలుగాపరుచవలెను. దక్షిణ పరిస్తరణలను తూర్పు పశ్చిమ పరిస్తరణలకు పైనుగాను, ఉత్తరపరిస్తరణలను తూర్పు పశ్చిమ పరిస్తరణలకు క్రిందుగాను శుభకర్మలయందు పరుచవలెను.

సూ॥  ప్రాగగ్రైర్దర్భైరగ్నిం పరిస్తృణాతి । ప్రాగుదగగ్రైర్వా । దక్షిణానుత్తరాన్కరోతి । ఉత్తరానధరాన్ ॥

## పాత్రాసాదనమ్

అగ్నిపరిస్తరణలకుఉత్తరమున తూర్పునకుకొనలుఉండునట్లు పన్నెండు దర్భలను పాత్రాసాదన కొరకై పరుచవలెను.

సూ॥  ఉత్తరేణాగ్నిం ప్రాగగ్రాన్ దర్భాన్సగ్గ్‌స్తీర్య ॥

ఆదర్భలపైరెండేసి బోర్లించినపాత్రలను ఆసాదనచేయవలెను. దేవతా హవిర్ధానమందు ఉపయోగించెడు స్రుక్కు మొదలగునవిమాత్రమే రెండేసిగా ఆసాదన చేయవలెను.

వా॥  ద్వన్ద్వన్యఞ్చిపాత్రాణిప్రయునక్తి । దేవసంయుక్తాని ॥

దేవపాత్రలకు ఉత్తరముగాకొన్నిదర్భలనుపరచి,వాటిపై ఆయాకర్మలలో [illegible]బడిన మనుష్యపాత్ర(మేఖలము,అజినము,దండమువగైరా)లను మొత్తము ఒక్కసారుగా ఆసాదనచేయవలెను.

సకృదేవ మనుష్య సంయుక్తాని ॥

ముందుగా స్రుక్కును, ఆజ్యపాత్రను, వీటికి తూర్పున ప్రోక్షణపాత్రను [illegible]ర్ఘపాత్రను, వాటికి తూర్పున ఇధ్మమును స్రువమును, ఆసాదనచేయవలెను. ( [illegible]పాత్రలను ఆసాదనచేసిన తరువాత వీటికి ఉత్తరముగా మనుష్యపాత్రలను ఆసాదనచేయవలెను.)

వా॥  దర్వ్యాజ్యస్థాల్యౌ । ప్రోక్షణపూర్ణపాత్రే ఇధ్మస్రువావితి ॥

## పవిత్రకరణమ్

కొసలు కలవియు చిద్దలుకాని పొట్టలుకలరెండుదర్భలను ప్రాదేశ మాత్రముగా ఉండునట్లు రెండుపవిత్రములు కట్టవలెను

రెండునూ కలిపి ఒకటిగా కట్టుట ఆచారము.

సూ॥ అప్రచ్ఛిన్నాగ్రా వనన్తరగర్భౌదర్భౌ । ప్రాదేశమాత్రౌ పవిత్రే కురుతే॥

ఆ పవిత్రమును. దర్భగాని, సమిధగాని చేతిలో అడ్డము ఉంచుకొని, ప్రాదేశమాత్రముగా ఉండునట్లు త్రుంచవలెను. గోళ్ళతో త్రుంచరాదు. (కనుక వెంటుఅంచున త్రుంచుచున్నారు) పిదపఉదకమును ముట్టుకొనవలెను.

సూ॥ తృణంకాష్ఠంవా అన్తర్ధాయ । ఛినత్తి । ననఖేన అపఉపస్పృశ్య।

## ప్రోక్షణీ సంస్కారః

పవిత్రమును ఉదకములోముంచి, ప్రోక్షణీ పాత్రపై పవిత్రోదకమును చల్లి ఆప్రోక్షణీపాత్రను తిరుగదీసి దానియందు ఉత్తరాగ్రముగా పవిత్రమును ఉంచి ప్రోక్షణీ సంస్కారమును (పూర్వము ఆసాదన చేసిన చోటనే) చేయవలెను

సూ॥ అద్భిరనుమృజ్య । ప్రోక్షణ్యామవదాయ । ప్రోక్ష్య

ప్రోక్షణపాత్రయందు అక్షతోదకములనుఉంచి రెండుచేతులను తిరుగ వేసి వాటిఉంగరపువ్రేళ్ళు, మధ్యవ్రేళ్ళ మరియూ బొటనవ్రేళ్ళతోను ఉత్తరాగ్ర ముగాఉన్న పవిత్రమును పట్టుకొని పడమటనుండి తూర్పునకు ప్రోక్షణీఉదకము ను మూడుమార్లు గెంటి అమంత్రకముగా ప్రోక్షణపాత్రపై చేయివేయవలెను.

సూ॥ తస్యామక్షతా నపఆనీయ । హస్తయో రఙ్గుష్ఠోప కనిష్ఠికాభ్యాం ఉత్తానాభ్యాం ఉదగగ్రేగృహీత్వా । ప్రాచీస్త్రిరుత్పూయ । అభిమన్త్ర్య

ఆపవిత్రమును చేతితోపట్టుకొని, ఆచేతితో మిగిలినఐదుపాత్రలనూ ముట్టుకొని ఆపాత్రలనుఉత్తరమునకు బిలముకనబడునట్లుతిరుగతీసి పిమ్మట ఇధ్మమునకుకట్టిన త్రాడుముడినివిప్పవలెను.

సూ॥ సపవిత్రేణపాణినాపాత్రాణిసంమృశ్య పాత్రాణ్యుదక్ప్రవణముత్తా



నానికృత్వా ఇధ్మఇచ్ఛ విస్రస్య ॥

తూర్పుగాకొసలుండునట్లు పవిత్రము కుడిచేతితోపట్టుకొని ప్రోక్షణీ పాత్ర యందలిఉదకమును మిగిలినఐదుపాత్రలపై మూడుమార్లుచల్లవలెను. మిగిలిన ఉదకమునుపారబోసి మరలఉదకమునునింపి, ప్రోక్షణీపాత్రను పరిస్తరణ దర్భల కు వెలుపల అగ్నికిదక్షిణముగా ఉంచవలెను.

సూ॥ (పవిత్రేణ పాణినా) త్రిః ప్రోక్షతి । శేషముత్సృజ్య । పునః పూరయిత్వా॥ ప్రోక్షణీం దక్షిణతోనిధాయ ॥

## పూర్ణపాత్ర సంస్కారః

పూర్ణపాత్రయందు పవిత్రమును ఉత్తరమునకు కొసలుఉండునట్లుగా ఉంచి పూర్ణపాత్రను అగ్నికిపడమటకు తీసుకొనివచ్చి పరిస్తరణలకు వెలుపల పెట్టుకొని దానియందు అక్షతోదకములను ఉంచి, ఉత్తరాగ్రమైన పవిత్రముచేత (ప్రోక్షణీ పాత్రవలెనే) మూడుమార్లుగెంటి పవిత్రముతోసహితము పూర్ణపాత్రను తనముఖమువరకుఎత్తి అగ్నికిఉత్తరమున పాత్రాసాదనదర్భలకు దక్షిణమున పన్నెండుదర్భలనుపరచి వాటిపైపూర్ణపాత్రనుఉంచి, ఎనిమిదిదర్భలచే పూర్ణపాత్ర ను కప్పవలెను.

సూ॥ పూర్ణపాత్ర మాదాయాపరేణాగ్నిం పవిత్రాన్తర్హితే పాత్రేఅప ఆనీయ। ఉదగగ్రాభ్యాం పవిత్రాభ్యాం త్రిరుత్పూయ । ముఖసమముద్ధృత్య । సమం ప్రాణైర్ధృత్వోత్త రేణాగ్నిందర్భేషు సాదయిత్వా దర్భైఃప్రచ్ఛాద్య ॥

## బ్రహ్మోపసన విధిః

బ్రహ్మగారిని అగ్నికిదక్షిణమున మూడుదర్భలపై కూర్చుండచేయవలెను. (అస్మిన్ అనుచోట కర్మపేరు చెప్పవలెను.) బ్రహ్మగారు సుఖాసనమ్ అని ప్రతి వచనము పలుకవలెను.

సూ॥ బ్రాహ్మణం దక్షిణతోదర్భేషునిషాద్య । (అస్మిన్)కర్మణి త్వంబ్రహ్మో భవ బ్రహ్మణః ఇదమాసనమ్ ॥ సుఖాసనమ్ ॥ ఇతి ప్రతివచనమ్

## ఆజ్యపాత్ర సంస్కారః

పిమ్మటపవిత్రమును ఆజ్యపాత్రయందుఉంచి, పవిత్రముతోసహా ఆజ్య పాత్రను అగ్నికిపడమటగాఉంచి, కరిగించినఆజ్యమును ఆపాత్రలో పోయ వలెను. ఆజ్యపాత్రకుఉత్తరమున అగ్నికణములనుఉంచి వాటి పైఆజ్యపాత్రను ఉంచవలెను ఒకదర్భనుమండించి, అమంటనుఆజ్యమునందు ప్రకాశించు నట్లుచేయవలెను. పిదపఉదకముముట్టుకొనవలెను

సూ॥ అపరేణాగ్నిం పవిత్రాన్తర్హితాయా మాజ్యస్థాల్యా మాజ్యం నిరూప్య। ఆజ్యంవిలాప్య। ఉదీచోఙ్గారాన్నిరూహ్య। తేష్వధిశ్రిత్య ,జ్వలతా తృణే నాభిగామిన్యాదీప్య। ఆజ్యే ప్రతిఫలీకృత్య అపఉపస్పృశ్య।

అరంగుళముపొడవుఉండునట్లు రెండుదర్భకొనలనుఒక్కమారుగా త్రుంచి, ఉదకముచేతడిపి, దులిపి, ఉదకముముట్టుకొని ఆదర్భకొనలను ఆజ్య మునందుఉంచవలెను. ఒకదర్భనుకాల్చి, మండుచున్నఆదర్భను (హోమము చేయుహవిస్సు/పేలాలువగైరాద్రవ్యములతోసహా) ఆజ్యపాత్రచుట్టూమూడు మార్లు త్రిప్పవలెను. పిమ్మటఉదకముముట్టుకొనవలెను.

సూ॥ ద్వేదర్భాగ్రే తృణమన్తర్ధాయ। స్వకృత్తప్రచ్ఛిద్య। ప్రక్షాళ్య। ప్రత్యస్య అపఉపస్పృశ్య। ఆజ్యేప్రాస్య। (చరుణా/లాజైః సహ) త్రిః పర్యగ్ని కృత్వా॥ అపఉపస్పృశ్య॥

ఆజ్యపాత్రనుఉత్తరదిక్కునకుదింపి, అప్పటిఅగ్నికణములనుమరలఅగ్ని యందువేయవలెను.

సూ॥ ఉదగుద్వాస్య। అఙ్గారాన్ప్రత్యూహ్య॥

ఉత్తరాగ్రములైనపవిత్రదర్భలచేత ఆజ్యమునుమూడుమార్లుప్రవహింప చేయవలెను. (తూర్పునఆరంభించి పడమటకురానిచ్చి మరలతూర్పునసమాప్తి యగునట్లుచేయవలెను.) పవిత్రముముడినివిప్పి, ఆదర్భలనుతడిపి, దులిపి,



తూర్పుకొనలుగా, ముందుకొనలు. తరువాతపొట్టలు, తరువాతమొదళ్ళు క్రమ ముగామండునట్లు అగ్నిలోవేయవలెను.

సూ॥ ఉదగగ్రాభ్యాం పవిత్రాభ్యాం పునరాహారమాజ్యం త్రిరుత్పూయ॥ (ప్రాగారభ్య పశ్చాన్నీత్వా పునఃప్రాగేవ సమాప్తిః) పవిత్రగ్రన్థిం విస్రస్య ప్రక్షాళ్య। ప్రత్యస్య। ప్రాగగ్రమగ్నౌ పవిత్రే అనుప్రహరతి।

## స్రుక్స్రువ సంస్కారః

హోమముచేయుపాత్రలను (స్రుక్కు స్రువము) అగ్నియందుకాచి మూడుదర్భకొనలచేతుడిచి మరలకాచి దర్భలతోవాటి పైతపకముచల్లి స్రుక్కు నకుఉత్తరముగా స్రువమునుఉంచవలెను. ఈదర్భలనుఉదకముతోతడిపి, తుడి చి అగ్నిలోవేయవలెను.

సూ॥ యేనజుహోతితద(స్రుక్స్రువావ)గ్నౌ ప్రతితప్య। త్రిభిర్దర్భాగ్రై స్సంమృజ్య। పునఃప్రతితప్య। ప్రోక్ష్య। స్రువముత్తరతోనిధాయ। దర్భా నద్భిస్సంస్పృశ్యాగ్నౌప్రహరతి॥

## ఇధ్మ సంస్కారః

ఇధ్మమును ఎడమచేతియందుఉంచుకొని పరిధులను, ఆఘార సమిధ లను అగ్నికినాలుగుదిక్కులయందు దిగువచెప్పినవిధముగాఉంచవలెను.

సూ॥ ఇధ్మమాదాయ పరిధీన్ పరిదధాతి॥

లావుగాఉండుసమిధ పడమటను, సన్నముగా పొడవుగలసమిధ దక్షిణ మున, కొంచెము సన్నము, పొట్టిగాయున్నసమిధ ఉత్తరమున, పడమట ఉంచు సమిధ ఉత్తరాగ్రముగాను, దక్షిణోత్తరములలోఉంచు సమిధలు తూర్పు కొనలుగా ఉండునట్లును, దక్షిణోత్తర పరిధులను పడమట పరిధికి తగులునట్లుగా పయుండు నట్లుగా ఉంచవలెను.

సూ॥ స్థవిష్ఠోమధ్యమః।అణీయాన్ద్రాఘీయాన్దక్షిణార్ధ్యః అణిష్ఠో హ్రసిష్ఠ

ఉత్తరార్ధ్యః ఉదగగ్రం మధ్యమమ్ । ప్రాగగ్రావితరౌ మధ్యమపరిధి ముపస్పృశ్య ।

తూర్పువైపున రెండు ఆఘారసమిధలను నిలచియుండునట్లు ఉంచవలెను.

సూ॥ పురస్తాదూర్ధ్వే ఆఘార సమిధావా దధాతి ।

## పూర్వ పరిషేచనమ్

హోమముచేయువారు వారికుడిచేతియందు ఉదకముఉంచుకొని అగ్ని చుట్టూ ఉదకముపడునట్లు క్రిందివిధముగా పరిషేచనచేయవలెను

సూ॥ అగ్నిం పరిషిఞ్చతి ॥

క్రిందివాక్యముచెప్పి అగ్నికిదక్షిణమున పడమటదిక్కునఆరంభించి తూర్పునమాప్తిగాపడునట్లు ఉదకముచల్లవలెను.

అదితేఽనుమన్యస్వ (ఇతి దక్షిణతః ప్రాచీనమ్)

క్రిందివాక్యముచెప్పి అగ్నికిపడమటదిక్కున దక్షిణమునుంచిఉత్తరము వరకుపడునట్లు ఉదకముచల్లవలెను.

అనుమతేఽనుమన్యస్వ (ఇతి పశ్చాదుదీచీనమ్)

క్రిందివాక్యముచెప్పి అగ్నికిఉత్తరదిక్కున పడమటనుండితూర్పువరకు పడునట్లు ఉదకముచల్లవలెను.

సరస్వతేఽనుమన్యస్వ (ఇత్యుత్తరతః ప్రాచీనమ్)

క్రిందివాక్యముచెప్పి అగ్నికిఈశాన్యముమొదలు ఈశాన్యమువరకు ప్రదక్షిణముగాపడునట్లు ఉదకముత్రిప్పవలెను.

దేవసవితః ప్రసువ (ఇతి సమన్తమ్) పరిషిచ్య ॥

## ఇధ్మాధానమ్

స్రువముచేఆజ్యమునుతీసుకొని. ఇధ్మముపైఅభిఘరించి, ఇధ్మముపై అక్షతలువేసి తానుశిరమునఅక్షతలుధరించి తనభార్యకుధరింపజేసి, బ్రహ్మ గారిశిరస్సుపై అక్షతలువేయవలెను.



సూ॥ స్రువేణేధ్మమభిఘార్య । ఇధ్మమలఙ్కృత్య స్వయమలఙ్కృత్య । బ్రహ్మాణమలఙ్కృత్య ॥

క్రిందిమంత్రము, వాక్యములనుచెప్పి, (అముకఅనుచోట ఏకర్మచేయు చున్నారో ఆకర్మపేరుచెప్పి) ఆధత్స్వఅనిఅగ్నియందు ఇధ్మమునువేయవలెను. ఇధ్మాధానముఅమంత్రకముగాచేయమని సూత్రమందుచెప్పబడినను, క్రింది విధముగాచేయుట (అభిఘారణాలంకారములు) ఆచారముగాఉన్నది.

ఓంచత్వారిశృఙ్గాత్రయో అస్యపాదా ద్వేశీర్షే సప్త హస్తాసో అస్య । త్రిధాబద్ధో వృషభోరోరవీతి మహోదేవో మర్త్యాగం ఆవివేశ ॥

అస్మిన్ (అముక) హోమే బ్రహ్మన్ ఇధ్మమాధాస్యే । ఆధత్స్వ ।

ఇధ్మమునకుకట్టినత్రాడును పూర్ణపాత్రయందుఉంచి, తదుపరి బ్రహ్మ గారు యజమానులశిరస్సులపై అక్షతలువేయవలెను.

సూ॥ ఇధ్మరజ్జుం పూర్ణపాత్రే నిధాయ ॥

ఇధ్మాధానముహూర్తస్సుముహూర్తో ఽస్తు ।

ఆఘారములుఅను రెండుహోమములు దర్శపూర్ణ మాసములలోవలెనే అమంత్రకముగా చేయవలెను.

సూ॥ ఆఘారావాఘారయతి దర్శపూర్ణ మాసవత్తూష్ణీమ్ ।

## ఆఘార హోమమ్

స్రువముతోఆజ్యమును ఒకమారుస్రుక్కుయందుంచి మరలస్రువము తోఆజ్యమునుతీసుకొని ముందుగాస్రువమునందలిఆజ్యమును తరువాత స్రుక్కు యందలిఆజ్యమును దిగువచెప్పబడురీతిన హోమముచేయవలెను.

సూ॥ స్రువేణాజ్యమాదాయస్రుచంపూరయిత్వాపునస్స్రువేణాజ్యమాదాయ।

పశ్చిమ, ఉత్తరపరిధులమధ్యనుంచి (వాయవ్యమునుండి) ఆగ్నేయ మూలకు స్రువమునందలిఆజ్యము ఎడతెగనిధారగా హోమముచేసి దిగువ త్యాగముమనస్సున పలుకవలెను.

సూ॥ ఉత్తరపరిధి సన్ధిమన్వవహృత్య దక్షిణతః ప్రాఞ్చమృజుగ్ం సన్తత మాఘారయతి ప్రాగవసానమ్ ॥ (వాయవ్యాది ఆగ్నేయాన్తమ్) ।

త్యా :– **ప్రజాపతయఇదంనమమ** ॥

పశ్చిమ, దక్షిణ పరిధిమధ్యనుంచి (నైర్‌ఋతినుండి) తూర్పు, ఉత్తర మధ్యభాగము (ఈశాన్యము) వరకు స్రుక్కుయందలి ఆజ్యమును ఎడతెగని ధారగా హోమము చేయవలెను (సకృద్గృహీతమే ఆధారముగా ఉన్నది) పిదప త్యాగమును పలుకవలెను.

సూ॥ ఇతర పరిధిసన్ధి మన్వవహృత్యోత్తరతః ప్రాఞ్చమృజుగ్ం సన్తత మాఘారయతి ॥ (నైర్‌ఋత్యాదీశానాన్తమ్) ॥

త్యా॥ **ఇన్ద్రాయేదంనమమ** ॥ (ఆజ్యభాగౌ చక్షుషీవా)

**<u>చక్షుషీ హోమః</u>**

క్రిందిరెండు హోమములు స్రుక్కుయందుస్రువముతో నాలుగు (పంచా ఋషేయులు ఐదు)మార్లు ఆజ్యముగ్రహించి స్రుక్కుతోహోమము చేయవలెను.)

అథాజ్యభాగౌ జు హోతి ॥ ఏకమ్ । ద్వే । త్రీణి । చత్వారి (పఞ్చ) ॥

క్రింది హోమమును అగ్నిలోఈశాన్యభాగమున వృత్తాకారముగా త్రిప్పు చూచేసి, త్యాగముచెప్పవలెను.

ఓంఅగ్నయే స్వాహా ॥ **ఉత్తరార్ధపూర్వార్ధేఅగ్నయఇదంనమమ**॥

ఏకమ్ । ద్వే । త్రీణి । చత్వారి । (పఞ్చ) ॥



క్రింది హోమమును అగ్నిలో ఆగ్నేయభాగమున వృత్తాకారముగా త్రిప్పు చూ వెనుకటిదానికి సమముగాఉండునట్లుచేసి, త్యాగముచెప్పవలెను.

ఓం సోమాయస్వాహా ॥ **దక్షిణార్ధపూర్వార్ధేసోమాయేదంనమమ**॥

<u>పైహోమములతరువాత ఏకర్మచేయుచున్నారో ఆకర్మకుసంబంధించి న హోమములు అచ్చటచెప్పబడిన రీతిలోచేయవలెను. ఆజ్యహోమమైనచో పైవిధముగానేఆజ్యమును నాలుగు(ఐదు)మార్లుగ్రహించి, హోమముచేయ వలెను. చరువుమొదలగు ద్రవ్యహోమములైనచో క్రిందివిధముగాఅవదానము చేసి, పిమ్మటహోమముచేయవలెను.</u>

సూ॥ సమం పూర్వేణయథోపదేశం ప్రధానాజ్యాహుతీర్ హుత్వా॥

స్రుక్కుయందుస్రువముతో ఆజ్యమునుఅభిఘరించి, హోమముచేయు ద్రవ్యములను రెండు(పంచాఋషేయులు మూడు)మార్లు స్రుక్కుయందు ఉంచి, మరలఅభిఘరించి, మంత్రమునుఉచ్చరించి, స్వాహాంతమునందు ఆద్రవ్యముల ను అగ్నిలోహోమముచేసి, పిమ్మటత్యాగముచెప్పవలెను.

సూ ॥ దర్వ్యాముపస్తీర్య । చరుమధ్యా ద్ద్విరవదాయ । అభిఘార్య

అగ్నయే స్వాహా ॥ **అగ్నయఇదంనమమ** ॥

వెనుకటివలెనేస్రుక్కుయందు స్రువముతోఆజ్యమును అభిఘరించి, హోమముచేయు ద్రవ్యములను రెండు(పంచాఋషేయులుమూడు)మార్లు స్రుక్కు యందుఉంచి, మరలఅభిఘరించి, మంత్రమునుఉచ్చరించి, స్వాహాంతము నందు ఆద్రవ్యములను అగ్నిలోహోమముచేసి, పిమ్మటత్యాగముచెప్పవలెను.

<u>ఇట్లే ప్రధానమైన అన్నిహోమములూ చేయవలెను.</u>

దర్వ్యాముపస్తీర్య । చరుమధ్యాద్ద్విరవదాయ । అభిఘార్య ॥

ఓంగణానాంత్వా. సాదనగ్గ్‌స్వాహా ॥**గణపతయఇదంనమమ**॥

చేయదలచిన అన్ని హోమములూ పూర్తి అయిన పిదప స్రుక్కుయందు స్రువముతో ఆజ్యమునుఅభిఘరించి, హోమముచేయుద్రవ్యములను ఎక్కువగా ఒక్కమారు స్రుక్కుయందుఉంచి, మరలరెండుమార్లుఅభిఘరించి, క్రిందిమంత్రమునుచ్చరించి, స్వాహాంతమునందుఆద్రవ్యములను అగ్నిలోహోమముచేసి, పిమ్మటత్యాగముచెప్పవలెను.

సూ : దర్వ్యాముపస్తీర్య ఉత్తరార్ధాత్సకృత్స్విష్టకృదేవదాయ ద్విరభిఘార్య

హవ్యవాహ మభిమాతి షాహమ్ । రక్షోహణం పృతనాసు జిష్ణుమ్ । జ్యోతిష్మన్తం దీద్యతం పురన్ధిమ్ । అగ్నిగ్స్విష్ట కృత మాహువేమ । స్విష్టమగ్నే అభితత్పృణాహి । విశ్వాదేవ పృతనా అభిష్య । ఉరున్నఃపన్థాం ప్రదిశన్విభాహి జ్యోతిష్మద్ధే హ్యాజరన్న ఆయుస్స్వాహా । అగ్నయేస్విష్టకృతఇదంనమమ

చేయవలసిన హోమములు అన్నియూపూర్తిఅయిన తరువాత (హవిస్సు మొదలగుద్రవ్యహోమమైనచో స్విష్టకృత్తునుచేసి) పిదపఇధ్మమునకుకట్టిన త్రాడును ఉదకమునందుతడిపి, దులిపి, అగ్నియందుఉంచి, త్యాగమునుచెప్పి, ఉదకమును ముట్టుకొని. పిమ్మట జయాదులు, రాష్ట్రభృతులు, ప్రజాపతి హోమము విరళముగా వ్యాహృతి హోమములు స్విష్టకృద్ధోమము స్రువముతోచేయవలెను.

సూ (స్రువేణ) జయాభ్యాతానాన్ రాష్ట్రభృతః ప్రాజాపత్యామ్ । వ్యాహృతీర్వ్యస్తాః స్సౌవిష్టకృత మిత్యుపజుహోతి । ఇధ్మ సన్నహనాన్యద్భిస్సగ్స్పృశ్యాగ్నౌ ప్రహరతి ॥రుద్రాయతన్తిచరాయేదంనమమ ॥ అపఉపస్పృశ్య

క్రిందివాక్యమునుపలికి, ఉదకమునుముట్టుకొని, జయాదిహోమములు స్రువముతోచేయవలెను.

కర్మసమృద్ధ్యర్థం వృద్ధికామః స్రువేణజయాది హోమం కరిష్యే



## జయాదయః

ఆదౌ జయాః

౧) ఓం చిత్తఞ్చ స్వాహా ॥ చిత్తాయేదంనమమ ।

౨) చిత్తిశ్చ స్వాహా ॥ చిత్త్యాఇదంనమమ ॥

౩) ఆకూతఞ్చ స్వాహా ॥ ఆకూతాయేదంనమమ ।

౪) ఆకూతిశ్చ స్వాహా ॥ ఆకూత్యాఇదంనమమ ।

౫) విజ్ఞాతఞ్చ స్వాహా ॥ విజ్ఞాతాయేదంనమమ ॥

౬) విజ్ఞానఞ్చ స్వాహా ॥ విజ్ఞానాయేదంనమమ ॥

౭) మనశ్చ స్వాహా ॥ మనసఇదంనమమ ॥

౮) శక్వరీశ్చ స్వాహా ॥ శక్వరీభ్యఇదంనమమ ।

౯) దర్శశ్చ స్వాహా ॥ దర్శాయేదంనమమ ॥

౧౦) పూర్ణమాసశ్చ స్వాహా ॥ పూర్ణమాసాయేదంనమమ ॥

౧౧) బృహచ్చ స్వాహా ॥ బృహతఇదంనమమ ।

౧౨) రథన్తరఞ్చ స్వాహా ॥ రథన్తరాయేదంనమమ ।

౧౩) ప్రజాపతిర్జయానిన్ద్రాయ వృష్ణే ప్రాయచ్ఛదుగ్రః పృతనాజ్యేషు తస్మై విశస్సమనమన్త సర్వాస్సఉగ్ర స్సహిహవ్యో బభూవస్వాహా ॥

ప్రజాపతయఇదంనమమ ॥

## అభ్యాతానాః

క్కుయందు

౧ అగ్నిర్భూతానా మధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా॥

భూతానామధిపతయే అగ్నయ ఇదం న మమ ॥

౨ ఇన్ద్రో జ్యేష్ఠానా మధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా॥

జ్యేష్ఠానామధిపతయే ఇన్ద్రాయేదం న మమ ॥

౩ యమః పృథివ్యా అధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా॥

పృథివ్యా అధిపతయే యమాయేదం న మమ ॥

౪ వాయురన్తరిక్షస్యాఽ ధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా॥

అన్తరిక్షస్యాధిపతయే వాయవ ఇదం న మమ ॥

౫ సూర్యో దివోఽధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా॥

దివోఽధిపతయే సూర్యాయేదం న మమ ॥



౬ చన్ద్రమా నక్షత్రాణామధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా॥

నక్షత్రాణామధిపతయే చన్ద్రమస ఇదం న మమ ॥

౭ బృహస్పతిర్బ్రహ్మణోఽధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా॥

బ్రహ్మణోఽధిపతయే బృహస్పత ఇదం న మమ ॥

౮ మిత్రస్సత్యానా మధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా॥

సత్యానామధిపతయే మిత్రాయేదం న మమ ॥

౯ వరుణోఽపామధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యామాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా॥

అపామధిపతయే వరుణాయేదం న మమ ॥

౧౦. సముద్రస్స్రోత్యానా మధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా॥

స్రోత్యానామధిపతయే సముద్రాయేదం న మమ ।

౧౧. అన్నగ్ం సామ్రాజ్యానా మధిపతి తన్మావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్

స్వాహా ॥ సామ్రాజ్యానామధిపతయే౽న్నాయేదంన్నమమయందు

౧౨ సోమ ఓషధీనామధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాంపురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా

ఓషధీనామధిపతయేసోమాయేదంనమమ ।

౧౩ సవితాప్రసవానా మధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాంపురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా

ప్రసవానామధిపతయేసవిత్రఇదంనమమ

౧౪ రుద్రః పశూనా మధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాంపురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా

పశూనామధిపతయేరుద్రాయేదంనమమ ।

(ఉదకమును ముట్టుకొనవలెను) అపఉపస్పృశ్య ।

౧౫ త్వష్టారూపాణామధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాంపురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా,

రూపాణామధిపతయేత్వష్ట్రఇదంనమమ

౧౬ విష్ణుః పర్వతానా మధిపతి స్సమావ త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాంపురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా

పర్వతానామధిపతయేవిష్ణవఇదంనమమ ।



౧౭ మరుతో గణానామధిపతయ స్తేమావన్త్వస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాంపురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా

గణానామధిపతిభ్యోమరుద్భ్య ఇదంనమమ ।

(యజమాని తండ్రిజీవించిలేనిచో క్రిందిహోమముచేయవలెను.)

౧౮ పితరః పితామహాః పరేవరేతతాస్తతామహా ఇహమావత అస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాంపురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా। పిత్రాదిభ్యోదేవరాభ్యఇదంనమమ

(యజమాని తండ్రిజీవించియున్నచో క్రిందిహోమముచేయవలెను.)

జీవపితృకశ్చేత్ ॥

౧౯ పితామహా అవరే తతామహా ఇహమావత అస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాంపురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా। పితామహేభ్యోవరేభ్య స్తతామహేభ్యఇదంనమమ ॥

(యజమాని తండ్రిచనిపోయి తాతజీవించియున్నచోక్రింది హోమమును చేయవలెను.) జీవపితామహశ్చేత్ ॥

౨౦ పితరః పరేతతా ఇహమావత । అస్మిన్ బ్రహ్మన్నస్మిన్ క్షత్రేస్యా మాశిష్యస్యాం పురోధాయామస్మిన్ కర్మన్నస్యాం దేవహూత్యాగ్ స్వాహా।

పితృభ్యఃపరేభ్యస్తతేభ్యఇదంనమమ ॥

(ఉదకమును ముట్టుకొనవలెను) అపఉపస్పృశ్య ॥

## రాష్ట్ర భృతయః

౧ ఋతాషాడృతధామాగ్నిర్గన్ధర్వ స్తస్యౌషధయోఽప్సరస ఊర్జో నామ
సఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాతు తాఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాన్తు తస్మైస్వాహా॥
అగ్నయేగన్ధర్వాయేదంనమమ ॥

౨ తాభ్యస్స్వాహా ॥ ఓషధీభ్య ఉప్సరోభ్యఊర్గ్భ్య ఇదంనమమ ।

3 సగ్ంహితో విశ్వసామా సూర్యో గన్ధర్వస్తస్య మరీచయోఽ ప్సరస
ఆయువో నామసఇదం బ్రహ్మ క్షత్రం పాతు తాఇదంబ్రహ్మ క్షత్రం
పాన్తు తస్మై స్వాహా ॥ సూర్యాయగన్ధర్వాయేదంనమమ ॥

౪ తాభ్యస్స్వాహా॥ మరీచిభ్య ఉప్సరోభ్యఆయుభ్యఇదంనమమ ॥

౫ సుషుమ్న సూర్యరశ్మి శ్చన్ద్రమా గన్ధర్వస్తస్య నక్షత్రాణ్యప్సరసో
బేకురయోనామ సఇదం బ్రహ్మ క్షత్రంపాతు తా ఇదంబ్రహ్మ క్షత్రం
పాన్తుతస్మై స్వాహా॥ చన్ద్రమసేగన్ధర్వాయేదంనమమ ॥

౬ తాభ్యస్స్వాహా ॥ నక్షత్రేభ్యోప్సరోభ్యోబేకురుభ్యఇదంనమమ ॥

౭ భుజ్యు స్సుపర్ణో యజ్ఞో గన్ధర్వస్తస్య దక్షిణా అప్సరసస్తవానామ స
ఇదంబ్రహ్మ క్షత్రం పాతు తా ఇదంబ్రహ్మ క్షత్రం పాన్తు తస్మై
స్వాహా ॥ యజ్ఞాయగన్ధర్వాయేదంనమమ ॥

౮ తాభ్యస్స్వాహా ॥ దక్షిణాభ్య ఉప్సరోభ్యస్తవాభ్యఇదంనమమ॥

౯ ప్రజాపతి ర్విశ్వకర్మా మనోగన్ధర్వస్తస్యర్క్సామాన్యప్సరసో వహ్నయో



నామ సఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాతు తా ఇదంబ్రహ్మ క్షత్రం పాన్తు
తస్మై స్వాహా ॥ మనసేగన్ధర్వాయేదంనమమ ।

౧౦ తాభ్యస్స్వాహా ॥ ఋక్సామేభ్య ఉప్సరోభ్యోవహ్నిభ్యఇదంనమమ॥

౧౧ ఇషిరో విశ్వవ్యచావాతో గన్ధర్వ స్తస్యాపోఽ ప్సరసోముదా నామస
ఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాతు తా ఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాన్తుతస్మై స్వాహా॥
వాతాయగన్ధర్వాయేదంనమమ ॥

౧౨ తాభ్యస్స్వాహా ॥ అద్భ్యఉప్సరోభ్యోముదాభ్యఇదంనమమ ।

౧౩ భువనస్య పతే యస్యత ఉపరి గృహా ఇహచ। సనో రాస్వా జ్యానిగ్ం
రాయస్పోషగ్ం సువీర్యగ్ం సంవత్సరీణాగ్ స్వస్తిగ్ స్వాహా ॥
భువనస్యపతయఇదంనమమ ॥

౧౪ పరమేష్ఠ్యధిపతి మృత్యు ర్గన్ధర్వస్తస్య విశ్వమప్సరసో భువోనామ స
ఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాతు తా ఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాన్తుతస్మై స్వాహా॥
మృత్యవేగన్ధర్వాయేదంనమమ ॥

౧౫ తాభ్యస్స్వాహా॥ విశ్వస్మాఽప్సరోభ్యోభువాభ్యఇదంనమమ ॥

౧౬ సుక్షితి స్సుభూతిర్భద్రకృత్సువర్వాన్ పర్జన్యో గన్ధర్వ స్తస్య విద్యుతో
ప్సరసో రుచోనామసఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాతు తా ఇదంబ్రహ్మ క్షత్రం
పాన్తు తస్మై స్వాహా॥ పర్జన్యాయగన్ధర్వాయేదంనమమ ।

౧౭ తాభ్యస్స్వాహా॥ విద్యుద్భ్యఉప్సరోభ్యోరుగ్భ్యఇదంనమమ ।

౧౮ దూరేహేతిరమృడయో మృత్యుర్గన్ధర్వస్తస్య ప్రజా అప్సరసో భీరువో నామసఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాతు తా ఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాన్తు తస్మై స్వాహా ॥ మృత్యవేగన్ధర్వాయేదంనమమ ।

౧౯ తాభ్యస్స్వాహా ॥ ప్రజాభ్యో ఽప్సరోభ్యోభీరుభ్యఇదంనమమ ॥

౨౦ చారుః కృపణకాశీ కామోగన్ధర్వ స్తస్యాధయో ప్సరసశ్శోచయన్తీ ర్నామ సఇదంబ్రహ్మ క్షత్రంపాతు తాఇదంబ్రహ్మ క్షత్రం పాన్తు తస్మై స్వాహా ॥ కామాయగన్ధర్వాయేదంనమమ ॥

౨౧ తాభ్యస్స్వాహా ॥ ఆధిభ్యో ఽప్సరోభ్యశ్శోచయన్తీభ్యఇదంనమమ॥

౨౨ సనోభువనస్యపతే యస్యతఉపరి గృహాఇహచ । ఉరుబ్రహ్మణే ఽస్మై క్షత్రాయమహిశర్మ యచ్ఛస్వాహా । భువనస్యపతయేబ్రహ్మణఇదంనమమ ॥

## ప్రాజాపత్య ఋక్

క్రిందిమంత్రము మనసునఉచ్చరించి స్వాహాకారముమాత్రము పైకచెప్పి హోమముచేసితరువాత మనసునత్యాగముచెప్పవలెను.

ప్రజాపతే నత్వదేతాన్యన్యో విశ్వా జాతాని పరితా బభూవ ।
యత్కామాస్తే జుహుమస్తన్నోఅస్తు వయగ్గ్స్యామపతయో రయీణాగ్గ్స్వాహా॥
ప్రజాపతయఇదంనమమ ।

## వ్యాహృతయః

౧ ఓం భూస్స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥



౨ ఓం భువ స్స్వాహా ॥ వాయవఇదంనమమ ॥

౩ ఓం సువస్స్వాహా ॥ సూర్యాయేదంనమమ ॥

## స్విష్టకృత్

యదస్య కర్మణో ఽత్యరీరిచం యద్వాన్యూన మిహాకరమ్ ।
అగ్నిష్టత్స్విష్ట కృద్విద్వాన్త్సర్వగ్గ్ స్విష్టగ్ం సుహుతం కరోతు స్వాహా॥
అగ్నయేస్విష్టకృతఇదంనమమ ॥

పిమ్మట పరిధులను, ఆఘారసమిధలనూ అగ్నియందువేసి, క్రింది వాక్యమునుపలికి, కరిష్యే అనునపుడు ఉదకమును ముట్టుకొనవలెను.

శమ్యఅపోహ్యబహిః పరిధయఃఆఘార సమిధౌప్రహరతి ।

## అనాజ్ఞాతాదయః

అస్మిన్(అముక)హోమాఖ్యేకర్మణి అవిజ్ఞాతాది ప్రాయశ్చిత్తానికరిష్యే॥

జ్ఞాతాజ్ఞాతాది సకలదోష నిర్హరణార్థ మనాజ్ఞాత త్రయం, కర్మాన్తరిత కర్మలోప కర్మవిపర్యాసప్రాయశ్చిత్తార్థం త్వన్నోఅగ్నే సత్వన్నోఅగ్నఇతి, స్వరాక్షర పదవృత్త వర్ణలోపప్రాయశ్చిత్తార్థ మాభిర్గీర్భిరితి, వాఙ్నియమలోప ప్రాయశ్చిత్తార్థ మిదంవిష్ణు స్త్రియంబకమితి, ఋత్విఙ్మోఢ్య ప్రాయశ్చిత్తార్థం యద్విద్వాగ్ంస ఇతి, అగ్న్యుపఘాత ప్రాయశ్చిత్తార్థం పునస్త్వాదిత్యా ఇతి, సర్వప్రాయశ్చిత్తార్థం భూర్భువస్సువరితిఏతైర్మంత్రై రాజ్యాహుతీర్హోష్యామిః

౧ అనాజ్ఞాతం యదాజ్ఞాతం యజ్ఞస్య క్రియతే మిథు । అగ్నే తదస్య కల్పయత్వగ్ంహివేత్థ యథాతథగ్గ్ స్వాహా ॥అగ్నయఇదంనమమ॥

౨ పురుషసమ్మితో యజ్ఞోయజ్ఞః పురుష సమ్మితః। అగ్నేతదస్య కల్పయ
త్వగ్ంహివేత్థ యథా తథగ్ స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౩ యత్పాకత్రా మనసా దీనదక్షాన యజ్ఞస్య మన్వతే మర్తాసః
అగ్నిష్టద్ధోతా క్రతువిద్విజానన్ యజిష్ఠోదేవాగ్ం ఋతుశోయజాతి
స్వాహా॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౪ త్వన్నోఅగ్నే వరుణస్య విద్వాన్ దేవస్య హేడోఽవయాసిసీష్ఠాః। యజిష్ఠో
వహ్నితమ శోశుచానో విశ్వా ద్వేషాగ్ంసి ప్రముముగ్ధ్యస్మథ్స్వాహా॥
అగ్నీవరుణాభ్యామిదంనమమ ॥

౫ సత్వన్నో అగ్నే ఽవమోభవోతీ నేదిష్ఠో అస్యాఉషసో వ్యుష్టౌ। అవయక్ష్వ
నో వరుణగ్ంరరాణో వీహి మృడీకగ్ం సుహవోనఏధి స్వాహా॥
అగ్నీవరుణాభ్యామిదంనమమ ॥

౬ అభిర్గీర్భిర్యదతోన ఊనమాప్యాయయ హరివోవర్ధమానః। యదా
స్తోతృభ్యో మహిగోత్రారుజాసి భూయిష్ఠభాజో అధతేస్యామ స్వాహా॥
ఇన్ద్రాయహరివతఇదంనమమ ॥

౭ ఇదంవిష్ణుర్విచక్రమే త్రేధానిదధే పదమ్। సమూఢమస్య పాగ్ం
సురే స్వాహా ॥ శ్రీమహావిష్ణవఇదంనమమ ॥

౮ త్ర్యంబకం యజామహే సుగన్ధిం పుష్టివర్ధనమ్। ఉర్వారుకమివ
బన్ధనాన్మృత్యోర్ముక్షీ యమామృతాత్స్వాహా॥ త్ర్యంబకాయేదంనమమ



౯ యద్విద్వాగ్ంసో యదవిద్వాగ్ంసో ముగ్ధాః కుర్వన్త్యృత్విజః। అగ్నిర్మా
తస్మా దేనసశ్శ్రద్ధా దేవీచ ముఞ్చతాగ్ స్వాహా ॥
అగ్నిశ్రద్ధాభ్యామిదంనమమ ॥

౧౦. పునస్త్వా దిత్యారుద్రా వసవ స్సమిన్ధతాం పునర్బ్రహ్మాణో వసునీథ
యజ్ఞైః। ఘృతేనత్వం తనువో వర్ధయస్వ సత్యాస్సన్తు యజమానస్య
కామా స్వాహా ॥ అగ్నయేవసునీథాయేదంనమమ ॥

౧౧ ఓం భూ స్స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౧౨. ఓం భువ స్స్వాహా ॥ వాయవఇదంనమమ ॥

౧౩ ఓం సువ స్స్వాహా ॥ సూర్యాయేదంనమమ ॥

౧౪. ఓం భూర్భువస్సువస్స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ ॥

వేయికదుగుకొని, కుడిచేతితోముక్కుపట్టుకొని, ఊపిరిబిగపట్టి విష్ణునామ స్మరణచేసి, కరిష్యేఅనునపుడు ఉదకముముట్టుకొనవలెను.

హస్తం ప్రక్షాళ్య। అతమితౌ ప్రాణాయామస్య ॥ విష్ణు ర్విష్ణు ర్విష్ణుః। ఏతావత్పర్యన్తం నానాప్రకారేణసంభావిత సకలదోష నిరహరణార్థం సర్వప్రాయశ్చిత్తం కరిష్యే ॥

తరువాత క్రిందిమంత్రముచెప్పి స్రువముతోఒక్కమారుహోమము చేయవలెను.

ఓం భూర్భువస్సువస్స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ ।

## పూర్ణాహుతిః

(శాంతి, యాగాదులలో చేయుటకొరకు పూర్ణాహుతి హోమమును క్రింద ఇచ్చుచున్నాము. అన్నికర్మలయందూ పూర్ణాహుతిహోమము అవసరము ఉండదు.)

(ఒకపళ్లెములో స్రుక్కునుఉంచి దానియందుపూర్ణాహుతి ద్రవ్యములు అనగా కొబ్బరికురిడీ, పట్టుబట్ట, గంధంచెక్క, యాలుకలు, లవంగములు, జాజి కాయలు, జాపత్రి, పచ్చకర్పూరము, వట్టివేళ్లు, వగైరా ద్రవ్యములుఉంచి)

స్రుక్కుయందు పన్నెండుమార్లుఆజ్యమును స్రువముచేతగ్రహించి. లేచినిలచి ఈక్రిందిమంత్రముచెప్పి, స్వాహాంతమందు హోమముచేసి, పిమ్మట కూర్చొని త్యాగముచెప్పవలెను.

ఏకం । ద్వే । త్రీణి । చత్వారి పంచ । షట్ । సప్త అష్టౌ నవ । దశ । ఏకాదశ । ద్వాదశ ॥

ఓం సప్తతే అగ్నే సమిధ స్సప్తజిహ్వా స్సప్తఋషయ స్సప్తధామప్రియాణి సప్తహోత్రా స్సప్తధాత్వా యజన్తి సప్తయోనీ రాపృణస్వా ఘృతేన స్వాహా

అగ్నయేసప్తవతఇదంనమమ ।

మరల లేచినిలబడి, హోమముచేయగా మిగిలినఆజ్యమును క్రింది మంత్ర ములుచెప్పుచూ స్రుక్కునుండిఅగ్నియందు ఏకధారగాపడునట్లు వసోర్ధారహోమము చేయవలెను.

ఓం పూర్ణాహుతి ముత్తమాఞ్జుహోతి । సర్వంవై పూర్ణాహుతిః । సర్వ మేవాప్నోతి । అథో ఇయంవై పూర్ణాహుతిః । అస్యామేవ ప్రతితిష్ఠతి॥

ఓంవసోర్ధారాం జుహోతి వసోర్మేధారాఽసదితివా ఏషాహూయతే ఘృతస్యవా ఏనమేషాధారాఽముష్మి న్లోకేపిన్వమానోపతిష్ఠత ఆజ్యేనజుహోతి తేజోవా ఆజ్యం తేజో వసోర్ధారా తేజసైవాస్మై తేజోఽవరున్ధేఽథో కామావై వసోర్ధారా కామానేవా వరున్ధే యఙ్కామయేత ప్రాణానస్యాన్నాద్యమ్ ॥



గమనిక. విశేషహోమములు జరిపినపుడు యజమాని సర్వార్థములు సిద్ధించుటకు చమకము ౧౧ అనువాకములు ఇచ్చట చెప్పవలెను.

ఓంఅగ్నావిష్ణూ ... . భువనస్యా ఽధిపతిశ్చ ॥

పూర్ణాహుతిహోమమైన తరువాత యజమానికూర్చున్నపిమ్మట, బ్రాహ్మణు లు క్రిందివాక్యముపలికి యజమానులశిరస్సులపై అక్షతలువేయవలెను.

పూర్ణాహుతి ముహూర్తస్సుముహూర్తోస్తు ॥

## <u>ఉత్తర పరిషేచనమ్</u>

క్రింది వాక్యములను పలుకుచూ పూర్వ పరిషేచనమువలెనే ఉత్తరపరిషేచ నము చేయవలెను.

అదితేఽన్వమగ్గ్‌స్థాః । అనుమతేఽన్వమగ్గ్‌స్థాః । సరస్వతేఽన్వ మగ్గ్‌స్థాః । దేవసవితః ప్రాసావీః ॥

పూర్ణపాత్రనుతీసుకొని సదసి అనుమంత్రముచెప్పుచూ ప్రాక్తోయమును మరియు ప్రోక్షణీఉదకమును పూర్ణపాత్రయందుఉంచుకొని, **యేనదేవాః** అను మంత్రముచెప్పుచూ మార్జనముచేసుకొనవలెను

ప్రణీతా స్వపతనీయ . సదసీతి పునః పూరయిత్వా ।

ఓం సదసి సన్మేభూయాస్సర్వమసి సర్వంమేభూయాః పూర్ణమసి పూర్ణంమే భూయా అక్షితమసి మామేక్షేష్ఠాః ॥

## <u>మార్జనమ్</u>

యేనదేవాః పవిత్రేణ । ఆత్మానం పునతే సదా । తేన సహస్ర ధారేణ । పావమాన్యః పునన్తుమా । ప్రాజాపత్యం పవిత్రమ్ । శతోద్యామగ్గ్ం

హిరణ్మయమ్ । తేనబ్రహ్మ విదోవయమ్ । పూతంబ్రహ్మ పునీమహే ఇన్ద్ర స్సునీతీ సహమాపునాతు । సోమస్స్వస్త్యా వరుణస్సమీచ్యా । యమోరాజా ప్రమృణాభిః పునాతుమా । జాతవేదా మోర్జయన్త్యా పునాతు ।

## దిఙ్మార్జనమ్

క్రిందిమంత్రములనుపలుకుచూ తూర్పుదిక్కుమొదలుకొని, ఐదుదిక్కుల యందు దర్భాగ్రములతోపూర్ణపాత్రయందలి ఉదకమునుచల్లవలెను.

ప్రాచ్యాం దిశిదేవా ఋత్విజో మార్జయన్తామ్ । అని తూర్పు దిక్కునకునూ

దక్షిణాయాందిశిమాసాః పితరోమార్జయన్తామ్ ॥ అని దక్షిణ దిక్కునకునూ

ప్రతీచ్యాం దిశిగృహాః పశవో మార్జయన్తామ్ ॥ అని పడమట దిక్కునకునూ

ఉదీచ్యాందిశ్యాప ఓషధయోవనస్పతయో మార్జయన్తామ్ ॥ అని ఉత్తరమునకునూ

ఊర్ధ్వాయాం దిశియజ్ఞస్సంవత్సరో యజ్ఞపతిర్మార్జయన్తామ్ ॥ అని ఆకాశము వైపునకునూ ఉదకముచల్లవలెను.

## అఞ్జలౌ పూర్ణపాత్రోదక నినయనమ్

యజమాని క్రిందిమంత్రములుచెప్పి పూర్ణపాత్రయందలిఉదకమును తన భార్యదోసిలియందుఉంచవలెను. ఆమెఅక్షతలుమాత్రము తనచేతియందుఉంచు కొని ఉదకమునునేలపైవిడువవలెను. పిమ్మటనేలపైపడినఉదకమును దర్భాగ్రము లచే యజమానులుతమశిరస్సులపై మార్జనముచేసుకొనవలెను.

సముద్రంవః ప్రహిణోమి స్వాంయోనిమపిగచ్ఛత । అచ్ఛిద్రః ప్రజయా భూయాసం మాపరాసే చిమత్పయః అఞ్జలౌ పూర్ణ పాత్రమా నయతి ।



రేత ఏవాస్యాం ప్రజాం దధాతి । ప్రజయాహి మనుష్యః పూర్ణః । ముఖం విమృష్టే । అవభృథస్యైవ రూపం కృత్వోత్తిష్ఠతి ॥

యజమాని తనభార్యచేతియందుఉన్న అక్షతలనుతీసుకొని, తానుశిరస్సున ధరించి, తనభార్యకుధరింపచేయవలెను.

పిమ్మటయజమాని బ్రహ్మగారినిపూజించి కర్మసంపూర్ణతకొరకువారికి ఒక ఆవునుదానము ఈయవలెను. బ్రహ్మగారుదానిని స్వీకరించవలెను.

అక్షతాఞ్శిరసి ధారయేత్ । బ్రహ్మాణం పూజయామి । బ్రహ్మన్ వరం తే దదామి । ప్రతిగృహ్ణామి ॥

## పరిస్తరణ విమోకః

అగ్నికిచుట్టూఉన్న పరిస్తరణలనుతీసి అగ్నికిఉత్తరముగావేయవలెను.

అగ్నే స్తృణాన్యపచినోతి । తేజస్వీ యశస్వీ బ్రహ్మవర్చస్వీ భవతీతి విజ్ఞాయతే ప్రాగాదిపరిస్తరణ ముత్తరేవిసృజేత్ ॥

## అగ్న్యలంకరణమ్

అగ్నికి ఎనిమిదిక్కులయందునూ అక్షతలుఅలంకరించి నమస్కరించవలెను.

అగ్నిమలఙ్కృత్య । నమస్కారం కుర్యాత్ ॥ ౧. అగ్నయేనమః । ౨. హుత వహాయనమః ౩. హుతాశినేనమః । ౪. కృష్ణవర్త్మనే నమః । ౫. దేవముఖా యనమః । ౬. సప్తజిహ్వాయనమః । ౭. వైశ్వానరాయనమః । ౮. జాత వేదసేనమః ॥

## అగ్ని ప్రదక్షిణమ్

యజమానులు ఫలదక్షిణతాంబూలములను చేతపట్టుకొని క్రిందిమంత్ర ములుపఠించుచూ మూడుమార్లుఅగ్నికిప్రదక్షిణముచేసి తమచేతనున్న ఫలదక్షిణ తాంబూలములు బ్రహ్మగారికిఈయవలెను.

అగ్నేనయేత్యాది ప్రదక్షిణ నమస్కారంకుర్యాత్ ॥

ఓంఅగ్నేనయ సుపథారాయేఅస్మాన్ విశ్వానిదేవ వయునాని విద్వాన్. యుయోధ్యస్మ జ్జుహురాణమేనో భూయిష్ఠాన్తే నమఉక్తింవిధేమ। ప్రవశ్శుక్రాయ భానవే భరధ్వగ్ం హవ్యంమతిం చాగ్నయే సుపూతమ్।యో దైవ్యాని మానుషాజనూగ్ ష్యన్తర్విశ్వాని విద్మనాజిగాతి। అచ్ఛాగిరో మతయో దేవయన్తీ రగ్నింయన్తి ద్రవిణం భిక్షమాణాః।సుసన్దృశగ్ం సుప్రతీ కగ్గ్ స్వఞ్చగ్ం హవ్యవాహ మరతింమానుషాణామ్। అగ్నేత్వమస్మ ద్యుయోధ్య మీవా అనగ్నిత్రా అభ్యమన్త కృష్టీః। పునరస్మభ్యగ్ం సువితాయ దేవక్షాం విశ్వేభిరజరేభిర్య జత్ర। అగ్నేత్వంపారయా నవ్యో అస్మాన్థ్స్వస్తి భిరతి దుర్గాణి విశ్వా। పూశ్చపృథ్వీబహులానఉర్వీ భవాతోకాయ తనయాయశంయోః। ప్రకారవో మననా వచ్యమానా దేవద్రీచీం నయథ దేవయన్తః దక్షిణావా డ్వాజినీ ప్రాచ్యేతి హవిర్భరన్త్యగ్నయే ఘృతాచీ ॥

యాః ఫలినీర్యా అఫలా అపుష్పాయాశ్చ పుష్పిణీః।
బృహస్పతి ప్రసూతా స్తానోముఞ్చన్త్వగ్ం హసః ॥

శ్లో॥ ఫలం మనోరథఫలం పుత్ర పౌత్ర ప్రవర్ధనమ్।
యస్మాత్తస్మా చ్ఛివమ్మేస్యాదతశ్శాన్తిం ప్రయచ్ఛమే।
ఫలదాన కల్పోక్త సంపూర్ణ సకల ఫలావాప్తిరస్తు ॥

## అగ్నిప్రార్థనా

యజమానులు క్రిందిమంత్ర, శ్లోకములనుచెప్పుచూ అగ్నికినమస్కరించవలెను.

సకృత్తే అగ్నేనమః। ద్విస్తేనమః। త్రిస్తేనమః। చతుస్తేనమః।



పఞ్చకృత్వస్తే నమః। దశ కృత్వస్తే నమః శతకృత్వస్తే నమః ఆసహస్ర కృత్వస్తే నమః అపరిమితకృత్వస్తే నమః నమస్తేఅస్తు మామాహిగ్ంసీః.

శ్లో। నమస్తే గార్హపత్యాయ నమస్తే దక్షిణాగ్నయే।
నమ ఆహవనీయాయ మహావేద్యై నమోనమః ॥

శ్లో॥ కాణ్డద్వయోమ పాద్యాయ కర్మబ్రహ్మ స్వరూపిణే
స్వర్గాప వర్గరూపాయ యజ్ఞేశాయ నమోనమః ॥

శ్లో। యజ్ఞేశాచ్యుత గోవింద మాధవానంత కేశవ
కృష్ణ విష్ణో హృషీకేశ వాసుదేవ నమోఽస్తుతే ॥

అహం పరస్తా దహమవస్తా దహంజ్యోతిషా వితమోవవార ,యదన్త రిక్షం తదుమేపితాభూదహగ్ం సూర్యముభయతో దదర్శాహం భూయాస ముత్తమ స్సమానానామ్। యస్యకుర్మో హవిర్గృహే తమగ్నేవర్ధయాత్వమ్। తస్మైదేవా అధిబ్రువన్నయఞ్చ బ్రహ్మణస్పతిః ॥

శ్లో॥ మత్కర్మ కుర్వతాం పుంసాం కర్మలోపో భవేద్యది।
తత్కర్మ సఫలంకుర్యుః తిస్రః కోట్యో మహర్షయః।

శ్లో॥ అపరాధ సహస్రాణి క్రియన్తే ఽహర్నిశం మయా।
దాసోఽయమితిమాం మత్వా క్షమస్వ శ్రీహుతాశన ॥

యజమాని అక్షతోదకములను చేతపట్టి, క్రిందివాక్యములనుపలికి పిమ్మట అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడువవలెను.

అనేన అముక హోమేన భగవాన్ సర్వాత్మకః। సర్వం శ్రీయజ్ఞేశ్వర స్సుప్రీణాతు। సర్వం శ్రీయజ్ఞే శ్వరార్పణమస్తు।

యజమాని క్రిందిశ్లోకములనుపలికి, అగ్నినిప్రార్థించి, ఎడమచేతితో కుడి

చెవిని, కుడిచేతితోఎడమచెవిని, వ్యత్యస్తముగాపట్టుకొని, తనఋషి, గోత్ర, సూత్ర, వేదశాఖ, నామములుచెప్పి అభివాదముచేసి, పిమ్మటఆచమనముచేసి, కర్మసమాప్తి గావించవలెను.

స్వస్తి। శ్లో॥ శ్రద్ధాంమేధాం యశః ప్రజ్ఞాం విద్యాంబుద్ధిం శ్రియంబలమ్।
అయుష్యం తేజ ఆరోగ్యం దేహిమే హవ్యవాహన।
శ్రియం దేహిమే హవ్యవాహన ఓం నమ ఇతి॥

శ్లో। యస్యస్మృత్యాచ నామోక్త్యా తపో హోమ క్రియాదిషు।
న్యూనం సమ్పూర్ణతాం యాతి సద్యో వన్దే తమచ్యుతమ్।

శ్లో। మన్త్రహీనం క్రియాహీనం భక్తిహీనం హుతాశన
యద్హుతన్తు మయాదేవ పరిపూర్ణం తదస్తుతే॥

చతుస్సాగరపర్యన్తం గోబ్రాహ్మణేభ్య శ్శుభంభవతు। (కాశ్యపా వత్సార నైధ్రువ (త్రయా) ఋషేయప్రవరాన్విత(కాశ్యపస)గోత్రః। అపస్తంబసూత్రః। కృష్ణయజుశ్శాఖాధ్యాయీ। (నారాయణ) శర్మ అహంభోఅభివాదయే।
అచమ్య। ఓం కేశవాయస్వాహా . .. శ్రీకృష్ణాయనమః॥

<u>అగ్నిముఖప్రకరణం సమాప్తమ్.</u>







ఔపాసనాగ్నిని పునరుద్ధరించుటకు చేయు కర్మయే

# పునస్సంధానము

యజమాని పత్నీసహితముగా ఫలదక్షిణ తాంబూలములను చేతపుచ్చుకొని, మమాగ్నే అనువాకమును పఠించినపిమ్మట ఆసనములపైకూర్చొనగా, సభాసదులు యజమానులశిరస్సులపై అక్షతలువేయవలెను.

పిమ్మట యజమానులు తమచేతనున్న ఫల, దక్షిణ, తాంబూలములను బ్రహ్మగారికిఇచ్చి, ఆచమనముచేసి, పునస్సంధానమునకు సంకల్పించి, విఘ్నేశ్వరపూజ, పుణ్యాహవాచనములు చేయవలెను.

ఆచమ్య. .యశ్శివోనామరూపాభ్యాం. ప్రాణానాయమ్య. శ్రీ పరమేశ్వరప్రీత్యర్థం॥ అనుగతస్యాగ్నేః పునస్సంధానాఖ్యంకర్మ కరిష్యమాణస్తదఙ్గత్వేన తదాదౌశుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థంశాంత్యర్థ మభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనం కరిష్యే। ఆదౌనిర్విఘ్న పరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాంకరిష్యే॥

గణపతిపూజాంకృత్వా । పుణ్యాహంవాచయిత్వా ।

యజమాని క్రిందివిధముగా పరిషత్ప్రాయశ్చిత్తముకొరకు సంకల్పించి అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడువవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమౌపాసనాన్తరిత దినాదారభ్య ఏతత్క్షణపర్యన్తం ఔపాసనాతిక్రమణ దోషనివృత్యర్థం ఔపాస నానన్తరితే పునరౌపాసనాధికార సిద్ధ్యర్థమ్ । వైశ్వదేవాన్తరితే పునర్వైశ్వ దేవాధికారసిద్ధ్యర్థమ్ । ప్రతిపద్ధోమాన్తరితే పునఃప్రతిపద్ధోమాధికార సిద్ధ్య ర్థమ్ । యథాశక్తి సమ్భవత్పరిషత్ప్రాయశ్చిత్తం కరిష్యే ॥

సభాదక్షిణనుతాంబూలముతో పళ్ళెములోఉంచుకొని క్రిందిశ్లోకముల నుచెప్పుచూ సభకు(సభకుబదులుఆత్మప్రదక్షిణము చేయుటఆచారముగాఉన్నది) మూడుమార్లు ప్రదక్షిణములుచేయవలెను.

పరిషద్దక్షిణాంగృహీత్వా । ఆత్మప్రదక్షిణత్రయం కృత్వా ॥

శ్లో॥ సమస్త సమ్పత్సమవాప్తి . . ఇవస్వీకృత్య ॥

ఈ శ్లోకములను 98వ పేజీలో చూడుడు.

యజమానిక్రిందివాక్యములను పలికినపిమ్మట అక్షతోదకములను హరి వేణమునందు విడువవలెను.

మమౌపాసనాన్తరిత, దినాదార్యభ్య ఏతత్క్షణ పర్యన్తమ్ , ఔపాస నాతిక్రమణ దోషనివృత్యర్థమ్ । ఔపాసనాన్తరితే పునరౌపాసనాధికార సిద్ధ్యర్థమ్ । వైశ్వ దేవాన్తరితే పునర్వైశ్వదేవాధికారసిద్ధ్యర్థమ్ । ప్రతిపద్ధోమా న్తరితే పునఃప్రతిపద్ధోమాధికార సిద్ధ్యర్థమ్ । పరిషత్ప్రాయశ్చిత్తముపదిశ్యా ను గృహ్ణాతు . మమౌపాసనాధికార సిద్ధిరస్త్వితి భవన్తోబ్రువన్తు! తవ ఔపాసనాధికార సిద్ధిరస్తు ॥



యజమాని కృచ్ఛ్రత్రయమునకుసంకల్పించి, కృచ్ఛ్రత్రయముఆచరించవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. ..శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం శరీరశుద్ధ్యర్థం స్వర్ణా జ్య ధాన్య కృచ్ఛ్రాణ్యాచరిష్యే । కృచ్ఛ్రత్రయంకృత్వా ॥ శరీరశుద్ధిరస్తు ॥

కృచ్ఛ్రత్రయము పేజీనెం 96 లో చూడుడు ॥

## చతుష్పాత్ర ప్రయోగః

యజమాని పునస్సంధానముకొరకుసంకల్పించి అగ్నిప్రతిష్ఠాపనగావిం చి, చతుష్పాత్రవిధానముగా అగ్నిముఖమునుచేసి, పునస్సంధాన హోమములు చేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం అనుగతస్యాగ్నేః పునస్సన్ధాస్యే ।

యజమాని క్రిందివాక్యముపలికి అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడువవలెను. స్థండిలకల్పన మొదలు **ఆజ్యసంస్కారాంతము** చేయునది.

చతుష్పాత్రప్రయోగముకొరకు పేజీనెం98లో చూడుడు

ప్రయోగక్రియావివరణకొరకు అగ్నిముఖము పేజీ నెం33నుండిచూడుడు.

తదఙ్గ అగ్నిప్రతిష్ఠాపనం కరిష్యే॥

సూ॥ శ్వేతతన్డులచూర్ణేన . . దేవసవితఃప్రసువ ॥

శ్లో॥ నాఘారౌ నాజ్యభాగౌచ నచేధ్మం నజయాదయః ।

చతుష్పాత్ర ప్రయోగేతు నిశ్చిత్యోక్తం కపర్దినా ॥

**చతుష్పాత్రప్రయోగమందు అఘారములున్న, ఆజ్యభాగములును జయాదులు (పూర్ణ పాత్రయు) ఇధ్మమున్న లేవని కపర్దిచే నిశ్చయింపబడినది.**

పూర్వపరిషేచనము చేసి, స్రువముచేత స్రుక్కునందు నాలుగు (పంచా ర్షేయులు ఐదు) మార్లు ఆజ్యమును గ్రహించి హోమములు చేయవలెను.

స్రువేణ చతుర్గృహీతమాజ్యం గృహీత్వా ॥

ఏకం । ద్వే । త్రీణి । చత్వారి । (పఞ్చ) ॥

హోమాః

౧ అయాశ్చాగ్నేస్య నభిశస్తీశ్చ సత్యమిత్వమయా అసి । అయసా మనసాధృతోయసా హవ్యమూహిషే యానోధేహిభేషజగ్గ్ స్వాహా ॥
అయసేగ్నయఇదంనమమ ॥ పునస్స్రువేణాజ్యమాదాయ ॥

క్రింది హోమము మాత్రము స్రువముతో ఒక్కమారు ఆజ్యము గ్రహించి చేయవలెను. మిగిలిన హోమములు నాలుగుమార్లు గ్రహించుచూ చేయవలెను.

౨ ఓం భూర్భువస్సువస్స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ
ఏకం । ద్వే । త్రీణి । చత్వారి (పఞ్చ) ॥

౩ మహాహవిర్హోతా । సత్యహవిరధ్వర్యుః । అచ్యుతపాజా అగ్నీత్ । అచ్యుతమనా ఉపవక్తా । అనాధృష్యశ్చా ప్రతిధృష్యశ్చ యజ్ఞస్యాభిగరౌ । అయాస్య ఉద్గాతా । వాచస్పతే హృద్విధేనామన్ విధేమతే నామ । విధేస్త్వమస్మాకంనామ । వాచస్పతి స్సోమమపాత్ । మాదైవ్య స్తన్తుశ్ఛేది మా మనుష్యః । నమోదివే । నమః పృథివ్యై స్వాహా ॥ వాచస్పతయేబ్రహ్మణఇదంనమమ ॥

౪ మనోజ్యోతి ర్జుషతా మాజ్యం విచ్ఛిన్నం యజ్ఞగ్ం సమిమం దధాతు । యా ఇష్టా ఉషసో నిమ్రుచశ్చతా స్సన్దధామి హవిషా ఘృతేన స్వాహా ॥ ఉషోనిమ్రుగ్భ్యఇదంనమమ ॥



౫ యదస్మిన్ యజ్ఞే ఽన్తరగామ మన్త్రతః కర్మతోవా । అనయాహుత్యా తచ్ఛమయామి సర్వంతృప్యన్తు దేవా అప్యధన్తాం ఘృతేన స్వాహా ॥ దేవేభ్యఇదంనమమ ॥

౬. త్రయస్త్రిగ్ం శత్తన్తవో యేవితత్నిరే యఇమం యజ్ఞగ్గ్ స్వధయా దదన్తే తేషాం ఛిన్నం ప్రత్యేతద్దధామి స్వాహాఘర్మో దేవాగ్ం అప్యేతు స్వాహా ॥ దేవేభ్యఇదంనమమ ॥

౭ తన్తుంతన్వన్ రజసో భానుమన్విహి జ్యోతిష్మతః పథోరక్ష ధియాకృతాన్ । అనుల్బణంవయత జోగువామపో మనుర్భవ జనయా దైవ్యం జనగ్గ్ స్వాహా ॥ అగ్నయేతన్తుమతఇదంనమమ ॥

౮. ఉద్బుధ్యస్వాగ్నే ప్రతిజాగృహ్యేన మిష్టాపూర్తే సగ్ంసృజేథామయఞ్చ । పునఃకృణ్వగ్గ్ స్త్వా పితరం యువాన మన్వాతాగ్ంసీత్వయి తన్తుమేతగ్గ్ స్వాహా ॥ అగ్నయేతన్తుమతఇదంనమమ ॥

౯ ఉదుత్తమం వరుణపాశ మస్మదవాధమం విమధ్యమగ్గ్ శ్రథాయ । అథావయ మాదిత్య వ్రతేతవానాగసో అదితయే స్యామ స్వాహా ॥ వరుణాయాదిత్యాయేదంనమమ ॥

౧౦ ఉద్వయం తమసస్పరి పశ్యన్తో జ్యోతిరుత్తరమ్ । దేవందేవత్రా సూర్యమగన్మ జ్యోతిరుత్తమగ్గ్ స్వాహా ॥ సూర్యాయేదంనమమ ॥

౧౧. ఉదుత్యం జాతవేదసం దేవం వహన్తి కేతవః దృశే విశ్వాయ సూర్యగ్గ్ స్వాహా ॥ సూర్యాయేదంనమమ ॥

౧౨ చిత్రందేవానా ముదగాదనీకం చక్షుర్మిత్రస్య వరుణస్యాగ్నేః ఆప్రా ద్యావాపృథివీ అన్తరిక్షగ్ం సూర్యఆత్మా జగతస్తస్థుషశ్చస్వాహా॥
సూర్యాయేదంనమమ

౧౩ అగ్నేభ్యా వర్తిన్నభిన ఆవర్తస్వాయుషా వర్చసా సన్యా మేధయా ప్రజయాధనేన స్వాహా ॥ అగ్నయేభ్యావర్తినఇదంనమమ ।

౧౪ అగ్నే అఙ్గిరశ్శతన్తే సన్త్వావృత సహస్రన్త ఉపావృతః । తాసాం పోషస్య పోషేణ పునర్నో నష్టమాకృధి పునర్నో రయిమాకృధి స్వాహా । అగ్నయేఙ్గిరసఇదంనమమ ॥

౧౫. పునరూర్జానివర్తస్వ పునరగ్న ఇషాయుషా । పునర్నః పాహి విశ్వత స్స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౧౬ సహరయ్యా నివర్తస్వాగ్నే పిన్వస్వధారయా । విశ్వప్స్నియా విశ్వతస్పరి స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

క్రిందిహోమముమాత్రము స్రువముతోఆజ్యమును ఒక్కమారుగ్రహించి చేయవలెను. స్రువేణాజ్యమాదాయ ॥

౧౭. ఓం భూర్భువస్సువస్స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ

ఏకం । ద్వే । త్రీణి । చత్వారి । (పఞ్చ) ॥

౧౮ సప్తతేఅగ్నే సమిధస్సప్తజిహ్వా స్సప్తఋషయ స్సప్తధామప్రియాణి । సప్తహోత్రా స్సప్తధాత్వా యజన్తి సప్తయోనీ రాపృణస్వా ఘృతేన స్వాహా॥ అగ్నయేసప్తవతఇదంనమమ ॥



అదితేఽన్వమగ్గ్‌స్థాః । అనుమతేఽన్వమగ్గ్‌స్థాః ।

సరస్వతేఽన్వమగ్గ్‌స్థాః । దేవసవితః ప్రాసావీః ।

అనేన పునస్సన్ధాన హోమేన భగవాన్సర్వాత్మకః సర్వంశ్రీ యజ్ఞేశ్వరస్సుప్రీణాతు । సర్వం శ్రీయజ్ఞేశ్వరార్పణమస్తు

## హోమద్రవ్యదానమ్

యజమాని మరలప్రాణాయామముచేసి, హోమద్రవ్యదానమునకు సంకల్పించవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమఅనేకౌపాసనాన్తరిత లోపప్రాయశ్చిత్తార్థం అన్తరితహోమద్రవ్యదానం కరిష్యే

బ్రాహ్మణపూజకు సంకల్పించి, బ్రాహ్మణపూజచేసి, హోమద్రవ్యము (బియ్యము,ఆజ్యము)ను దానముచేసి, తగుదక్షిణనుకూడా ఈయవలెను.

తదఙ్గబ్రాహ్మణపూజాంకరిష్యే ।. శ్రీమహావిష్ణుస్వరూపిణంబ్రాహ్మణముపకల్పయామి। ఉపకల్పితోస్మి. ఉభాభ్యామిదంవాం పాద్యమ్॥

నమోస్త్వనన్తాయ సహస్రమూర్తయే సహస్రపాదాక్షి శిరోరు బాహవే । సహస్రనామ్నే పురుషాయశాశ్వతే సహస్రకోటి యుగధారిణేనమః ॥

భాగశఃఅమీహోగన్ధాః। అలంకారార్థాఇమేఅక్షతాః సన్త్వక్షతాః సకలారాధనైశ్శోభనమస్తు । అస్మైబ్రాహ్మణాయ యజుశ్శాఖాధ్యాయినే, ..గోత్రాయ,.. శర్మణే। ప్రతిగ్రహీత్రే , శ్రీమతః . , గోత్రస్య నామధేయస్య, ధర్మపత్నీసమేతస్య । అన్తరిత హోమద్రవ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ । ఏతద్దానసాద్గుణ్యార్థం యథాశక్తిహిరణ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ॥

యజమాని మరలసంకల్పించి, క్రిందిహోమములను చేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య.. శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం అనేకౌపాసనాన్తరిత లోపప్రాయశ్చిత్తార్థం పునరౌపాసనాధికారసిద్ధ్యర్థం సప్తహోతారం హోష్యామి॥

పూర్వపరిషేచనంకృత్వా । చతుర్గృహీతమాజ్యంగృహీత్వా॥

ఏకం । ద్వే । త్రీణి । చత్వారి । (పఞ్చ) ॥

మహా హవిర్హోతా । సత్యహవిరధ్వర్యుః । అచ్యుత పాజాఅగ్నీత్ అచ్యుతమనా ఉపవక్తా । అనాధృష్యశ్చా ప్రతిధృష్యశ్చ యజ్ఞస్యాభిగరౌ అయాస్య ఉద్గాతా । వాచస్పతే హృద్విధేనామన్ । విధేమతే నామ విధేస్త్వ మస్మాకంనామ । వాచస్పతి స్సోమ మపాత్ । మాదైవ్య స్తన్తుశ్ఛేది మా మనుష్యః । నమోదివే । నమః పృథివ్యై స్వాహా ॥

**వాచస్పతయేబ్రహ్మణఇదంనమమ** ॥

నానాప్రకారేణ సంభావిత సకలదోష నిర్హరణార్థం సర్వప్రాయశ్చిత్తం కరిష్యే॥

క్రిందిహోమముమాత్రము స్రువముతోఒకమారు ఆజ్యమును గ్రహించి చేయవలెను.

ఓం భూర్భువస్సువస్స్వాహా ॥ **ప్రజాపతయ ఇదంనమమ**

పిమ్మట ఉత్తరపరిషేచనముచేసి, అభివాదనాంతముచేసి ఆచమనము చేయవలెను.

ఉత్తరపరిషేచనా ద్యభివాదనాన్తం కృత్వా ॥

అదితేన్వమగ్గ్‌స్థాః . అహంభోఅభివాదయే ॥ ఆచమ్య ॥



## తన్తుమతీ స్థాలీపాకమ్

యజమాని మరలసంకల్పించి, అగ్నిదారుఢ్యముకొరకు తన్తుమతీ స్థాలీపాకముచేసి ప్రాతరౌపాసనముచేయవలెను.

క్రియావివరణకొరకు స్థాలీపాకము పేజీనెం 341చూడుడు

ప్రాణానాయమ్య .. శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం పునస్సన్ధానాజ్ఞత్వేనాగ్నిదార్ఢ్యార్థం తన్తుమతీస్థాలీపాకంకరిష్యే॥ పత్న్యవహన్తి చరుగ్గ్‌శ్రపయిత్వా॥ ప్రాచీనముదీచీనం వోద్వాస్య । ప్రతిష్ఠిత మభిఘార్య । అగ్నేరుపసమాధానాద్యాజ్యభాగాన్తే । దర్వ్యాముపస్తీర్య॥ చరుమధ్యాద్ద్విరవదాయ॥ అభిఘార్య । హవిః ప్రత్యభిఘారయతి ॥

౧ ఓం అగ్నయే స్వాహా ॥ **అగ్నయఇదంనమమ** ।

పునర్దర్వ్యాముపస్తీర్య చరుమధ్యాద్ద్విరవదాయాఽభిఘార్య ।

హవిః ప్రత్యభిఘారయతి ॥

౨ అగ్నయే తన్తుమతే స్వాహా ॥ **అగ్నయేతన్తుమతఇదంనమమ** ॥

పునరుపస్తీర్య । ఉత్తరార్ధాత్సకృథ్స్విష్ట కృతేవదాయ

ద్విరభిఘార్య । నహవిః ప్రత్యభిఘారయతి ॥

౩ అగ్నయే స్విష్టకృతేస్వాహా ॥ **అగ్నయేస్విష్టకృతఇదంనమమ** ॥

పైహోమములుచేసిన తరువాత మిగతాక్రియఅంతయూ స్థాలీపాకములో వలెనేచేయవలెను. **జయాదులు లేవు.**

ఇధ్మసన్నహనం జయాదిప్రతిపద్యతే బర్హిస్సమఞ్జనంకృత్వా

శమ్యఅపోహ్య । అస్మిన్ప్రకృతే కర్మణి. అభివాదయే ॥

## ఔపాసనమ్

యజమాని ఔపాసనమునకు సంకల్పించి, ప్రాతరౌపాసనము క్రింది విధముగా చేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ప్రాతరౌపాసనం తండులైర్హోష్యామి ।

**భూర్భువస్సువరోం** నుండి **జాతవేదసేనమః** అనువరకుచేసి పూర్వపరిషేచనము చేయవలెను.

ఓంభూర్భువస్సువరోం జాతవేదసేనమః ।

పూర్వపరిషేచనం కృత్వా ॥ అదితేనుమన్యస్వ దేవసవితఃప్రసువ ॥

కుడిచేతితో కడుగుడుబియ్యమునుతీసి, ఎడమచేతియందువేసుకొని ఆజ్యమును అభిఘరించి, ఆబియ్యమును రెండుచేతులు వ్రేళ్ళమీద రెండుభాగములు చేసి అందుమొదటిమంత్రముచే కుడిచేతియందున్న బియ్యమును అగ్నిలోమధ్యనూ. పిమ్మట ఎడమచేతియందున్న బియ్యమును కుడిచేతిలోకి తీసుకొని రెండవ మంత్రముచే అగ్నిలోఈశాన్యముననూ హోమముచేయవలెను

హస్తేతండులానాదాయ । అభిఘార్య ద్వేధావిభజ్య ।

## హోమమన్త్రాః

౧ సూర్యాయ స్వాహా ॥ **సూర్యాయేదంనమమ** ॥

౨ అగ్నయే స్విష్టకృతే స్వాహా ॥ **అగ్నయేస్విష్టకృతఇదంనమమ** ।

క్రిందివాక్యమునుచెప్పి ఉదకమునుముట్టుకొని, ఒకసమిధనుఆజ్యముతో తడిపి క్రిందిమంత్రముచెప్పిఅగ్నిలోవేసి, దిగువత్యాగముచెప్పవలెను.

(సమిద్ధోమమునకు స్వాహాకారము ఉండదు.)

ఆహుతి సంసర్గలోపప్రాయశ్చిత్తార్థం వనస్పతిహోమం కరిష్యే॥

యత్రవేత్థ వనస్పతే దేవానాంగుహ్యా నామాని । తత్రహవ్యాని గామయ॥

వనస్పతఇదంనమమ ॥



పూర్వపరిషేచనమువలెనే ఉత్తరపరిషేచనముచేసి ఉపస్థానమంత్రములం చెప్పుచూ అగ్నినిప్రార్థించవలెను.

ఉత్తరపరిషేచనంకృత్వా ॥ అదితేన్వ .. ప్రాసావీః

## ఉపస్థానమ్

అగ్నేత్వంనో అన్తమః। ఉతత్రాతా శివోభవవరూథ్యః। తంత్వాశోచిష్ఠ దీదివః । సుమ్నాయనూనమీమహే సఖిభ్యః । వసురగ్ని ర్వసుశ్రవాః । అచ్ఛానక్షి ద్యుమత్తమోరయిందాః । సనోబోధి శ్రుధీహవ మురుష్యాణో అఘాయత స్సమస్మాత్ ॥

క్రిందివాక్యముపలికి, అనాజ్ఞాతాదిమంత్రములను జపించవలెను.

హోమసాద్గుణ్యార్థం అనాజ్ఞాతత్రయమన్త్ర జపంకరిష్యే ॥

౧. ఓం అనాజ్ఞాతం యదాజ్ఞాతం యజ్ఞస్య క్రియతే మిథు ।
అగ్నే తదస్య కల్పయత్వగ్ంహివేత్థ యథా తథమ్ ।

౨ పురుషసమ్మితో యజ్ఞో యజ్ఞః పురుష సమ్మితః ।
అగ్నే తదస్య కల్పయ త్వగ్ంహివేత్థ యథా తథమ్ ॥

౩. యత్పాకత్రా మనసా దీనదక్షాన యజ్ఞస్య మన్వతే మర్తాసః
అగ్నిష్టద్ధోతా క్రతువిద్విజానన్ యజిష్ఠోదేవాగ్ం ఋతుశోయజాతి॥

యజమానిక్రిందివాక్యముపలికి, అక్షతోదకములనుహరివేణమునందు విడిచి, అభివాదనాంతముచేసి, పిమ్మటఆచమనముచేయవలెను.

అనేన ప్రాతరౌపాసనహోమేన భగవాన్సర్వాత్మకః సర్వంశ్రీ యజ్ఞేశ్వరస్సుప్రీణాతు సర్వంశ్రీయజ్ఞేశ్వరార్పణమస్తు ॥

స్వస్తిశ్రద్ధామిత్యాదభివాదనాన్తం కుర్యాత్ ॥

స్వస్తి శ్రద్ధాం .... అభివాదయే ॥ ఆచమ్య ॥

తదుపరి నూతనవస్త్రప్రదానము, ఆశీర్వచనము. ఫలప్రదానములు, మంగళహారతి జరిపించవలెను.

చిట్ట:అయాశ్చ భూర్భువస్సువ ర్మహోహవిర్హోతా మనోజ్యోతి ర్యదస్మిన్ త్రయస్త్రింగంశ త్తన్తంతన్వ న్నుద్బుధ్య స్వోదుత్తమ ముద్వయ ముదుత్యం చిత్రందేవానా మగ్నేభ్యా వర్తిన్నగ్నే అఙ్గిరః పునరూర్జా సహ రయ్యా భూర్భువస్సువ స్సప్తతే అగ్నే ఇత్యష్టాదశ ॥

శ్లో॥ మాసత్రయేత్ కృఛంస్యాత్ షణ్మాసే ద్విగుణం భవేత్ ।
త్రిగుణంనవమాసేతు పఞ్చకృచ్ఛ్రాణివత్సరే ॥

మూడుమాసములు ఔపాసనము విడిచినచో ఒకటి, ఆరుమాసములకు రెండు, తొమ్మిదిమాసములకు మూడు, సంవత్సరమునకు ఐదుకృచ్ఛ్రములు చేయవలెను.

శ్లో॥ షష్ఠప్రస్థమితంధాన్యం ప్రస్థత్రికమితంఘృతమ్ ।
ఔపాసనార్థమాఖ్యాతం వత్సరస్యమనీషిభిః ॥

అ॥ ఒకసంవత్సరము ఔపాసనమువిడచినచో ఆరుకుంచములధాన్యమున్ను మూడుకుంచములఆజ్యమునూ హోమద్రవ్యముగా దానముచేయవలెను.

<u>శ్రవణస్థానం సమాప్తమ్</u>








# గర్భాధానము

యజమాని పత్నీసహితముగా ఫలదక్షిణ తాంబూలములను చేతపుచ్చుకొని, మమాగ్నే అనువాకమును పఠించినపిమ్మట ఆసనములపైకూర్చొనగా, సభాసదులు యజమానులశిరస్సులపై అక్షతలువేయవలెను.

పిమ్మట యజమానులు తమచేతనున్న ఫల, దక్షిణ తాంబూలములను బ్రహ్మగారికిఇచ్చి, ఆచమనముచేసి, గర్భాధానమునకు సంకల్పముచేసి, విఘ్నేశ్వరపూజ, పుణ్యాహవాచనములు చేయవలెను.

ఆచమ్య।కేశవాయస్వాహా . .యశ్శివోనామరూపాభ్యాం. ప్రాణానాయమ్య... శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థంమద్ధర్మపత్న్యాం ఋతుస్నాతాయాం భార్యాయాం గర్భాధానాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణ స్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాన్త్యర్థ మభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తి పుణ్యాహవాచనం కరిష్యే। ఆదౌ నిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాం కరిష్యే।

గణపతిపూజాంకృత్వా । పుణ్యాహంవాచయిత్వా ॥

## నూతన వస్త్రప్రదానము

పిమ్మట వధూవరులకు నూతనవస్త్రములు వారివారి అత్తవారు ఈయవలెను.

అర్బుత ప్రార్బుత। యువం వస్త్రాణిపీవసావసా ధేయువో రచ్ఛిద్రా మన్తవో హసర్గాః। అహాతిరత్త మన్యతాని విశ్వర్తేనమిత్రా వరుణా సచేథే॥

వేదమూర్తులైనబ్రహ్మశ్రీ / మహారాజశ్రీ గారు తమకుమార్తె గర్భాధాన మహోత్సవసమయమందు అల్లునిఆశీర్వదించి, నూతనవస్త్రములను సమర్పించడమైనది.

సుమఙ్గలీరియం వధూరిమాగ్ం సమేతపశ్యత।

సౌభాగ్యమస్యైదత్త్వా యాథాస్తం విపరేతన॥

వేదమూర్తులైనబ్రహ్మశ్రీ / మహారాజశ్రీ గారు తమకుమారుని గర్భాధానమహోత్సవ సమయమందు కోడలునిఆశీర్వదించి, నూతనవస్త్రములను సమర్పించడమైనది.

## బ్రహ్మగ్రంథిః

వధూవరులిద్దరూ ఆ నూతనవస్త్రములను కట్టుకొని ఆచమనముచేసి సభావందనము చేయవలెను.

పిమ్మట క్రిందిఅనువాకమునుచెప్పుచూ తాంబూలమునందు ఎండుఖర్జూరపుకాయ, దక్షిణఉంచి, వాటిని ముందువరునికండువాచివర, ఆల్లే వధువుచీర చెంగున ముడివేసికట్టి ఆరెండుచెంగులనుకలిపి బ్రహ్మగారు ముడివేయవలెను.

ధృత్వా। ఆచమ్య। సభాయైనమః॥

యోగక్షేమస్య క్షష్త్వ యుక్తంక్రియాతా ఆశీఃకామే యుజ్యాతాఇతి। ఆశిషస్సమృద్ధ్యై। గ్రన్థింగ్రథ్నాతి। ఆశిషఏవాస్యాం పరిగృహ్ణాతి। పుమాన్వై గ్రన్థిః స్త్రీపత్నీ। తన్మిథునమ్। మిథునమేవాస్య తద్యజ్ఞే కరోతి ప్రజననాయ ప్రజాయతే ప్రజయాపశుభిర్యజమానః। అథోఅర్ధోవా ఏషఆత్మనః। యత్పత్నీః యజ్ఞస్యధృత్యా అశిథిలం భావాయ। సుప్రజసస్త్వా వయగ్ం సుపత్నీరుపసేది మేత్యాహ యజ్ఞమేవ తన్మిథునీ కరోతి। ఊనేఽతిరిక్తం ధీయాతా ఇతిప్రజాత్యై। మహీనాంపయోఽస్యోష ధీనాగ్ం రసఇత్యాహ। రూపమేవాస్యై తన్మహిమానం వ్యాచష్టే। తస్యతే ఽక్షీయమాణస్య నిర్వపామిదేవ యజ్యాయా ఇత్యాహ। ఆశిష మేవైతామాశాస్తే॥

యోవైతాం బ్రహ్మణోవేద అమృతేనా వృతాంపురీమ్।

తస్మైబ్రహ్మచ బ్రహ్మాచఆయుః కీర్తింప్రజాందదుః॥

బ్రహ్మగ్రన్థి ముహూర్త స్సుముహూర్తోఽస్తు॥

## గర్భాధాన ఖండలు

వరుడుసంకల్పించిన పిమ్మట వధువునుతనకుకుడిప్రక్కన కూర్చుండజేసి, ఒకపళ్లెమునందురెండురవికెలబట్టలను, రెండుతాంబూలములను, వాటియందు రెండుకొబ్బరిబొండములను, ఒకఅరటిపండ్లఅత్తలమును, దక్షిణనుఉంచి, వధువుభుజముపైనుండి వరుడుచేయివేసి, వధూవరులుఇరువురూ వారిఇరువురిరెండుచేతులతోనూ ఆపళ్లెమునుపట్టుకొనియుండగా క్రిందిఅనువాకములను పఠించవలెను.

ఆచమ్య। ప్రాణానాయమ్య . శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మద్ధర్మపత్న్యాం ఋతుస్నాతాయాం భార్యాయాం ప్రథమగర్భ సంస్కారద్వారా సర్వగర్భశుద్ధ్యర్థం గర్భాధానాఖ్యం కర్మకరిష్యే ఉత్తరోవరః॥

ఆరోహోరుముపబర్హస్వ బాహుం పరిష్వజస్వ జాయాగ్ం సుమనస్యమానః । తస్యాం పుష్యతంమిథునౌసయోనీ బహ్వీంప్రజాఞ్జన యన్తౌసరేతసా । ఆర్ద్రయాఽరణ్యా యత్రామన్థత్పురుషం పురుషేణ శక్రః । తదేతౌమిథునౌ సయోనీప్రజయా ఽమృతేనేహగచ్ఛతమ్ । అహం గర్భమదధా మోషధీష్వహం విశ్వేషు భువనేష్వన్తః । అహం ప్రజాఅజన యం పితృణామహం జనిభ్యో అపరీషు పుత్రాన్ । పుత్రిణేమా కుమారిణా విశ్వమాయుర్వ్యశ్నుతమ్ । ఉభాహిరణ్యా పేశసావీతిహోత్రా కృతద్వసూ దశస్యంత్వా ఽమృతా యుకగ్ంశమూధో రోమశగ్ంహథో దేవేషు కృణుతోదువః ॥౧॥

విష్ణుర్యోనిం కల్పయతు త్వష్టారూపాణి పిగ్ంశతు । ఆసిఞ్చతు ప్రజాపతిర్ధాతా గర్భందధాతుతే । గర్భంధేహి సినీవాలి గర్భంధేహి సరస్వతి । గర్భన్తేఅశ్వినౌ దేవావాధత్తాం (అశ్వినావుభా వాధత్తాం) పుష్కర స్రజా హిరణ్యయీఅరణీ యంనిర్మన్థతోఅశ్వినా । తన్తేగర్భగ్ం హవామహే దశమే మాసిసూతవే । యథేయంపృథివీ మహీతిష్ఠన్తీగర్భ మాదధే ఏవన్త్వం గర్భమాధత్స్వ దశమే మాసిసూతవే ॥ యథాపృథివ్యగ్నిగర్భా ద్యౌర్యథేన్ద్రేణ గర్భిణీ । వాయుర్యథాదిశాంగర్భ ఏవంగర్భందధామితే । విష్ణోఽశ్రేష్ఠేన రూపేణాస్యాం నార్యాఙ్గవీన్యామ్ । పుమాగ్ంసం గర్భమాధేహి



దశమేమాసి సూతవే । నేజమేష పరాపత సపుత్రః పునరాపత । అస్యైమే పుత్రకామాయై గర్భమాధేహి యఃపుమాన్ । వ్యస్యయోనిం ప్రతిరేతో గృహాణ పుమాన్పుత్రోధీయతాం గర్భేఅన్తః । తంమాతా దశమాసోబిభర్తు సజాయతాం వీరతమస్స్వానామ్ । ఆతేగర్భో యోనిమేతు పుమాన్బాణ ఇవేషుధిమ్ । అవీరోజాయతాం పుత్రస్తేదశమాస్యః ॥౨॥

కరోమితే ప్రాజాపత్య మాగర్భో యోనిమేతుతే । అనూనః పూర్ణో జాయతామశ్లోణోఽపిశాచధీతః । పుమాగ్ంస్తే పుత్రోనారితం పుమాననుజాయతామ్ । తాని భద్రాణి బీజాన్యృషభా జనయన్తునౌ । యాని భద్రాణి బీజాన్యృషభా జనయన్తినః । తైస్త్వం పుత్రాన్ విన్దస్వ సాప్రసూర్ధేనుకా భవ కామస్సమృధ్యతాం మహ్యా మపరాజితమేవమే । యంకామం కామయేదేవ తంమేవాయో సమర్ధయ ॥౩॥

పైఅనువాకములుచెప్పినతరువాత వధువులేచి, వరునకు ఎడమప్రక్కన కూర్చుండవలెను. విదవసభాసదులు క్రిందివాక్యము పలికి దంపతులశిరస్సులపై అక్షతలువేయవలెను.

దక్షిణోవరః । గర్భాధానముహూర్త స్సుముహూర్తోఽస్తు ॥

పిమ్మటదంపతులు పళ్ళెములోఉన్న ఫలదక్షిణాతాంబూలములు బ్రహ్మగారికి ఈయవలెను.

యాఃఫలినీర్యా అఫలా అపుష్పా యాశ్చ పుష్పిణీః ।

బృహస్పతి ప్రసూతాస్తేనో ముఞ్చన్త్వగ్ంహసః ।।

శ్లో । ఫలం మనోరథ ఫలం పుత్రపౌత్ర ప్రవర్ధనమ్ ।

యస్మాత్తస్మాచ్ఛివం మేస్యాదత శ్శాన్తిం ప్రయచ్ఛమే ॥

ఫలదాన కల్పోక్త సంపూర్ణ సకలఫలావాప్తిరస్తు ॥

పిమ్మట అభ్యుదయక, కర్మణః పుణ్యాహవాచనములు చేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం గర్భాధానాఙ్గభూత మాభ్యుదయికం కర్మకరిష్యే ॥ అభ్యుదయక సంప్రదదేనమమ॥

తదఙ్గ కర్మణఃపుణ్యాహం వాచయిష్యే ॥

సోదకంకలశం పత్నీమూర్ధనాన్తం కుర్యాత్ ॥

అభ్యుదయక కర్మణః పుణ్యాహము నామకరణములో పేజీ నెం. 119 చూడుడు.

పిమ్మట గౌరీపూజచేయవలెను ఇదిఆచారము. తరువాత ఆశీర్వచనము,

తరువాత ముత్తయిదువులు వధూవరులచే క్షీరాన్నము భుజింపచేసి, వధూవరులు ఇరువురనూ పాన్పుపై కూర్చుండచేసి, దంపతీ తాంబూలములు ఇప్పించెదరు వధువుచెంగున వరునిచే బంగారువస్తువుకట్టింతురు.

గర్భాధానం సమాప్తమ్.







గర్భవతియైన స్త్రీకి పురుష సంతతి కలుగుటకు చేయు కర్మయే



## పుగ్ం సువనమ్

భార్యగర్భవతియనిస్పష్టముకాగా పుష్యమీనక్షత్రమున పుంసువనము చేయదలిచినభర్త తూర్పుగాకాని. ఉత్తరముగాకానిప్రసరించిన రెండుజంట పండ్లుగల మఱ్ఱిచిగురును తేవలెను.

సూ. పుగ్ంసువనం వ్యక్తేగర్భేతిష్యేణ న్యగ్రోధస్యయా ప్రాచ్యుదీచీవా శాఖా తతస్సవృషణాగ్ం శుఙ్గామాహృత్య ॥

నిత్యకృత్యమగు ప్రాతరౌపాసనచేయవలెను.

ప్రాతరౌపాసనం కృత్వా ॥

పిమ్మట యజమానిపత్నీసహితముగా ఫలదక్షిణ తాంబూలములను చేత పుచ్చుకొని, మహాగ్నేఅనువాకమును పఠించినపిమ్మట ఆసనములపై కూర్చొనగా, సభాసదులు యజమానులశిరస్సులపై అక్షతలువేయవలెన్
తదుపరి యజమానులు తమచేతనున్న ఫల, దక్షిణ, తాంబూలములను

బ్రహ్మగారికిఇచ్చి, ఆచమనముచేసి, పుంసవనమునకుసంకల్పముచేసి, విఘ్నేశ్వర పూజ, పుణ్యాహవాచనములు చేయవలెను.

## సంకల్పః

ఆచమ్య శ్రీప్రీత్యర్థం మద్ధర్మపత్న్యాం ఉత్పత్స్యమానగర్భస్య గార్భిక బైజికదోష పరిహారద్వారా జ్ఞానోదయ ప్రతిరోధి పరిహారద్వారా శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం పుగ్ంసువనాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణ స్తదఙ్గత్వేన తదాదౌశుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాన్త్యర్థ మభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తి పుణ్యాహవాచనం కరిష్యే ఆదౌ నిర్విఘ్న పరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాం కరిష్యే ।

గణపతిపూజాంకృత్వా పుణ్యాహంవాచయిత్వా ।

యజమాని పుంసవనమునకు సంకల్పించి, అక్షతోదకములను హరివేణ మునందువిడచి. పిమ్మట రక్షాసూత్రపూజకుసంకల్పించి, పూజించవలెను.

## రక్షాబన్ధనము

ప్రాణానాయమ్య శ్రీప్రీత్యర్థం మద్ధర్మపత్న్యాం ఉత్పత్స్యమాన గర్భస్య గార్భిక బైజికదోషపరిహారద్వారా జ్ఞానోదయప్రతిరోధిపరిహారద్వారా శ్రీ పరమేశ్వరప్రీత్యర్థం పుగ్ంసువనాఖ్యం కర్మకరిష్యే।తదంగ ఆవయోఃరక్షార్థం రక్షాబన్ధనం కరిష్యే॥ రక్షాసూత్రపూజాం కృత్వా। ఆవయోఃరక్షాం బధ్వా।

పిమ్మట యజమానికుడిచేతికి **విశ్వేత్తాతే** అనుమంత్రముచెప్పి బ్రహ్మగారు రక్షాబంధనముచేయవలెను. తరువాత యజమానిబృహత్సామ అనుమంత్రము చెప్పి తనభార్యఎడమచేతికి రక్షాబంధనము చేయవలెను.

పిమ్మట బ్రహ్మగారు ఇరువురి శిరస్సులపైన అక్షతలువేయవలెను.

విశ్వేత్తాతే సవనేషు ప్రవాచ్యా యాచ కర్థమఘవన్నిన్ద్ర సున్వతే। పారావతం యత్పురుసం భృతం వస్వపావృణో శ్శరభాయ ఋషి బన్ధవే॥



బృహత్సామక్షత్ర భృద్వృద్ధ వృష్ణియం త్రిష్టుభౌజశ్శుభిత ముగ్ర వీరమ్ ఇన్ద్ర స్తోమేన పఞ్చదశేన మధ్యమిదం వాతేన సగరేణ రక్ష॥

రక్షాబంధన ముహూర్తస్సుముహూర్తో ఽ స్తు॥

## పుంసవన హోమః

యజమాని పుంసవనహోమమునకు సంకల్పించి, అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడువవలెను.

పిమ్మట తనభార్యను తనకుదక్షిణము వైపున కూర్చుండచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మద్ధర్మపత్న్యాం ఉత్పత్స్యమాన గర్భస్య గార్భిక,బైజికదోషపరిహారద్వారాజ్ఞానోదయ ప్రతిరోధిపరిహార ద్వారా శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం పుగ్ంసువన హోమాఖ్యంకర్మకరిష్యే॥

**ఉత్తరతో యజమానః।**

ఔపాసనాగ్నియందు **భూర్భువస్సువరోం**మొదలు షట్పాత్రాసాదన విధాన ముగా దేవపాత్రాసాదన **ఇధ్మమితరదర్వీం** వరకుచేసి, వాటికిఉత్తరమున దర్భ లను పరచి. వాటిపైక్రిందిమనుష్యపాత్రలనుకూడా ఒక్కమారుగాఆసాదన చేయ వలెను. భూర్భువస్సువరోమ్ . ఇధ్మమితర దర్వీమ్ ॥

శ్లో॥ ఫలద్వయేన సంయుతం వటాఙ్కురం దృషత్సుతౌ ॥
సుపాయనాయ వస్త్రకం క్షిపేత్సహైవపుంసువే ।

**పుంసవనమందు మనుష్యపాత్రలైన జంట పండ్లతోకూడినమఱ్ఱిచిగురు, కల్వము, పోత్రము, వడపోతకు వస్త్రమునూ, ఒక్కమారుగ ఉంచవలెను.**

పవిత్రము కట్టుట మొదలు *సోమాయస్వాహా* వరకుచేసి *ధాతాదధాతు* మొదలుగాగల యెనిమిది హోమములు చేయవలెను. 151 పేజీలోచూడుడు. )

సూ॥ అప్రచ్ఛిన్నాగ్రావవంతరగర్భౌ దర్భౌ . సోమాయేదంనమమ ।

**ధాతారధాతున ఇత్యష్టాజ్యాహుతీర్హుత్వా ॥**

సూ॥ ఇధ్మసంనహనం జయాదిసౌవిష్టకృతగ్ం హుత్వా । ఇధ్మసన్నహనా న్యద్భిస్సగ్ స్పృశ్యాగ్నౌ ప్రహరతి ॥ **రుద్రాయతంతిచరాయేదంనమమ॥**

తదుపరి జయాదిహోమములు, యదస్యకర్మణో అనుమంత్రమును హోమముచేసి, పిమ్మటపరిధులను అగ్నియందుఉంచి, స్రుక్కుయందుస్రువముతో ఆజ్యమునుఒక్కమారుగ్రహించి, స్రుక్కుబిలమునందు స్రువమునుబోర్లించి, ఏకధారగా సంస్రావహోమమునుచేసి, పిమ్మట అనాజ్ఞాతాదిహోమములు, అభివాదనాంతము చేయవలెను.

యదస్య కర్మణో **అగ్నయేస్విష్టకృత ఇదంనమమ** ॥ శమ్య ఆపోహ్య తతః పరిధయః ఆఘార సమిధౌప్రహరతి దర్వ్యా, మితర దర్వ్యగ్రమవదాయ సగ్స్రావేణాభిజుహోతి । **వసుభ్యోరుద్రేభ్యఆదిత్యేభ్యస్సగ్స్రావభాగేభ్యఇదం నమమ.** అస్మిన్పుంసవన హోమాఖ్యేకర్మణి అనాజ్ఞాతాది ప్రాయశ్చిత్త హోమాని కరిష్యే॥ అనాజ్ఞాతం అహంభోఅభివాదయే ।

అనంతరము రజస్వలకాని కన్యచే కల్వమందు పొత్రములో పాత్రాసాదనయందుంచిన జంటపండ్లమఱ్ఱికొనను నూరించి, నూతనవస్త్రముచే వడపోయించి, అగ్నికి పడమటగా యజమాని తన భార్యను (గర్భవతిని) తూర్పుశిరస్సుగా ముఖము పైకి ఉండునట్లు పరుండజేసి క్రిందియజస్సుచెప్పి, తన కుడిచేతి బొటనవ్రేలితో ఆమెకుడిముక్కురంధ్రములో గర్భమునకుదిగునట్లు ఒక్కమారుగ అమఱ్ఱిపండ్లరసమును పిండవలెను. (అరసమును ఆమెతిమ్మరాదు.)

సూ॥ అనవస్నాతయాకుమార్యా దృషత్పుత్రే దృషత్పుత్రేణ ప్రేషయిత్వా పరిప్లావ్య। అపరేణాగ్నిం ప్రాచీముత్తానాంనిపాత్య ఉత్తరేణ యజుషాఙ్గుష్ఠేన దక్షిణే నాసికాచ్ఛిద్రే పినయతి ॥

పుగ్ంం సువనమసి । అభిష్ట్వాఽహందశభిరభిమృశామి దశమాస్యాయసూతవే యథైవసోమః పవతే యథాసముద్ర ఏజతి । ఏవన్తే గర్భ



ఏజతు సహజరాయుణా నిష్క్రమ్య ప్రతితిష్ఠ త్వాయుషి బ్రహ్మవర్చసి యశసివీర్యేఽన్నాద్యే । దశమాస్యాశ్చ శయానో ధాత్రాహి తథాకృతమ్। ఐతుగర్భో అక్షతో జీవో జీవన్త్యాః। ఆయమనీర్య మయుత గర్భమాపో దేవీ స్సరస్వతీః। ఐతుగర్భో అక్షతో జీవో జీవన్త్యాః । తిలదేఽవ పద్యస్వ నమాగ్ం సమసి నోదలమ్ । స్థవిత్ర్యవ పద్యస్వ నమాగ్ంసేషు నస్నావసు నబద్ధమసి మజ్జసు । నిరైతుపృశ్ని శేవలగ్ం శునే జరాయ్వత్తవే 3॥

(అన్తేసకృత్) దంపతులు యథాప్రకారముగా కూర్చొన్న అనంతరము ఆశీర్వచనము, ఫలప్రదానములు, మంగళ హారతి ఇరిపించవలెను.

శ్లో॥ అన్వారభ్య వధూం పూర్వం హోమస్సమస్త వధ్వపేత్ ।
ప్రహారోపిచ సంస్రావో విశేష ఇతి సంస్మృతః ॥

**వధువుకు సంబంధించిన కర్మగనుక, దక్షిణ వధువుగా సీమంతములో వలెనే హోమము వేయవలెను. కాని పరిధి ప్రహారము, సంస్రావ హోమము పుంసవనములో అధికములు.**

శ్లో॥ సీమన్తోన్నయనం కర్మ యస్మిన్నేక దినే భవేత్ ।
తత్ర పుంసువనంచేత్తు పూర్వా పుంసువనక్రియా ।

**పుంసువన సీమంతములు రెండుఒక్కనాడు చేయవలసివచ్చినచో ముందు పుంసువనము చేసి తరువాత సీమంతము చేయవలెను.**

శ్లో॥ ద్వితీయేచ తృతీయేచ మాసి పుంసువనం భవేత్ ।
వ్యక్తిగర్భే భవేత్కార్యం సీమన్తేన సహోవాథవా ॥

**గర్భము స్థిరపడిన రెండుమూడు మాసములలోగాని సీమంతదివసమునగానీ పుంసువనము చేయవలెను.**

<u>పుగ్ంసువనం సమాప్తమ్.</u>



గర్భవతియైన స్త్రీకి పాపిటను ఎగదువ్వుటకై చేయు కర్మయే




సీమంతోన్నయనముఅనుకర్మ తొలిచూలుననాలుగవనెలలో జరుపవలె ను. ముందుగా ప్రాతరౌపాసనము చేయవలెను.

సూ॥ సీమన్తోన్నయనం ప్రథమేగర్భేచతుర్థేమాసి। ప్రాతరౌపాసనంకృత్వా

పిమ్మట యజమానిపత్నీసహితముగా ఫలదక్షిణ తాంబూలములను చేత పుచ్చుకొని.మమాగ్నేఅనువాకమును పఠించినపిమ్మట ఆసనములపై కూర్చొ నగా, సభాసదులు యజమానులశిరస్సులపై అక్షతలువేయవలెను.

పిమ్మట యజమానులు తమచేతనున్న ఫల, దక్షిణ, తాంబూలాదులను బ్రహ్మగారికిఇచ్చి, ఆచమనముచేసి, సీమంతమునకు సంకల్పముచేసి, విఘ్నే శ్వరపూజ, పుణ్యాహవాచనములు చేయవలెను.

## సంకల్పః

ఆచమ్య ॥ ప్రాణానాయమ్య . .. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మద్ధర్మ పత్న్యాం సీమన్తోన్నయనాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణస్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్య



ర్థం వృద్ధ్యర్థం శాన్త్యర్థమభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహస్వస్తి పుణ్యాహ వాచనంకరిష్యే ఆదౌ నిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతి పూజాం కరిష్యే ॥ గణపతిపూజాంకృత్వా । పుణ్యాహంవాచయిత్వా ।

యజమాని సీమంతమునకు సంకల్పించి, రక్షాసూత్రములను పూజించి, పుంసవనములో వలెనే రక్షాసూత్రములను ఇరువురూ ధరించి, అభ్యుదయిక కర్మణఃపుణ్యాహవాచనములనుచేసి సీమంతహోమములకు సంకల్పించవలెను.

ప్రాణానాయమ్య . శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థంమద్ధర్మపత్న్యాం సీమన్తో న్నయనాఖ్యం కర్మకరిష్యే ॥ తదఙ్గత్వేనోభయోః రక్షార్థం రక్షాబన్ధనం కరిష్యే । పూజాంకృత్వా । ఆవయోః రక్షాంబధ్వా .

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం సీమన్తోన్నయనాఙ్గ త్వేన అభ్యుదయికం కర్మకరిష్యే ॥ అభ్యుదయిక. . సంప్రదదే నమమ.॥

అభ్యుదయిక కర్మణఃపుణ్యాహము పేజీ నెం. 119 చూడుడు.

తదఙ్గ కర్మణఃపుణ్యాహం వాచయిష్యే ॥

సోదకం కలశం. పత్నీ మార్జనాంతం కుర్యాత్ ॥

## సీమన్తోన్నయన హోమః

పిమ్మట యజమానితనభార్యను తనకు కుడివైపున కూర్చుండచేసి, ఔపాస నాగ్నియందు భూర్భువస్సువరోంనుండి ఇతరదర్వీంవరకు షట్పాత్రాసాదన చేయవలెను. పిమ్మట దేవపాత్రలకుఉత్తరమున దర్భలనుపరచి, వాటిపై క్రింది మనుష్యపాత్రలను ఒక్కమారుగా ఆసాదన చేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య.... శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మద్ధర్మపత్న్యాంప్రథమే గర్భేకర్తవ్య సీమన్తోన్నయనహోమాఖ్యం కర్మకరిష్యే ॥

ఉత్తరతో యజమానః

ఓం భూర్భువస్సువరోమ్ . ఇధ్మమితర దర్వీమ్

శ్లో॥ యవాన్విరూఢాన్ శలలీసపుంజాన్ గ్లప్సేయహానామపి బన్ధనఇ్చ।
ఏతాని సీమన్త విధౌప్రయుంజా త్సాత్రాణి సాకం ఖలు మానుషాణి ॥

సీమంతకర్మయందు మనుష్యపాత్రలైన మొలచిన ధాన్యమును, ఏదుపంది ముల్లును, మూడుబర్హిస్సు కట్టలును, మేడికాయలగుత్తియు, యవలనుదండగా గుచ్చుటకుదారమును ఒక్కమారుగా ఆసాదనచేయవలెను.

పవిత్రముకట్టుట మొదలు **సోమాయస్వాహా** వరకుచేసి **ధాతాదధాతు** మొదలుగాగల యెనిమిది హోమములు చేయవలెను. ( 151పేజీలో చూడుడు. ,

సూ॥ పవిత్రకరణాద్యాజ్య భాగాన్తేన్వారబ్ధాయా ముత్తర ఆహుతీర్హుత్వా।
సూ॥ అప్రచ్ఛిన్నాగ్రావనంతరగర్భౌ దర్భౌ **సోమాయేదంనమమ**

**ధాతాదధాతున ఇత్యష్టావ్యాహుతీ ర్హుత్వా**

పిమ్మట ఇధ్మమునకుకట్టిన దర్భత్రాటినివిప్పి, జయాదిహోమములుచేసి, అభివాదనాంతము వరకు చేయవలెను.

జయాదిహోమములకు పేజీనెం 47లో చూడుడు.

సూ॥ ఇధ్మసంనహనం జయాది ప్రతిపద్యతే అభివాదనాన్తంకృత్వా
ఇధ్మసన్నహనాన్యధ్ధ్య. అహంభోఅభివాదయే ॥

<u>సుముహూర్తము</u>

తరువాత యజమాని సుముహూర్తమందు అగ్నికి పడమట తన భార్యను తూర్పు ముఖముగా కూర్చుండబెట్టి, మూడుతెల్లమచ్చలుగల ఏదుపందిముల్లు తోను. మూడుబరిహస్సుకట్టలతోను, బ్రహ్మామేడిపండ్లగుత్తితోను, అనగా ఇవి అన్నియూ కలిపికట్టిన కట్టకొనతో వధువునాభిప్రదేశము మొదలుకొని శిరస్సు యొక్క జుట్టునడుమనున్న పాపిడిపొడవునాతుడిచి ఆ కట్టను పడమట పారవైచి ఉదకమును ముట్టుకొనవలెను పైక్రియ చేయునపుడు మూడువ్యాహృతులు



న్నూ క్రిందిరెండుమంత్రములనూ చెప్పవలెను

తతస్సుముహూర్తే సూ॥అపరేణాఽగ్నిం ప్రాచీముపవేశ్య త్రీణ్యా శలల్యా దర్భ పుఞ్జీలైశ్చలాలుగ్లప్సేనేతి ఊర్ధ్వం సీమన్తమున్నయతి । త్రైరేవనాభి ప్రదేశమారభ్యోర్ధ్వం శిరః కేశమధ్యస్థ సీమన్త రేఖాన్తమున్న యత్పుఞ్జం ప్రతీచీనంనిరస్యాఽపఉపస్పృశ్య॥ వ్యాహృతీభి రుత్తరాభ్యాఇ్చ

భూః । భువః । సువః । రాకా మహగ్ం సుహవాగ్ం సుష్టుతీ హువే శృణోతున స్సుభగా బోధతుత్మనా । సీవ్యత్వప స్సూచ్యాచ్ఛిద్య మానయా దదాతు వీరగ్ం శతదాయ ముక్థ్యమ్॥

యాస్తేరాకేసుమతయ స్సుపేశసో యాభిర్దదాసి దాసుషేవసూని। తాభిర్నో అద్యసుమనా ఉపాగహిసహస్రపోషగ్ం సుభగేరరాణా ।।

క్రిందివాక్యముపలికి సభాసదులు, యజమానదంపతుల శిరస్సులపై అక్షతలు వేయవలెను.

సీమన్తోన్నయన ముహూర్తస్సుముహూర్తోఽ స్తు ॥

దిగువమంత్రములలోని చరిత్రనుపాడుడు అనివైణికులకు ఆజ్ఞాపించవలెను.

సూ॥ గాయన్తం ఇతివీణాగాధినౌ సగ్ంశాస్తి । ఉత్తరయోః పూర్వ సాల్వానామ్ బ్రాహ్మణానా మితరా ॥

౧ యౌగన్ధరి రేవనోరాజేతి సాల్వీరవాదిషుః ।
వివృత్తచక్రాఆసీనాస్తీ రేణ (గౌతమి) తవ ॥

౨. సోమ ఏవనోరాజేత్యాహుర్బ్రాహ్మణీః ప్రజాః ।
వివృత్త చక్రా ఆసీ నాస్తీరేణ (గౌతమి) తవ ,
కుండలిలో ఏనదీతీరవాసులు ఆనదీనామమునే చేర్చవలెను.

సూ॥ నదీ నిర్దేశశ్చ యస్యాం వసన్తి ॥

మొలకెత్తిన యవధాన్యమును దారముతో దండగాగుచ్చి, పత్నియొక్క కొప్పునకు కట్టవలెను. తదుపరి దంపతులకు ఆశీర్వచనము చేసి, మంగళహారతి ఈయవలెను

సూ॥ యవాన్విరూఢానా బధ్యాబ్భురితాన్ సుప్రగ్రథితాన్వధ్వాశ్శిరస్యా బధ్నాతి॥

దంపతులిరువురూ నక్షత్రదర్శనమువరకు మౌనముగాఉండి, నక్షత్రదర్శనమైనతరువాత తూర్పునకుగాని, ఉత్తరమునకుగాని ఇద్దరూనడచి ఆవుదూడను ముట్టుకుని భూః । భువః । సువః । అనిజపించి మౌనమువిడువవలెను

సూ॥ వాచం యచ్ఛత్యానక్షత్రేభ్యః । ఉదితేషు నక్షత్రేషు ప్రాచీ ముదీచీంవా, దిశముపనిష్క్రమ్య । వత్సమన్వారభ్య వ్యాహృతీశ్చ జపిత్వా । వాచంవిసృజేత్॥

<u>సీమన్తోన్నయనం సమాప్తమ్.</u>








బాలునకు ఉపనయనార్హతకై చేయు ప్రాయశ్చిత్త కర్మయే

## అనుపనీత ప్రాయశ్చిత్తమ్

ఫలదక్షిణ తాంబూలములు చేతలట్టి క్రింది అనువాక, మంత్రములను చెప్పిన తరువాత, కుడివైపు కుమారుడు, ఎడమవైపున భార్యయు ఉండునట్లు ఆచార్యుడు (యజమాని) కూర్చుండవలెను. కూర్చున్న తరువాత సభాసదులు వారిపై అక్షతలు వేయవలెను.

మమాగ్నే.. ....మేదినన్యా॥ దేవీంవాచ.. సుష్టుతైతు ॥ అయం ముహూర్తస్సుముహూర్తోఽస్తు ॥

ఆచార్యుడు ఫల, తాంబూలములను బ్రహ్మగారికిఇచ్చి ఆచమనముచేసి క్రిందిసంకల్పముచెప్పి విఘ్నేశ్వరపూజ, పుణ్యాహవాచనములు చేయవలెను.
యాఃఫలినీర్యా త్వగ్ంహాసః ॥ ఫలంమనోరథ . ప్రయచ్ఛమే ॥

<u>సంకల్పః</u>

ఆచమ్య శ్రీకృష్ణాయనమః॥యశ్శివో నామరూపాభ్యాం. ప్రాణానాయమ్య శ్రీ పరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం , మమకుమారస్య ఆయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం జాతకర్మ నామకరణా ఽ న్నప్రాశన చౌలోపనయనాఖ్యైః కర్మభి స్సగ్గస్కరిష్యమాణస్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాస్త్రర్థ మభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనం కరిష్యే। ఆదౌనిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతి పూజాంకరిష్యే ॥

గణపతిపూజాం కృత్వా । పుణ్యాహం వాచయిత్వా ॥

ఆచార్యుడు మరల ప్రాణాయామముచేసి పరిషత్ప్రాయశ్చిత్తమునకై సంకల్పించి, అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడువవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం। మమకుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం మమకుమారస్య జన్మాభ్యాసాజ్జన్మ ప్రభృతి చౌలోపనయనపర్యన్తం, మధ్యేసమ్భావితానాంపాపానాం, మాతృస్తన్యపాన, తిష్ఠన్మూత్ర, పర్యుషితాన్నభోజన, ఉచ్ఛిష్టాన్నభోజన, సహభోజన, కామచార, కామవాదాఽ భక్ష్యభక్షణాఽ భోజ్యభోజన, అలేహ్యలేహన, అపేయపానాఽ స్పృశ్యస్పర్శ, సజాతీయ విజాతీయ సహచర క్రీడా సల్లాప సంస్పర్శనాది, మూత్రపురీషోత్సర్జనాది, తత్తత్కాలశౌచాభావ ప్రభృతీనాం, స్వగృహ్యోక్త, ముఖ్యకాలాతీత జాతకర్మ నామకరణాన్న ప్రాశనాది కర్మణాం, తత్తత్కాల కర్మాతీతాత్యో దోషస్సముజనితద్దోష పరిహారర్థం, మమసావిత్రీ ప్రదానయోగ్యతా ఫలసిద్ధ్యర్థం, మమ కుమారస్యచ, సావిత్రీ ప్రతిగ్రహణ యోగ్యతాఫలసిద్ధ్యర్థఞ్చ యథాశక్తి సమ్భవత్పరిషత్ప్రాయశ్చిత్తం కరిష్యే।



<u>పరిషత్</u>

సభవారికి ఇయవలసిన ఫల,దక్షిణ,తాంబూలములను పళ్ళెములో ఉంచుకొని క్రింది శ్లోక, మంత్రములను పఠించుచుండగా ఆచార్యుడు సభకు (సభికులుబదులుగా ఆత్మప్రదక్షిణచేయుట ఆచారము. ) మూడుమార్లు ప్రదక్షిణము చేయవలెను.

పరిషద్దక్షిణాం గృహీత్వా । ఆత్మప్రదక్షిణత్రయంకృత్వా ॥

శ్లో॥ సమస్త సమ్పత్సమవాప్తి హేతవః సముత్థితాప త్కులధూమ కేతవః ,
అపారసంసార సముద్రసేతవః పునన్తుమాంబ్రాహ్మణపాద పాంసవః ॥౧॥

శ్లో॥ ఆపద్ఘనధ్వాన్త సహస్రభానవస్సమీహితార్థార్పణ కామధేనవః।
సమస్తతీర్థామ్బు పవిత్రమూర్తయో రక్షన్తుమాంబ్రాహ్మణ పాదపాంసవః । ౨॥

శ్లో॥ ఆధివ్యాధిహరన్నృణాం మృత్యుదారిద్ర్యనాశనమ్ ।
శ్రీపుష్టి కీర్తిదం వన్దే విప్రశ్రీపాద పఙ్కజమ్ ॥3॥

శ్లో॥ విప్రౌఘ దర్శనాత్సద్యః క్షీయన్తే పాపరాశయః ।
వన్దనాన్మఙ్గళావాప్తి రర్చనా దచ్యుతం పదమ్॥౪॥

యావతీర్వై దేవతా స్తాస్సర్వా వేదవిది బ్రాహ్మణే వసన్తి తస్మాద్బ్రాహ్మణేభ్యో వేదవిద్భ్యో దివేదివే నమస్కుర్యాన్నాశ్లీలం కీర్తయే దేతా ఏవదేవతాః ప్రీణాతి॥

ఆచార్యుడు క్రిందివాక్యములుచెప్పిన తరువాత దక్షిణతాంబూలముల ను సభనుఉద్దేశించిఈయవలెను. స్వీకృత్యఅని సభాపతితీసుకొనవలెను.

అశేషే హేపరిషత్, మదీయాం, విజ్ఞాపనాం, అవధార్య, మయా సమర్పితాం, ఇమాం, పరిషద్దక్షిణాం, యథోక్త, దక్షిణామివ ॥ స్వీకృత్య॥

ఆచార్యుడు క్రిందివాక్యములను సభనుఉద్దేశించిపలుకవలెను.

మమ కుమారస్య జన్మాభ్యాసాజ్జన్మ ప్రభృతి చౌలోపనయనపర్యన్తం, మధ్యే సమ్భావితేభ్యః సర్వేభ్యః పాపేభ్యో విముక్తోభూయా దిత్యేషా సభానుగృహ్ణాతు॥

మమకుమారస్య చౌలోపనయనాధికారసిద్ధిరస్త్వితి భవన్తోబ్రువన్తు ॥

సభాసదులు క్రిందివాక్యమునుపలుకవలెను.

సభాసదః తవ కుమారస్య చౌలోపనయనాధికార సిద్ధిరస్తు ॥

## కృచ్ఛ్రత్రయదానం

తరువాత ఆచార్యుడు మరలసంకల్పించి కృచ్ఛ్రత్రయమును చేయవలెను. స్వర్ణ, ఆజ్య, ధాన్యములు అనెడు కృచ్ఛ్రత్రయమునిమిత్తము దిగువశ్లోకములుచెప్పి దక్షిణలుబ్రాహ్మణులకు ఈయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య ... శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం మమ కుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం, మమకుమారస్య శరీరశుద్ధ్యర్థం స్వర్ణాజ్య ధాన్య కృచ్ఛ్రాణ్యాచరిష్యే॥

శ్లో॥ స్వర్ణం పవిత్రమమలం స్వర్ణం పాపప్రణాశనమ్ ।

స్వర్ణంహి శంకరం యస్మాదతశ్శాన్తిం ప్రయచ్ఛమే । ౧॥ స్వర్ణ కృచ్ఛ్రప్రత్యామ్నాయ యథాశక్తిహిరణ్యం తుభ్యమహంసంప్రదదేనమమ॥



శ్లో॥ కామధేనోస్సముద్భూతం సర్వక్రతుషు సంస్థితమ్ ।

దేవానామాజ్యమాహార మతశ్శాన్తిం ప్రయచ్ఛమే ॥ ౨॥ ఆజ్యకృచ్ఛ్ర ప్రత్యామ్నాయ యథాశక్తి హిరణ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ॥

శ్లో॥ ధన్యం కరోషి దాతార మిహలోకే పరత్రచ ।

యస్మాత్తస్మాచ్ఛివం మేస్యాదతశ్శాన్తిం ప్రయచ్ఛమే॥ ౩॥ ధాన్యకృచ్ఛ్ర ప్రత్యామ్నాయ యథాశక్తి హిరణ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ॥

శ్రీమహావిష్ణుస్వరూపాయ బ్రాహ్మణాయ మమకుమారస్య శరీర శుద్ధిం కామయమానః కృచ్ఛ్రత్రయ ప్రత్యామ్నాయ యథాశక్తి హిరణ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ ॥

ఆచార్యుడు దేశకాలములను ఉచ్ఛరించి క్రిందివాక్యములనుపలికి అక్షతోదకములు హరివేణమునందు విడువవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం, మయాకృతైరేభిః స్వర్ణాజ్యధాన్య కృచ్ఛ్రైః భగవాన్సర్వాత్మకః శ్రీ మహావిష్ణుః సుప్రీణాతు॥

మమకుమారస్య శరీరశుద్ధిరస్త్వితి భవన్తోబ్రువన్తు ॥

సభాసదః : తవకుమారస్య శరీరశుద్ధిరస్తు ॥

ఆచార్యుడుమరలసంకల్పించి దేశకాలాదులనుఉచ్ఛరించి పాహిత్రయోదశ హోమమునకుసంకల్పించిఅక్షతోదకములనుహరివేణమునందువిడువవలెను.

ప్రాణానాయమ్య, శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం జాతకర్మ నామకరణాన్నప్రాశనచౌలాని, తత్తత్కాలేషు నవిహితాని, తేషాంతత్తత్కాల కర్మాతీతాత్యేదోషస్సమజని, తద్దోష పరిహారార్థమ్ః తైఃకర్మభిఃమమకుమారస్య పురస్తాత్సంస్కారం కర్తుమస్మా

కమాచార్యత్వ యోగ్యతాసిద్ధ్యర్థం పాహిత్రయోదశహోమం కరిష్యే॥

తదఙ్గ అగ్ని ప్రతిష్ఠాపనం కరిష్యే॥

## చతుష్పాత్ర ప్రయోగము

స్థండిలకల్పన మొదలు ఆజ్యసంస్కారాంతము క్రింది సూత్రమునుఅనుసరించి చేయువలెను. క్రియకొరకు అగ్నిముఖములో పేజి నెం33లోచూడుడు.

శ్లో॥ నాఘారౌ నాజ్యభాగౌచ నచేధ్మం నజయాదయః

చతుష్పాత్రప్రయోగేతు నిశ్చిత్యోక్తం కపర్దినా ॥

**చతుష్పాత్ర ప్రయోగమందు ఆఘారములున్ను, ఆజ్యభాగములును జయాదులు (పూర్ణ పాత్రయు) ఇధ్మమున్ను లేవని కపర్దిచే నిశ్చయింపబడినది.**

యత్రాగ్నిస్థాప్యతే తత్ర శ్వేతతన్డులచూర్ణేన ప్రాదేశమాత్రం చతురశ్రమం స్థణ్డిలంకల్పయిత్వా। దర్భాభ్యాందర్భాభ్యాముల్లిఖ్య। ప్రాచీఃపూర్వముదక్సంస్థం దక్షిణారమ్భమాలిఖేత్। అథోదీచీః పురస్సంస్థం పశ్చిమారమ్భమాలిఖేత్. అవాక్కరోభ్యుక్ష్య నిధాయ వహ్నిమ్॥ ఉత్సిచ్య తేనోక్షణతోయశేషమ్ ప్రాక్తోయమన్యన్ని దధాత్యుదగ్వా యథాబహిస్స్యాచ్చ పరిస్తరాణామ్ ॥

అగ్నిమిధ్వా। ఓం భూర్భువస్సువరోమ్ ॥

ఓంచత్వారిశృఙ్గాత్రయో అస్యపాదా ద్వేశీర్షే సప్తహస్తాసో అస్య త్రిధాబద్ధో వృషభోరోరవీతి మహోదేవో మర్త్యాగ్ం ఆవివేశ ॥

శ్లో॥ సప్తహస్త శ్చతుశ్శృఙ్గ స్సప్తజిహ్వో ద్విశీర్షకః త్రిపా త్ప్రసన్నవదనః సుఖాసీన శ్శుచిస్మితః ॥ స్వాహాన్తు దక్షిణేపార్శ్వే దేవీంవామే స్వధాంతథా. బిభ్రద్దక్షిణ హస్తైస్తు శక్తిమన్నం స్రుచంస్రువమ్ ॥తోమ



రం వ్యజనం వామైర్ఘృతపాత్రన్తు ధారయన్। మేషారూఢం జటాబద్ధం గౌరవర్ణం మహౌజసమ్ ॥ ధూమధ్వజం లోహితాక్షం సప్తార్చి స్సర్వకామదమ్ ।ఆత్మాభిముఖ మాసీనం ఏవంధ్యాయే ద్ధుతాశనమ్ ॥

ఏషహి దేవఃప్రదిశోఽనుసర్వాఃపూర్వోహి జాతస్సఉగర్భే అన్తః సవిజాయమానస్స జనిష్యమాణః ప్రత్యఙ్ముఖాస్తిష్ఠతి విశ్వతోముఖః ॥

ప్రాఙ్ముఖాగ్నే మమ అభిముఖోభవ। సుముఖోభవ। సుప్రసన్నో భవ వరదోభవ ॥ యథోక్త జిహ్వయా హవిర్వహేణ ॥ ఓం భూర్భువస్సువః, తత్సవితుర్వరేణ్యం భర్గోదేవస్య ధీమహి। ధియోయోనః ప్రచోదయాత్ ॥

సోదకేనపాణినా ప్రదక్షిణమగ్నిం పరిసమూహ్య। అలఙ్కృత్య। అగ్నయేనమః। హుతవహాయనమః। హుతాశినేనమః। కృష్ణవర్త్మనేనమః। దేవముఖాయనమః। సప్తజిహ్వాయనమః। వైశ్వానరాయనమః। జాతవేదసేనమః ప్రాగగ్రైర్దర్భైరగ్నిం పరిస్తృణాతి। ప్రాగుదగగ్రైర్వా దక్షిణానుత్తరాన్కరోతి। ఉత్తరానధరాన్। ఉత్తరేణాగ్నిం ప్రాగగ్రాన్దర్భాన్సగ్ంస్తీర్య। ద్వంద్వంన్యఞ్చి పాత్రాణిప్రయునక్తి। దేవసంయుక్తాని దర్వ్యాజ్యస్థాల్యౌ। ప్రోక్షణస్రువావితి। అప్రచ్ఛిన్నాగ్రావనన్తర గర్భౌదర్భౌ ప్రాదేశమాత్రౌ పవిత్రేకురుతే। తృణంకాష్ఠంవా అన్తర్ధాయ। ఛినత్తి। న నఖేన అపఉపస్పృశ్య। అద్భిరనుమృజ్య ప్రోక్షణ్యామవదాయ। ప్రోక్ష్య। తస్యామక్షతానప ఆనీయ। హస్తయోరఙ్గుష్ఠోప కనిష్ఠికాభ్యాముత్తానాభ్యా ముదగగ్రే గృహీత్వా। ప్రాచీ స్త్రిరుత్పూయ అభిమన్త్ర్య సపవిత్రేణపాణినా పాత్రాణిసంమృశ్య। పాత్రాణ్యుదక్ప్రవణ ముత్తానానికృత్వా।(పవిత్రేణపాణినా) త్రిఃప్రోక్షతి। శేషముత్సిచ్య। పునఃపూర

యిత్వా। ప్రోక్షణీందక్షిణతోనిధాయ। బ్రాహ్మణం దక్షిణతోదర్భేషు నిషాద్య బ్రహ్మణః ఇదమాసనమ్। అపరేణాగ్నిం పవిత్రాన్తర్హితాయాం మాజ్యస్థాల్యా మాజ్యంనిరూప్య। అజ్యంవిలాప్యో దీచోఙ్గారాన్నిరూహ్యా తేష్వధిశ్రిత్య, జ్వలతాతృణే నాథో గామిన్యాదీప్య। ఆజ్యే ప్రతిఫలీ కృత్య దేవ్ర దర్భాగ్రే తృణమన్తర్ధాయ సకృత్ప్రచ్ఛిద్య, ప్రక్షాళ్య, ప్రత్యస్య। అపఉపస్పృశ్య। ఆజ్యేప్రాశ్య। త్రిఃపరియగ్నిక్రృత్వా। ఉదగుద్వాస్య। అఙ్గారాన్ప్రత్యూహ్య ఉదగగ్రాభ్యాం పవిత్రాభ్యాం పునరాహారమాజ్యం త్రిరుత్పూయ ప్రాగారభ్య పశ్చాన్నీత్వా పునఃప్రాగేవసమాప్తిః। పవిత్ర గ్రన్థింవిస్రస్య ప్రక్షాళ్య ప్రత్యస్య ప్రాగగ్రమగ్నౌ పవిత్రే అనుప్రహరతి। యేనజుహోతి తదగ్నౌ ప్రతితప్య। త్రిభిర్దర్భాగ్రై స్సంమృజ్య। పునః ప్రతితప్య। ప్రోక్ష్య స్రువముత్తరతో నిధాయ। దర్భానద్భిస్సగ్ స్పృశ్యాగ్నౌ ప్రహరతి ॥

అదితేఽను మన్యస్వ। అనుమతేఽను మన్యస్వ। సరస్వతేఽను మన్యస్వ। దేవ సవితః ప్రసువః

__పాహిత్రయోదశ హోమాః__

శ్లో॥ పునరూర్జాసహాద్యన్తే మహావ్యాహృతయస్తథా।
పాహీతి పఞ్చకం మధ్యే ఏషాపాహి త్రయోదశ ॥

స్రువముచేత స్రుక్కుయందు నాలుగు (పంచార్షేయులు ఐదు)మార్లు ఆజ్యమును గ్రహించి, క్రింది హోమములు చేయవలెను.

స్రువేణ చతుర్గృహీత మాజ్యం గృహీత్వా ॥
ఏకం। ద్వే। త్రీణి। చత్వారి। (పఞ్చ) ॥

౧ పునరూర్జా నివర్తస్వ పునరగ్న ఇషాయుషా। పునర్నః పాహి విశ్వత స్స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥



౨. సహరయ్యా నివర్తస్వాగ్నే పిన్వస్వధారయా। విశ్వప్స్నియా విశ్వత స్పరి స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౩ భూరగ్నయేచ పృథివ్యైచ మహతేచ స్వాహా ॥
అగ్నయేపృథివ్యైమహతఇదంనమమ

౪ భువోవాయవేచాన్తరిక్షాయచ మహతేచస్వాహా ॥
వాయవేన్తరిక్షాయమహతఇదంనమమ ॥

౫ సువరాదిత్యాయచ దివేచ మహతేచ స్వాహా ॥
ఆదిత్యాయదివేమహతఇదంనమమ ॥

౬. భూర్భువస్సువశ్చన్ద్రమసేచ నక్షత్రేభ్యశ్చదిగ్భ్యశ్చ మహతేచస్వాహా ॥
చన్ద్రమసేనక్షత్రేభ్యోదిగ్భ్యోమహతఇదంనమమ ॥

౭. పాహినో అగ్న ఏనసే స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౮ పాహినోవిశ్వవేదసేస్వాహా ॥ విశ్వవేదసఇదంనమమ

౯ యజ్ఞంపాహి విభావసోస్వాహా ॥ విభావసవఇదంనమమ ॥

౧౦. సర్వంపాహి శతక్రతోస్వాహా ॥ శతక్రతవఇదంనమమ ॥

౧౧. పాహినో అగ్నఏకయా। పాహ్యుతద్వితీయయా। పాహ్యూర్జం తృతీయయాపాహిగీర్భిశ్చతసృభిర్వసో స్వాహా ॥
వసవఇదంనమమ ॥

౧౨. పునరూర్జా నివర్తస్వ పునరగ్న ఇషాయుషా పునర్నః పాహి విశ్వత స్స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౧౩ సహరయ్యా నివర్తస్వాగ్నే పిన్వస్వధారయా । విశ్వప్న్యా విశ్వతస్పరి స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

నానాప్రకారేణ సమ్భావిత సకలదోష నిర్హరణార్థం సర్వప్రాయశ్చిత్తం కరిష్యే॥

క్రింది హోమము స్రువముతో ఒక్కమారు చేయవలెను.

(స్రువేణ) ఓంభూర్భువస్సువస్స్వాహా ॥ప్రజాపతయ ఇదంనమమ।

ఉత్తర పరిషేచనం కృత్వా ॥

అదితేఽన్వ మగ్గస్థాః । అనుమతేఽన్వమగ్గస్థాః ।

సరస్వతేఽన్వమగ్గస్థాః । దేవసవితః ప్రాసావీః ॥

అనేనపాహిత్రయోదశహోమేన భగవాన్సర్వాత్మకః సర్వం శ్రీయజ్ఞేశ్వరస్సుప్రీణాతు । సర్వం శ్రీయజ్ఞేశ్వరార్పణమస్తు ॥

క్రిందివాక్య శ్లోకములుచెప్పి, అగ్నికి ప్రార్థన, అభివాదములు చేయవలెను.

సూ॥ స్వస్తిశ్రద్ధామితి నమస్కారం కుర్యాత్ ॥

స్వస్తిశ్రద్ధాం అహంభోఅభివాదయే । ఆచమ్య.

(చిట్ట)పునరూర్జా, సహరయ్యా, భూరగ్నయే, భువోవాయవే, సువరాదిత్యాయ, భూర్భువస్సువః, పాహినోఅగ్నే, పాహినోవిశ్వవేదసే, యజ్ఞంపాహి, సర్వంపాహి, పాహినో అగ్నఏకయా, పునరూర్జా, సహరయ్యేతి, త్రయోదశ ॥





శిశువు పుట్టగనే చేయు మొదటికర్మయే




శ్లో॥ పుత్రేజాతే పితుస్స్నానం సచేలన్తు విధీయతే ।
యావన్నచ్ఛిద్యతే నాళం తావన్నాప్నోతి సూతకమ్ ।
ఛిన్నేనాళే తతఃపశ్చాత్ సూతకన్తు విధీయతే ।

పుత్రజననముకాగానే తండ్రికట్టుబట్టలతో స్నానముచేయవలెను. బొడ్డుకోసిన తరువాతగాని జాతాశౌచముకలుగదు. కావున బొడ్డుకోయుటకు పూర్వమే జాతకర్మను చేయవలెను.

(శ్లో॥ ప్రాఙ్నాభివర్ధనాత్పుంసో జాతకర్మ విధీయతే ॥మనుస్మృ। ౨౮-౨౯)

<u>సంకల్పః</u>

ఆచార్యుడు ఆచమనముచేసి ప్రాణాయామపూర్వకముగా దేశకాలము

లనుఉచ్చరించి **రోహిణీనక్షత్రే** అనుచోట శిశువు ఏనక్షత్రమునజన్మించెనో ఆ నక్షత్రనామమునుఉచ్చరించి జాతకర్మకైసంకల్పించి, అక్షతోదకములు హరి వేణమునందు విడువవలెను.

ఆచమ్య। ప్రాణానాయమ్య. . శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మద్ధర్మపత్న్యాం **రోహిణీనక్షత్రే** జాతస్య కుమారస్య ఆయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం జాతకర్మ కరిష్యే।

వత్సమహర్షిచే ఉదహరించబడిన **"దివస్పరి"** అను అనువాకముచెప్పిన తరువాతచివర ఆచార్యుడుఒకమారు కుమారునిముట్టుకొనవలెను.

**సూ॥ జాతంవాత్సప్రేణాఽభిమృశ్య ॥**

దివస్పరి ప్రథమంజజ్ఞే అగ్ని రస్మ ద్ద్వితీయం పరిజాతవేదాః తృతీయ మప్సు నృమణాఅజస్ర మిన్ధానఏనం జరతేస్వాధీః।విద్మాతేఅగ్నే త్రేధా త్రయాణి విద్మాతేసద్మ విభృతంపురుత్రా। విద్మాతేనామ పరమం గుహా యద్విద్మా తముత్సం యతఆజగన్థ సముద్రేత్వా నృమణా అప్స్వన్త ర్నృచక్షాఈధే దివోఅగ్నఊధన్న్। తృతీయేత్వా రజసి తస్థివాగ్ంసమృతస్య యోనౌమహిషా అహిన్వన్న్। అక్రన్ద దగ్ని స్తన యన్నివద్యౌః క్షామారేరిహ ద్వీరుధ స్సమఞ్జన్న్। సద్యోజజ్ఞానో విహీమిద్ధో అఖ్య దారోదసీ భానునా భా త్యన్తః। ఉశిక్పావకో అరతిస్సుమేధా మర్తే ష్వగ్ని రమృతో నిధాయి। ఇయర్తిధూమ మరుషం భరిభ్రదు చ్ఛుక్రేణ శోచిషాద్యామినక్షత్। విశ్వస్య కేతుర్భువనస్య గర్భఆరోదసీ అపృణాజ్జాయమానః వీడుఞ్చిదద్రి మభిన త్పరాయఞ్జనాయ దగ్నిమయజన్త పఞ్చ। శ్రీణాముదారో ధరుణోరయీణాం మనీషాణాం ప్రార్పణస్సోమగోపాః। వసోస్సూను స్సహసో అప్సు



రాజా విభాత్యగ్ర ఉషసామిధానః। యస్తేఅద్య కృణవద్భద్రశోచే పూపందేవ ఘృతవన్తమగ్నే ప్రతంనయ ప్రతరాంవస్యో అచ్ఛాభి ద్యుమ్నందేవ భక్తం యవిష్ఠ। ఆతంభజ సౌశ్రవ సేష్వగ్న ఉక్థఉక్థ ఆభజ శస్యమానే। ప్రియ స్సూర్యే ప్రియోఅగ్నా భవాత్యు జ్జాతేనభిన దదుజ్జనిత్వైః। త్వామగ్నే యజమానా అనుద్యూన్ విశ్వావసూని దధిరే వార్యాణి। త్వయాసహ ద్రవిణమిచ్ఛమానా వ్రజంగోమన్త ముశిజోవివవ్రుః। దృశానోరుక్మ ఉర్వ్యా వ్యద్యౌ ద్దుర్మర్షమాయు శ్శ్రియేరుచానః। అగ్నిరమృతో అభవ ద్వయోభి ర్యదేనం ద్యౌరజనయ త్సురేతాః ॥ అన్తే సకృదభిమృశతి

ఆచార్యుడు క్రింది మంత్రముచెప్పి శిశువునుతనఒడిలో ఉంచుకొనవలెను.

**సూ॥ ఉత్తరేణ యజుషోపస్థ ఆధాయ ॥**

అస్మిన్నహగ్ంసహస్రం పుష్యామ్యేధమానాస్స్వేవశే ॥

క్రిందిరెండుమంత్రములుచెప్పి ఆచార్యుడు కుమారునిహృదయమందు అభి మంత్రించవలెను.

మంత్రాంతమందు **రౌహిణ** అనుచోట శిశువునక్షత్రనామమును చెప్పవలెను

**సూ॥ ఉత్తరాభ్యామభిమన్త్రణమ్ ॥**

అఙ్గాదఙ్గాథ్సంభవసి హృదయా దధిజాయసే। ఆత్మావైపుత్రనామాసి సజీవ శరద శ్శతమ్ ॥ అశ్మాభవ పరశుర్భవహిరణ్య మస్తృతంభవ। పశూనాం త్వాహిం కారేణాభి జిఘ్రామి (రౌహిణ)

ఆచార్యుడు క్రింది రెండుమంత్రములను చెప్పిశిశువుయొక్క శిరస్సునుతాకి, వాసనచూడవలెను.

సూ॥ తాభ్యామేవ మూర్ధన్యవఘ్రాణమ్ ॥

అఙ్గాదఙ్గాథ్సంభవసి హృదయా దధిజాయసే । ఆత్మావైపుత్రనామాసి సజీవ శరదశ్శతమ్ ॥ అశ్మాభవ పరశుర్భవహిరణ్య మస్తృతంభవ । పశూనాంత్వాహిం కారేణాభి జిఘ్రామి (రౌహిణ) ॥

ఆచార్యుడు మరల క్రిందిరెండుమంత్రములను శిశువు కుడిచెవిలో చెప్పవలెను.

తాభ్యామేవ దక్షిణేకర్ణే జాపః ॥

అఙ్గాదఙ్గాథ్సంభవసి హృదయా దధిజాయసే । ఆత్మావైపుత్రనామాసి సజీవ శరదశ్శతమ్ ॥ అశ్మాభవపరశుర్భవ హిరణ్యమస్తృతంభవ । పశూనాంత్వాహిం కారేణాభి జిఘ్రామి (రౌహిణ) ॥

రహస్యమైన నక్షత్రనామములను సూత్రకారుడుచెప్పుచున్నాడు.

సూ॥ నక్షత్రనామచనిర్దిశతి, తద్రహస్యంభవతి ॥

శ్లో॥ రో, రే, మ, మృ, జ్యే, చి, షు, వృద్ధిరాదౌ షాత్పేచవాన్త్య శ్రవణాఽ ఽ శ్వ యుక్షు । శేషేషునామ్నోః క, ప, రస్స్వరోన్త్యః, స్వాపోర్వరదీర్ఘస్స విసర్గఇష్టః॥

సూ॥ సర్వేషాం నక్షత్రనామ్నాం ప్రథమయా నిర్దేశ, స్సూక్తవాకే జాతకర్మణి పునస్సంబుధ్యా దశమీకృత సూక్తవాకాఽ న్నప్రాశనాఽ భివాదనాదిషు నిత్యం రహస్యమేవ భవతి ॥

సమస్తనక్షత్రములకూ ప్రథమావిభక్తి చూపబడినది. జాతకర్మ నామకరణ ములలోని సూక్తవాకములకుమాత్రము సంభోధనచేతనేఉపయోగము సూక్త వాకములయందును, కర్మాంగమైనసమస్కారములయందును, తననక్షత్ర నామ మును రహస్యముగా ఉంచవలెను.ఇటుల పెద్దలఆచారమూ కలదు.



## జాతకర్మయందు నక్షత్రనామములు పట్టిక

| | |
|---|---|
| ౧)అశ్వని=ఆశ్వయుక్,ఆశ్వయుజః | ౨) భరణి=అపభరణః, ఆపభరణః |
| ౩) కృత్తిక = కృత్తికః | ౪) రోహిణి = రౌహిణః |
| ౫) మృగశిర = మార్గశీర్షః | ౬) ఆర్ద్ర = ఆర్ద్రకః |
| ౭) పునర్వసు = పునర్వసుః | ౮) పుష్యమి=తిష్యః (పుష్యమిః) |
| ౯) ఆశ్లేష = ఆశ్రేషః | ౧౦) మఖ = మాఘః |
| ౧౧) పుబ్బ = పూర్వఫల్గునః | ౧౨) ఉత్తర = ఉత్తరఫల్గునః |
| ౧౩) హస్త = హాస్తః | ౧౪) చిత్త = చైత్రః |
| ౧౫) స్వాతి = స్వాతిః | ౧౬) విశాఖ = విశాఖః |
| ౧౭) అనూరాధ = అనూరాధః | ౧౮) జ్యేష్ఠ = జ్యేష్ఠః |
| ౧౯) మూల = మూలకః | ౨౦) పూర్వాషాఢ = పూర్వాషాఢః |
| ౨౧) ఉత్తరాషాఢ = ఉత్తరాషాఢః | ౨౨) శ్రవణం = శ్రవణః, శ్రావణః |
| ౨౩) ధనిష్ఠ = శ్రవిష్ఠః(ధనిష్ఠః) | ౨౪) శతభిషం=శతభిషక్,శాతభిషజః |
| ౨౫)పూర్వాభాద్ర=పూర్వప్రోష్ఠపదః | ౨౬)ఉత్తరాభాద్ర=ఉత్తరప్రోష్ఠపదః |
| ౨౭) రేవతి = రైవతః ॥ | |

పైప్రకారము విద్యార్థులసౌలభ్యముకొరకు నక్షత్రనామములను అశ్వని మొదలు రేవతివరకును పట్టికగాఇచ్చినాము. పైశ్లోకమునకు భావముఇదియే.

తేనె,ఆజ్యమును కంచుపాత్రలోకలిపి బంగారుఉంగరమును బర్హిస్సుచేత వేలుముడివేసిపట్టుకొని కంచుపాత్రలోనిపదార్థమును క్రిందిమంత్రములనుచెప్పి చివరనఒక్కమారుగా శిశువుచేతప్రాశనచేయించవలెను.

సూ॥ మధుఘృతమితిసగ్ంసృజ్య తస్మిన్దర్భేణ హిరణ్యం నిష్టర్క్యం

గ్రన్థిం బధ్వాऽऽ వదాయోత్తరైర్మన్త్రైః కుమారం ప్రాశయిత్వా ॥

మేధాన్తే దేవస్సవితా మేధాం దేవీ సరస్వతీ । మేధాన్తే అశ్వినౌదేవా వాధత్తాం పుష్కర స్రజా ॥ త్వయిమేధాం త్వయి ప్రజాం త్వయ్యగ్నిస్తేజో దధాతు । త్వయిమేధాం త్వయిప్రజాంత్వయీన్ద్ర ఇన్ద్రియం దధాతు। త్వయిమేధాం త్వయిప్రజాం త్వయిసూర్యో భ్రాజో దధాతు ॥

పైనాలుగుమంత్రములూచెప్పి, అఖరునఒక్కమారే ప్రాశనచేయించవలెను.

సూ॥ ప్రాశనం చతుర్ణామన్తే సకృదేవ ॥

ఆచార్యుడు క్రిందిఐదుమంత్రములూచెప్పిన తరువాతశిశువుకు లఘువుగా స్నాన(మార్జన)ము చేయించవలెను.

సూ॥ ఉత్తరాభిః పఞ్చభిస్స్నాపయిత్వా ॥

క్షేత్రియైత్వానిర్ ఋత్యైత్వాద్రుహో ముఞ్చామి వరుణస్య పాశాత్। అనాగసం బ్రహ్మణేత్వాకరోమి శివేతేద్యావాపృథివీ ఉభేఇమే । శన్తేఅగ్నిస్సహాద్భిరస్తు శంద్యావాపృథివీ సహౌషధీభిః । శమన్తరిక్షగ్ం సహవాతేనతే శన్తేచతస్రః ప్రదిశోభవన్తు । యాదైవీశ్చతస్రః ప్రదిశోవాత పత్నీరభిసూర్యోవిచష్టే।తాసాన్త్వాऽऽజరస ఆదధామి ప్రయక్ష్మఏతు నిర్ఋతింపరాచైః । అమోచియక్ష్మా ద్దురితాదవర్త్యై ద్రుహః పాశాన్నిర్ ఋత్యైచోదమోచి ।అహాఅవర్తిమవిదత్స్యోన మప్యభూద్భద్రే సుకృతస్యలోకే । సూర్యమృతం తమసోగ్రాహ్యా యద్దేవా అముఞ్చన్నసృజన్వ్యేనసః । ఏవమహమిమం క్షేత్రియాజ్జామి శగ్ంసాద్ద్రుహో ముఞ్చామి వరుణస్యపాశాత్॥



ఐదుమంత్రములూచెప్పి,చివరఒక్కమారుస్నాన(మార్జన)ము చేయవలెను.

సూ॥ స్నానం పఞ్చానామన్తే సకృదేవ ॥

ఆజ్యము, పెరుగు కంచుపాత్రలో వేసి ఓంకారమునూ, వ్యాహృతులనూ చెప్పి ఆపాత్రతోనే ఆచార్యుడు శిశువుకు ఒక్కమారు ప్రాశనచేయించవలెను.

సూ॥ దధిఘృతమితి సగ్ంసృజ్య కాగ్ంస్యేన పృషదాజ్యం వ్యాహృతిభిరోఙ్కార చతుర్థాభిః కుమారం ప్రాశయిత్వా ॥

భూస్స్వాహా । భువస్స్వాహా । సువస్స్వాహా । ఓగ్‌స్వాహా।

పాత్రలో మిగిలినదానిలో నీరు కలిపి గోశాలయందుగాని మరియొకచోట గాని ఉంచవలెను.

సూ॥ అద్భిశ్శేషగ్ం సగ్ంసృజ్య గోష్ఠేనినయే దన్యోవానినయేత్ ॥

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రముచెప్పి శిశువును తల్లిఒడిలో ఉంచవలెను.

సూ॥ ఉత్తరయా మాతురుపస్థ ఆధాయ ॥

మాతే కుమారగ్ం రక్షోవధీన్మాధేను రత్యాసారిణీ ।

ప్రియా ధనస్య భూయా ఏధమానా స్వేగృహే ॥

ఆచార్యుడుక్రిందిమంత్రమునుచెప్పి శిశువుకు తల్లికుడిచన్నును త్రాగించవలెను.

సూ॥ ఉత్తరయా దక్షిణగ్ం స్తనం ప్రతిధాప్య ॥

అయం కుమారో జరాన్ధయతు దీర్ఘమాయుః ।

యస్మైత్వగ్ స్తన ప్రప్యాయాయుర్వర్చో యశోబలమ్ ॥

ఆచార్యుడు క్రిందిరెండు మంత్రములుచెప్పి భూమిని ముట్టుకొనవలెను.

సూ॥ ఉత్తరాభ్యాం పృథివీ మభిమృశ్య ॥

యద్భూమేర్ హృదయం దివిచన్ద్రమసి శ్రితమ్ ।

తదుర్వపశ్యంమాఽహం పౌత్ర మఘగ్ం రుదమ్ ॥

యత్తేసుశీమే హృదయం వేదాహం తత్ప్రజాపతౌ ।

వేదామతస్య తేవయం మాఽహంపౌత్ర మఘగ్ం రుదమ్ ॥

తరువాత శిశువును తల్లి భూమిపై పరుండబెట్టవలెను. పిమ్మట ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రముచెప్పి, భూమిపైపరుండిన కుమారుని ముట్టుకొనవలెను.

సూ॥ ఉత్తరేణ యజుషా సంవిష్టం కుమారమభిమృశ్య ॥

నామయతి నరుదతి యత్రవయం వదామసి యత్రచాభిమృశామసి॥

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రముచెప్పి శిశువుశిరస్సుకు సమీపమున ఉద కుంభమును ఉంచవలెను.

సూ॥ ఉత్తరేణయజుషా శిరస్త ఉదకుమ్భంనిధాయ ।

అపస్సుప్తేషు జాగ్రత రక్షాగ్ంసి నిరితో నుదధ్వమ్ ।

## జాతాగ్ని ప్రతిష్ఠాపన విధిః

## ఫలీకరణ హోమః

ఆచార్యుడుప్రాణాయమమునుచేసి, దేశకాలములనుచ్చరించి, ఫలీకరణ హోమమునకు సంకల్పముచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థమ్।అనయోర్బాలసూతకయోః చన్డాలాదిపిశాచేభ్యో రక్షణార్థం ఫలీకరణహోమం కరిష్యే॥

సంకల్పించినపిదప శ్రోత్రియగృహమునుండి తెచ్చినఅగ్నిని ప్రతిష్ఠించి సమిధలచేమండించి భూర్భువస్సువరోంనుండి జాతవేదసేనమఃవరకు అగ్ని



ముఖమందుచెప్పబడిన ప్రకారముచేసి ఒకపళ్ళెముందుతవుడు. ఆవాలనుకలిపి దోసిలిలోపోసుకొని అయంకలింమొదలుగాకలిగిన ఎనిమిదిమంత్రములు ప్రతి మంత్రముకూ మూడుస్వాహాకారములుచెప్పుచు దోసిలిలోనిద్రవ్యమును (మొత్తం ఇరువదినాలుగుమార్లు) బొటనవ్రేళ్ళతో అగ్నియందుపడునట్లుగెంట (హోమ ముచేయ) వలెను.

తదఙ్గ అగ్నిప్రతిష్ఠాపనం కరిష్యే॥

సూ॥ శ్రోత్రియాగారాదగ్నిమాహృత్యఅగ్నిముపసమాధాయ । అలబ్ధ్యత్య॥

ఓంభూర్భువస్సువరోం.... జాతవేదసేనమః ॥

**గమనిక : ఈఫలీకరణహోమములకు పరిస్తరణలుకాని, పాత్రాసాదనలుకాని, ఆయాదిహోమములుకాని పూర్వ, ఉత్తర పరిషేచనలుకాని ఉండవు.**

సూ॥ సర్షపాన్ ఫలీకరణ మిశ్రాన్ అఞ్జలినోత్తరైస్త్రి స్త్రిః ప్రతిస్వాహాకారగ్ంహుత్వా । నగ్ంశాస్తి ॥

౧. అయంకలిం పతయన్తగ్ శ్వాన మివోద్వృద్ధమ్ । అజాం వాశితామివ మరుతః పర్యాధ్వగ్ం స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ ॥

స్వాహా॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥ స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥

౨ శణ్డో రథశ్శణ్డికేర ఉలూఖలః । చ్యవనో నశ్యతాదిత స్వాహా ॥

మరుద్భ్య ఇదంనమమ ॥

స్వాహా॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥ స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥

3 అయశ్శణ్డో మర్కఉపవీర ఉలూఖలః । చ్యవనో నశ్యతాదితస్వాహా॥

మరుద్భ్య ఇదంనమమ ॥

స్వాహా॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥ స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥

౪ కేశినీశ్వలోమినీఃఖజాప్లోఽ జోపకాశినీఃఅ పేతనశ్యతాదితస్వాహా॥
మరుద్భ్య ఇదంనమమ ॥
స్వాహా॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥ స్వాహా । మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥

౫ మిశ్ర వాససః కౌబేరకా రక్షో రాజేన ప్రేషితాః । గ్రామగ్ంం సజానయో
గచ్ఛన్తీచ్ఛన్తోఽపరిదాకృతాన్స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ ॥
స్వాహా॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥ స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥

౬ ఏతాన్ఘ్నతైతాన్గృహ్ణీతేత్యయంబ్రహ్మణస్పుత్రః । తానగ్నిః పర్యసరత్తా
నిన్ద్రస్తాన్బృహస్పతిః । తానహంవేద బ్రాహ్మణః ప్రమృశతః కూట
దన్తాన్వి కేశాన్లమ్బన స్తనాన్స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ ॥
స్వాహా॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥ స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥

౭ నక్తంచారిణ ఉరస్పేశాన్ఛూల హస్తాన్కపాలపాన్ । పూర్వఏషాంపితే
త్యుచ్చైశ్రావ్య కర్ణకః । మాతా జఘన్యా సర్పతి గ్రామే విధుర
మిచ్ఛన్తీ స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ ।
స్వాహా॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥ స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥

౮ నిశీథ చారిణీ స్వసాసన్ధినా ప్రేక్షతేకులమ్ । యాస్వపన్తం బోధయతి
యస్యైవిజాతాయాంమనః। తాసాన్త్వం కృష్ణవర్త్మనే క్లోమానగ్ంం హృద
యం యకృత్ । అగ్నేఅక్షీణి నిర్దహస్వాహా॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ ॥
స్వాహా॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥ స్వాహా ॥ మరుద్భ్య ఇదంనమమ॥



పదిరోజులపర్యంతము ప్రతీరోజూ మంత్రము లేకుండగా పై విధముగా మీరు హోమముచేయుడని ఆచార్యుడు సూతికా గృహపాలకులకు చెప్పవలెను.

సూ॥ ప్రవిష్టేప్రవిష్ట ఏవంతూష్ణీ మగ్నావావపతేతి । సర్షపాన్ ఫలీ కరణమిశ్రాన్ అఞ్జలినేవాస్మిన్నేవాగ్నౌ వాగ్యతాఆవపతేతి ఏవమహరహ రనిర్దిశతాయాః । ఏవమహరహః ॥

చిట్ట – అయంకలిం, శణ్డేరథ, అయుశ్చండః, కేశినీ, మిశ్రవాసస, ఏతాన్ఘ్న తైతాన్, నక్తం చారిణో, నిశీథచారిణీత్యష్టౌ ॥

జాతకర్మ సమాప్తమ్.



పుట్టిన శిశువులకు పేరుపెట్టుటకు చేయుకర్మయే




శిశువు జన్మించినదిమొదలు పదిరోజులుఅయినతరువాత పదకొండవ రోజు ఉదయమే శిశుసహితముగా మాతాపితరులు స్నానాదులుపూర్తిచేసుకొని శిశువునకు పేరుపెట్టవలెను.

సూ॥ దశమ్యా ముత్థితాయాగ్ స్నాతాయాం పుత్రస్య నామదదాతి ॥

ప్రత్యేకముగా నామకరణముమాత్రమే చేయుచున్నపుడు ముందుగా విఘ్నేశ్వరపూజ, ఆజ్యావేక్షణ, పుణ్యాహవాచనము చేసి, క్రింది విధముగా నామకరణము చేయవలెను.

ఆచార్యుడుఆచమనముచేసి, ప్రాణాయామము,దేశకాలోచ్చారణము అయినతరువాత శిశువుపినక్షత్రమునజన్మించెనో "రోహిణీ"అనుచోట ఆనక్షత్రనామమునుఉచ్చరించి అక్షతోదకములను తనభార్యచేతియందువిడువవలెను. ఆమె ఆఅక్షతోదకములను హరివేణమునందువిడువవలెను. అట్లుసంకల్పించిన తరువాతశిశుసహితముగా భార్యనుతనకుడిచేతివైపున కూర్చుండచేయవలెను.



ఆచమ్య. ప్రాణానాయమ్య .శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థమ్ । మమ కుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థమ్ । మద్ధర్మపత్న్యాం "రోహిణీ" నక్షత్ర జాతస్యకుమారస్య సకలసత్పురుషమధ్యేసద్వ్యవహారార్థం నామధాస్యావహే । ఇతి మాతాపితరౌ సంకల్ప్య। (ఉత్తరతోయజమానః) ॥

పళ్లెమునందు నామకరణమువ్రాయువిధము

౧. మాసనామము ॥
౨. నక్షత్రనామము ॥
౩. పెట్టబోవుపేరు ॥

విశాలమైన పళ్ళెమునిండాబియ్యముపోసి ఆపళ్లెమును తనకుడితొడమీద పెట్టుకొని బంగారముతో దక్షిణమునుండి ఉత్తరముగా రెండుగీతలు గీయవలెను. మొదటిగడిలో శిశువుపుట్టిన మాసముపేరును, రెండవగడియందు శిశువు జన్మించిననక్షత్రనామమును మూడవగడిలోశిశువుకు తానుపెట్టదలచిన పేరును వ్రాయవలెను విద్యార్థుల సౌకర్యముకొరకు మాసనామములపట్టిక క్రింద ఇచ్చుచున్నాము. నక్షత్రనామములపట్టికకొరకు పేజీ నెం107లో చూడుడు.

తన్దుల పూర్ణపాత్రే మాసనామ నక్షత్రనామ వ్యావహారిక నామానిచ లిఖిత్వా,

పురుషమాసనామములను చైత్రాదిగా లెక్కచూడవలెను.

శ్లో॥ కృష్ణోఽ నన్తోఽ చ్యుతశ్చక్రీ వైకుంఠోఽథ జనార్దనః ।
ఉపేన్ద్రో యజ్ఞ పురుషో వాసుదేవ స్తథాహరిః ॥
యోగీశః పున్డరీకాక్షో మాసనామాన్యనుక్రమాత్ ।

స్త్రీమాసనామములను మార్గశిరాదిగా లెక్కచూడవలెను.

శ్లో॥ మార్గశీర్షేచ వాగ్దేవీ పుష్యే పద్మావతీ తథా ।
శ్రీదేవీ చాపి సావిత్రీ భూమిః కల్యాణికీ తథా ।
సత్యభామా పుణ్యవతీ రూపవతీన్దుమత్యపి ।
చన్ద్రావతీచ లక్ష్మీచ స్త్రీ నామకరణేషుచ.

## స్త్రీ, పురుష మాసనామముల పట్టిక

| | | పురుష నామం | స్త్రీ నామం |
|---|---|---|---|
| ౧ | చైత్రము | - కృష్ణః | - భూమిః |
| ౨ | వైశాఖము | - అనంతః | - కళ్యాణీ |
| ౩ | జ్యేష్ఠము | - అచ్యుతః | - సత్యభామా |
| ౪ | ఆషాఢము | - చక్రీ | - పుణ్యవతీ |
| ౫ | శ్రావణము | - వైకుంఠః | - రూపవతీ |
| ౬ | భాద్రపదము | - జనార్దనః | - ఇన్దుమతీ |
| ౭ | ఆశ్వయుజము | - ఉపేన్ద్రః | - చన్ద్రావతీ |
| ౮ | కార్తీకము | - యజ్ఞపురుషః | - లక్ష్మీ |
| ౯ | మార్గశిరము | - వాసుదేవః | - వాగ్దేవీ |
| ౧౦ | పుష్యము | - హరిః | - పద్మావతీ |
| ౧౧ | మాఘము | - యోగీశః | - శ్రీదేవీ |
| ౧౨ | ఫాల్గుణము | - పుణ్డరీకాక్షః | - సావిత్రీ |

### లేఖనాదిః

పైపట్టికలో వ్రాయబడినప్రకారము మాసనామముమొదటిగడిలో వ్రాసి, తరువాత రెండవగడిలో జాతకర్మయందువ్రాయబడినప్రకారము నక్షత్రనామము వ్రాసి, పిమ్మట మూడవగడిలో క్రిందివిధముగా శిశువుకు పెట్టబోవు పేరును వ్రాయవలెను

౧. మాసనామ్నా శ్రీ (కృష్ణ=మాసనామము) నామాసిశ్రీ

౨ నక్షత్రనామ్నా శ్రీ (రోహిణి=నక్షత్రనామము) నామాసిశ్రీ ॥

౩ వ్యావహారికనామ్నా శ్రీ (శ్రీనివాస=పెట్టబోవుపేరు)నామాసిశ్రీ ॥



పైప్రకారముగా ఆద్యంతములందు శ్రీకారము ఉండునట్లు వ్రాయవలెను. పశ్చిమునందు మూడుగడులలో మూడుతమలపాకులనుఉంచి వాటియందు నామత్రయదేవతలను ఆవాహనచేయవలెను.

౧. శ్రీ(కృష్ణ=మాసనామము)మావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి.

౨ (రోహిణీ=నక్షత్రనామము) నక్షత్రమావాహయామి స్థాపయామి పూజయామి.

౩ (శ్రీనివాస=పెట్టిన పేరు)మావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి.

నామత్రయాధిష్ఠాన దేవతాభ్యోనమః ధ్యానావాహనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ॥

షోడశోపచార పూజనుచేసి, నివేదన సమయమందు క్షీరములు నివేదన చేయవలెను.

తరువాత మొదటిగడిలో మాసనామమును పూజించిన అక్షతలను తల్లి దండ్రులు, బ్రహ్మగారు తీసుకొని దీర్ఘాయుష్మాన్భవ ' అని తండ్రియు, శతాయుష్మాన్భవ అనితల్లియు, వర్ధస్వఅనిబ్రహ్మగారున్నూ అక్షతలనుశిశువు శిరస్సుపై వేసి, ఆశీర్వదించవలెను.

౧ మాసనామ్నా శ్రీ(కృష్ణ=మాసనామము)నామధృత్వా దీర్ఘాయుష్మాన్ భవ ! శతాయుష్మాన్భవ ! వర్ధస్వ !!

రెండవగడిలో నక్షత్రమును పూజించిన అక్షతలను తీసుకొని తల్లి దండ్రులు బ్రహ్మగారు పైవిధముగా ఆశీర్వదించవలెను.

౨ నక్షత్రనామ్నా (రోహిణీ=నక్షత్రనామము) నామధృత్వా దీర్ఘాయుష్మాన్ భవ ! శతాయుష్మాన్భవ ! వర్ధస్వ !!

మూడవగడిలో వ్యావహారిక నామదేవతను పూజించిన అక్షతలను తీసికొని

పైవిధముగా ఆశీర్వదించవలెను.

3 వ్యావహారికనామ్నా (శ్రీనివాస=పెట్టిన పేరు) నామధృత్వా దీర్ఘా
యుష్మాన్భవ! శతాయుష్మాన్భవ ! వర్ధస్వ !!

పిమ్మట ఆచార్యుడు తనభార్యను తన ఎడమచేతివైపున కూర్చుండునట్లు చేయవలెను తరువాతసభాసదులందరూ క్రిందివాక్యమునుపలికి అక్షతలను శిశువుశిరస్సుపై వేయవలెను. మంత్రాంతమందుశ్రీనివాసశర్మఇదులు శిశువుకు ఏపేరు పెట్టిరో ఆపేరుచెప్పవలెను.

పత్నీంయథాస్థానముపవిశ్య। నామకరణముహూర్త స్సుముహూర్తో ఽ స్తు ।।

### అభిమంత్రణమ్

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రములుచెప్పి కుమారుని హృదయమును అభిమంత్రించవలెను.

సూ॥ ప్రవాసాదేత్య పుత్రస్యోత్తరాభ్యామభి మన్త్రిణమ్ ।
అఙ్గాదఙ్గాత్సమ్భవసి హృదయాదధి జాయసే ।
వేదోవైపుత్ర నామాసి సజీవ శరదశ్శతమ్ ॥
అశ్మాభవ పరశుర్భవ హిరణ్య మస్తృతం భవ ।
పశూనాం త్వాహింకారేణాభిజిఘ్రామి (శ్రీనివాస) శర్మన్ ।

మరలక్రింది రెండుమంత్రములుచెప్పుచూ శిశువుశిరస్సును ముట్టుకొనవలెను.

సూ॥ తాభ్యామేవ మూర్ధన్యవఘ్రాణమ్ ॥
అఙ్గాదఙ్గాత్సమ్భవసి హృదయాదధి జాయసే ।
వేదోవైపుత్ర నామాసి సజీవ శరదశ్శతమ్ ॥
అశ్మాభవ పరశుర్భవ హిరణ్య మస్తృతం భవ ।



పశూనాం త్వాహింకారేణాభిజిఘ్రామి (శ్రీనివాస) శర్మన్ ॥

పిమ్మట ఆచార్యుడు శిశువుకుడిచెవిలో క్రిందిమంత్రములు జపించవలెను.

సూ॥ దక్షిణే కర్ణ ఉత్తరాన్మన్త్రాన్ జపేత్ ॥

౧ అగ్నిరాయుష్మాన్థ్స వనస్పతిభిరాయుష్మాన్తేన త్వాయుషా యుష్మన్త ఙ్కరోమి ।
౨. సోమ ఆయుష్మాన్థ్స ఓషధీభిరాయుష్మాన్తేన త్వాయుషా యుష్మన్తఙ్కరోమి॥
3 యజ్ఞ ఆయుష్మాన్థ్స దక్షిణాభి రాయుష్మాన్తేన త్వాయుషా యుష్మన్తఙ్కరోమి।
౪. బ్రహ్మాయుష్మత్త బ్రాహ్మణైరాయుష్మత్తేనత్వాయుషాయుష్మన్తఙ్కరోమి ॥
౫. దేవా ఆయుష్మన్తస్తేఽ మృతే నాయుష్మన్తస్తే నత్వాయుషా యుష్మన్తఙ్కరోమి ॥

క్రింది మంత్రముచెప్పి నివేదనచేసిన క్షీరములను బంగారముతో శిశువునకు పానముచేయించుట ఆచారముగాఉన్నది.

ఘృతంనిష్పిబత్యాయుర్వై ఘృత మమృతగ్ం హిరణ్య మమృతా దేవాయుర్ని ష్పిబతి ॥ శతమానం భవతి శతాయుః పురుషశ్శతేన్ద్రియ ఆయుష్యేవేన్ద్రియే ప్రతితిష్ఠతి ॥

### అభ్యుదయికమ్

ఆచార్యుడుమరలప్రాణాయామముచేసి, అభ్యుదయికమునకుసంకల్పించి, అభ్యుదయికమునిమిత్తము బ్రాహ్మణునకు దక్షిణఈయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య.. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థంనామకరణాఙ్గత్వేన అభ్యుదయికం కరిష్యే। అభ్యుదయిక బ్రాహ్మణ భోజన ఆసనాచ్ఛాదనప్రత్యామ్నాయ యథాశక్తి హిరణ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ॥

## కర్మణః పుణ్యాహవాచనమ్

పిమ్మటఆచార్యుడు కర్మణఃపుణ్యాహవాచనమునకు సంకల్పించి, ఒక పళ్ళెమునందునిండుగా బియ్యముపోసి, అందుదక్షిణ తాంబూలములను ఉంచి, ఉదకము, మామిడిచిగుళ్ళతోకూడిన కలశమునుకూడా పళ్ళెమునందు ఉంచి, బ్రాహ్మణులను ప్రార్థించవలెను.

తదఙ్గ కర్మణఃపుణ్యాహం వాచయిష్యే॥ సోదకంకలశం తన్దుల దక్షిణతామ్బూలయుక్త పాత్రేణాపిధాయౌషధీషు ప్రతిష్ఠాప్య బ్రాహ్మణాన్ ప్రార్థయేత్ ॥

ఆచార్యుడు, సభాసదులు క్రిందివాక్యోపవాక్యములను మూడుమార్లు పలికి, క్రిందిమంత్రములనుపఠించవలెను.

యజమానః ఓం కర్మణః పుణ్యాహం భవన్తో బ్రువన్తు ।

సభాసదః ఓం పుణ్యాహం కర్మణేఽస్తు ॥ (ఏవంత్రిః)

యత్పుణ్యం నక్షత్రమ్ । తద్భట్కుర్వీతోపవ్యుషమ్ । యదా వై సూర్య ఉదేతి అథ నక్షత్రంనైతి । యావతి తత్ర సూర్యో గచ్ఛేత్। యత్ర జఘన్యం పశ్యేత్ । తావతి కుర్వీత యత్కారీస్యాత్। పుణ్యాహ ఏవకురుతే ॥

ఓంతానివా ఏతాని యమనక్షత్రాణి । యాన్యేవదేవ నక్షత్రాణి । తేషుకుర్వీత యత్కారీస్యాత్ । పుణ్యాహ ఏవకురుతే ॥

క్రిందివాక్యోపవాక్యములను ఆచార్యుడు, సభాసదులు మూడుమార్లుపలికి, పిమ్మటక్రిందిమంత్రమునుపఠించవలెను.

శ్రీనివాసశర్మణే అనుచోట శిశువు పేరును ఉచ్చరించవలెను.

యజమానః ఓం కర్మణే (శ్రీనివాస) శర్మణే స్వస్తి భవన్తోబ్రువన్తు ॥



సభాసదః ఓం స్వస్తి (శ్రీనివాస) శర్మణేఽస్తు ॥ (ఏవంత్రిః)

స్వస్తిన ఇన్ద్రో వృద్ధశ్రవాః । స్వస్తినఃపూషావిశ్వవేదాః ।

స్వస్తిన స్తార్క్ష్యో అరిష్టనేమిః । స్వస్తినో బృహస్పతిర్దధాతు॥

ఆచార్యుడు, సభాసదులు క్రిందివాక్యోపవాక్యములను మూడుమార్లుపలికి క్రిందిమంత్రములనుపఠించవలెను.

యజమానః ఓం కర్మణ ఋద్ధిం భవన్తో బ్రువన్తు ।

సభాసదః ఓం కర్మ ఋధ్యతామ్ । ఏవంత్రిః ॥

ఋధ్యాస్మ హవ్యైర్నమసోపసద్య । మిత్రందేవం మిత్రధేయన్నో అస్తు। అనూరాధాన్ హవిషావర్ధయన్తః । శతంజీవేమ శరదస్సవీరాః॥

త్రీణి త్రీణివై దేవానామృద్ధాని । త్రీణిఛన్దాగ్ంసి త్రీణిసవనాని । త్రయఇమేలోకాః । ఋధ్యా మేవతద్వీర్య ఏషులోకేషు ప్రతితిష్ఠతి ॥

ఆచార్యుడు, సభాసదులు క్రిందివాక్యోపవాక్యములను ఒకమారుపలికి, ఆచార్యుడుకలశమును ముఖమువరకుఎత్తి, క్రిందివాక్యములనుచెప్పుచు ప్రతి వాక్యమునకు చివరకొంచెము, కొంచెముగాఉదకము తూర్పుయందున్న హరివేణమునందువిడువవలెను.

యజమానః : ఋద్ధిం భవన్తో బ్రువన్తు ॥

సభాసదః · ఋధ్యతామృద్ధి స్సమృద్ధిః ।

ముఖసమం కలశముద్ధరేత్ ॥

ఓం కర్మణఃపుణ్యాహసమృద్ధిరస్తు । వర్షశత సమ్పూర్ణమస్తు। గోత్రాభివృద్ధిరస్తు । శాన్తిఃపుష్టిశ్చాస్తు । శుభగ్ంశుభమస్తు । పునరపి గోబ్రాహ్మణేభ్య శ్శుభంభవతు । సర్వసమ్పదస్తు ॥

పిమ్మట ఆచార్యుడుకలశమును యథాస్థానమునఉంచి, క్రింది మంత్రములను ఉచ్చరించుచూ మామిడిచిగుళ్లతో కలశములోని ఉదకమును తమ శిరస్సులపై చల్లుకొనవలెను.

ఆపోహిష్ఠామ ... జనయథాచనః ॥

యేనదేవాః పవిత్రేణ । ... జాతవేదా మోర్జయన్త్వాపునాతు ॥

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రములనుఉచ్చరించుచూ తూర్పుమొదలుగాఐదు దిక్కులందునూ ఉదకమునుచల్లవలెను.

ప్రాచ్యాం దిశిదేవా ఋత్విజో మార్జయన్తామ్ । దక్షిణాయాం దిశిమాసాః పితరో మార్జయన్తామ్ ప్రతీచ్యాం దిశి గృహాః పశవో మార్జయన్తామ్ । ఉదీచ్యాం దిశ్యాప ఓషధయో వనస్పతయో మార్జయన్తామ్ । ఊర్ధ్వాయాందిశి యజ్ఞస్సంవత్సరో యజ్ఞపతి ర్మార్జయన్తామ్ ॥

ఆచార్యుడు క్రిందివాక్యమునుచెప్పి దక్షిణాసహితముగా అక్షతోదకములను సభాసదులకుఈయవలెను.

ఏతేభ్యోబ్రాహ్మణేభ్యో నానాగోత్రేభ్యో నానా నామభ్యః శ్రీలక్ష్మీనారాయణ ఉమామహేశ్వర ఆదిత్యాదినవగ్రహస్వరూపేభ్యః కర్మణః పుణ్యాహవాచన మన్త్రజపదక్షిణాం మనసోత్సాహపరిమితహిరణ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ ॥ శుభగ్ం శుభమ్ ॥

<u>నామకరణం సమాప్తమ్.</u>







స్త్రీశిశువునకు పేరుపెట్టుటకు చేయుకర్మయే

## స్త్రీ నామకరణమ్

యజమాన దంపతులు కుమారీసహితముగా ఫల,దక్షిణ తాంబూలములు చేతపుచ్చుకొని కూర్చుండవలెను.

ప్రత్యేకముగా నామకరణముమాత్రమే చేయుచున్నపుడు ముందుగా విఘ్నేశ్వరపూజ, ఆజ్యావేక్షణ, పుణ్యాహవాచనము చేసి, క్రింది విధముగా నామకరణము చేయవలెను.

సభాసదులు శిశువుతోసహాదంపతుల శిరస్సులపై అక్షతలువేసినపిమ్మట ఫలదక్షిణతాంబూలములనుబ్రహ్మగారికిఇచ్చి,దంపతులుఆచమనముచేసి,నామకరణముకైసంకల్పించి, యజమానిఅక్షతోదకములనుభార్యచేతియందు విడువవలెను. ఆమె ఆఅక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడువవలెను. పిమ్మట యజమాని శిశువుతోసహాభార్యను, తన కుడిచేతివైపున కూర్చుండచేయవలెను.

అయం ముహూర్త స్సుముహూర్తోఽస్తు ॥

ఆచమ్య ప్రాణానాయమ్య.. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమార్యాః ఆయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం రౌహిణీనక్షత్రజాతాయాః కుమార్యాః సద్యవహారార్థంనామధాస్యేవహే ఇతిమాతాపితరౌసంకల్ప్య, ఉత్తరతోయజమానః॥

తూర్పుదిశ

౧.

౨

3

**లేఖనావిధిః**

**పళ్లెమునందు నామకరణమువ్రాయువిధము**

**౧. మాసనామము ॥**

**౨. నక్షత్రనామము ॥**

**3. పెట్టబోవుపేరు ॥**

స్త్రీలకు **బేసి అక్షరములతో** నామకరణము చేయవలెను.

విశాలమైన పళ్లెమునిండాబియ్యముపోసి ఆపళ్లెమును తనకుడితొడమీదపెట్టుకొని బంగారముతో దక్షిణమునుండి ఉత్తరముగా రెండుగీతలు గీయవలెను మొదటిగడిలో శిశువుపుట్టినమాసము పేరును, రెండవగడియందు శిశువుజన్మించిన నక్షత్రనామమును మూడవగడిలో శిశువుకు తాను పెట్టదలచిన పేరునువ్రాయవలెను. మాసనామములపట్టిక పేజీనెం 116లోనూ, నక్షత్రనామముల పట్టిక పేజీ నెం107లోనూ చూడుడు.

విషమాక్షరం కుమార్యాః ॥ తన్దులపూర్ణపాత్రే మాసనామ, నక్షత్రనామ, వ్యావహారిక నామానిచలిఖిత్వా ॥

శ్రీ మాసనామ్నా (**కళ్యాణీ = మాసనామము**) నామ్న్యాసి శ్రీ ॥

శ్రీ నక్షత్రనామ్నా (**రౌహిణీ - నక్షత్రనామము**) నామ్న్యాసి శ్రీ ॥

శ్రీ వ్యావహారిక నామ్నా (**భారతీ = పెట్టబోయేపేరు**) నామ్న్యాసి శ్రీ ఇతిలిఖిత్వా ॥

పై ప్రకారముగా ఆద్యంతములందు శ్రీకారముండునట్లు వ్రాయవలెను.



పళ్ళెమునందు మూడుగడులలో మూడుతమలపాకులుఉంచి వాటియందు నామత్రయదేవతలను ఆవాహనచేసి, షోడశోపచారపూజచేసి, నివేదనకాలమందు క్షీరములు నివేదనచేయవలెను.

౧. (**కళ్యాణీ = మాసనామము**) మావాహయామి స్థాపయామి పూజయామి.

౨. (**రౌహిణీ = నక్షత్రనామము**) మావాహయామి స్థాపయామి పూజయామి.

3 (**భారతీ = పెట్టినపేరు**) మావాహయామి స్థాపయామి పూజయామి.

నామత్రయాధిష్ఠాన దేవతాభ్యోనమః ధ్యానావాహనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ॥

పిమ్మటక్రిందివాక్యములుచెప్పుచూ పూజచేసినఅక్షతలు శిశువుతల్లిదండ్రులు, బ్రహ్మగారూతీసికొని దీర్ఘాయుష్మతీభవఅనితండ్రియు, శతాయుష్మతీభవ అనితల్లియు, వర్ధస్వఅనిబ్రహ్మగారున్నూ అక్షతలుశిశువు శిరస్సుపైవేయవలెను.

౧ మాసనామ్నా (**కళ్యాణీ = మాసనామము**) నామధృత్వా దీర్ఘాయుష్మతీభవ ! శతాయుష్మతీభవ ! వర్ధస్వ !!

౨ నక్షత్రనామ్నా (**రౌహిణీ = నక్షత్రనామము**) నామధృత్వా దీర్ఘాయుష్మతీభవ ! శతాయుష్మతీభవ ! వర్ధస్వ !!

3 వ్యావహారికనామ్నా (**భారతీ = పెట్టినపేరు**) నామధృత్వా దీర్ఘాయుష్మతీభవ! శతాయుష్మతీభవ ! వర్ధస్వ !!

తండ్రిక్రింది మంత్రముచెప్పి కుమార్తెను అభిమంత్రణచేయవలెను.

సూః కుమారీం ఉత్తరేణ యజుషాఽభిమన్త్రయతే ।

సర్వస్మాదాత్మనస్సంభూతాఽసి సాజీవ శరదశ్శతమ్ ॥

తరువాత యజమాని తనభార్యను తనఎడమచేతిపైపున కూర్చుండచేసిన పిమ్మట సభాసదులందరూ అక్షతలువేయవలెను.

పత్నీం యథాస్థాన ముపవిశ్య ॥

నామకరణముహూర్త స్సుముహూర్తో ఽ స్తు ॥

నివేదనచేసినపాలను బంగారముతో ఘృతంనిష్పిబత్యాయుర్వై అను మంత్రము చెప్పుచూ యజమానులు శిశువుకు పానముచేయించుట ఆచారము.

ఘృతంనిష్పిబత్యాయుర్వై ఘృతమమృతగ్ం హిరణ్యమమృతా ద్దేవా యుర్నిష్పిబతి ॥ శతమానం భవతి శతాయుః పురుషశ్శతేన్ద్రియ ఆయుష్యే వేన్ద్రియే ప్రతితిష్ఠతి ॥

తరువాత అభ్యుదయక కర్మణః పుణ్యాహవాచనములను చేయవలెను.

అభ్యుదయక కర్మణః పుణ్యాహవాచనములు పేజీనెం119లో చూడుడు

అభ్యుదయక కర్మణః పుణ్యాహవాచనములు పేజీనెం119లో చూడుడు

నామకరణాఙ్గత్వేన అభ్యుదయకం కర్మకరిష్యే ॥

అభ్యుదయక బ్రాహ్మణ భోజన ఆసన సంప్రదదే నమమ

తదఙ్గకర్మణః పుణ్యాహంవాచయిష్యే॥

సోదకంకలశం తండుల దక్షిణ . పత్నీమార్జనాన్తం కుర్యాత్॥

శ్లో॥ నామాది నాన్దీకరణం పుణ్యాహం ద్విజభోజనమ్ ।

రక్షాబన్ధన మన్నాది చౌలాద్యఙ్కుర మేవచ ॥

నామకరణము మొదలుగా అభ్యుదయకము, పుణ్యాహవాచన, బ్రాహ్మణ భోజన సంతర్పణము చేయవలెను. అన్నప్రాశనము మొదలుకొని రక్షాబన్ధన మున్ను చౌలము మొదలుకొని అఙ్కురార్పణము పుట్టబడినవి.

శ్లో॥ పుణ్యాహవాచనే నామ్ని మధ్యమే స్వస్తివాచనే ।

సూక్ష్మాబాలకనామాస్మై స్వస్తీత్యన్యథ్సమం భవేత్ ॥

నామకరణములో కర్మణః పుణ్యాహమందు వచ్చు మధ్యమైన స్వస్తివాచన మందుమాత్రము బాలునిపేరును పూర్తిగాచెప్పవలెను. మిగిలిన అన్నప్రాశనాది



కర్మలలో బాలునిపేరు చెప్పనక్కరలేదు.

సూ॥ ద్వ్యక్షరం చతురక్షరంవా నామపూర్వమాఖ్యాతోత్తరం దీర్ఘాభినిష్ఠా నాన్తం ఘోషవదాద్యన్తరన్తస్థమ్ ॥ అపివా ।

రెండుగాని నాలుగుగాని సరి అక్షరములుండునట్లు వార్ధాః గీర్దాః అని గాని, ద్రవిణోదాః వరివోదాః, హిరణ్యదాః । యువతిదాః । అనిగాని ఇట్టి నామములుంచవలెనని భాష్యకారులు చెప్పియున్నారు. అట్లు కానిచో

సూ॥ యస్మిన్ స్వితృ్యపసర్గస్స్యాత్తద్ధి ప్రతిష్ఠితమితిహి బ్రాహ్మణమ్ । ఋష్యణూకం దేవతాణూకంవా, యథావైషాం పూర్వపురుషాణాం నామానిస్యుః ॥

సు అక్షరము మొదలుగాగల నామములను అనగా సుదర్శనుడు, సుజాతుడు, లేక దేవతలపేర్లను (శివుడు, విష్ణువు)గాని వశిష్ఠుడు, నారదుడు అను ఋషులనామములను గాని ఉంచవచ్చునని లేక యజ్ఞశర్మ సోమశర్మ మొదలగు తాత తండ్రులపేర్లను ఉంచవచ్చునని బోధాయనులు చెప్పియున్నారు.

సూ॥ అయుజాక్షరం కుమార్యాః । విషమాక్షరం కుమార్యానామ గృహ్ణోతి శ్రీః । గౌః । భారతీ । పార్వతీ । కమలేక్షణీ ॥

స్త్రీలకు బేసిఅక్షరములతో నామకరణము చేయవలెను. శ్రీః, గౌః, భారతీ, పార్వతీ, కమలేక్షణీ, మొదలుగాకలవి.

<u>స్త్రీనామకరణం సమాప్తమ్.</u>





శిశువునకు మొదటిసారిగా అన్నము పెట్టుటకుచేయుకర్మయే

# అన్నప్రాశనము

శిశువు జన్మించినరోజుమొదలుకొని ఆరవమాసమున, శుభదినమున ఆభ్యుదయకము, పుణ్యాహవాచనముచేసి తరువాత అన్నప్రాశన చేయవలెను.
సూ॥ జన్మనోఽధి షష్ఠేమాసి బ్రాహ్మణాన్భోజయిత్వాఽఽశిషోవాచయిత్వా।

ప్రత్యేకముగా అన్నప్రాశనమాత్రమే చేయుచున్నపుడు ముందుగా విఘ్నేశ్వరపూజ, పుణ్యాహవాచనముచేసి, క్రింది విధముగా అన్నప్రాశన చేయవలెను.

యజమానిభార్యాపుత్రులతోకూడిఆచమన, ప్రాణాయామములనుచేసి,దేశకాలములనుఉచ్చరించిఅన్నప్రాశనకైసంకల్పించి,ఆభ్యుదయికకర్మణపుణ్యాహవాచనములుచేసిరక్షాసూత్రములనుపూజించి,శిశువుకురక్షాబంధనముచేయవలెను.

## సంకల్పః

ఆచమ్య॥ ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమ కుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం ఇమం(శ్రీనివాస)శర్మాణం కుమారం అన్నప్రాశ



నేన కర్మణాసగ్‌స్కరిష్యే। అన్నప్రాశనాఙ్గత్వేన అభ్యుదయకంకర్మకరిష్యే।

అభ్యుదయక బ్రాహ్మణా ... సంప్రదదేనమమ॥

తదఙ్గ కర్మణఃపుణ్యాహం వాచయిష్యే ॥

సోదకంకలశం తండులదక్షిణ . ... పత్నీమార్జనాన్తం కుర్యాత్॥

అభ్యుదయక కర్మణఃపుణ్యాహవాచనములు పేజీనెం119లో చూడుడు.

## రక్షాబన్ధనమ్

ప్రాణానాయమ్య. . .శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమ కుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం అన్నప్రాశనాఙ్గత్వేన రక్షార్థం రక్షాబన్ధనంకరిష్యే ।

రక్షా సూత్రాధిష్ఠానదేవతాభ్యోనమః ధ్యానావాహనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ॥

బృహత్సామక్షత్ర భృద్వృద్ధ వృష్ణియం త్రిష్టుభౌజశ్శుభిత ముగ్ర వీరమ్।

ఇన్ద్ర స్తోమేన పఞ్చదశేన మధ్యమిదం వాతేన సగరేణ రక్ష॥

పిమ్మట సభాసదులు, తల్లితండ్రులు శిశువుశిరస్సుపై అక్షతలువేయవలెను.

రక్షాబన్ధన ముహూర్త స్సుముహూర్తో ఽస్తు ।

## నవతన్తు ధారణమ్

ఆచార్యుడు మరలనవతంతుధారణకు సంకల్పించి, ఆ నవతంతువును షోడశోపచారములచేపూజించి, సభాసదులందరిచేముట్టించి, శిశువుకు యజ్ఞోపవీతమువలె ధరింపచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య .... శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమ కుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం అన్నప్రాశానాఙ్గత్వేన తూష్ణీమాచమనాధికార సిద్ధ్యర్థం నవతన్తుధారణం కరిష్యే ॥ నవతన్త్వధిష్ఠానదేవతాభ్యోనమః ధ్యానావాహ

నాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ॥

నవోనవో భవతి జాయమానోహ్నాం కేతు రుషసా మేత్యగ్రే ।

భాగం దేవేభ్యో విదధా త్యాయన్ప్ర చన్ద్రమాస్తిరతి దీర్ఘమాయుః ॥

శిశువుకుఆచమనము చేయించినపిమ్మట ఆచార్యదంపతులు సభాసదులతోసహా శిశువుశిరస్సుపై అక్షతలువేయవలెను.

ఆచమ్య ॥ నవతన్తుధారణ ముహూర్తస్సుముహూర్తోఽ స్తు ॥

తదుపరి ఒకపాత్రయందు పెరుగు, తేనె, నెయ్యి, అన్న(బియ్య)ములను కలిపి ఆమిశ్రమమును క్రిందిమంత్రములు అన్నియూచెప్పినపిమ్మట చివరన ఒక్కమారు కుమారునిచేప్రాశనచేయించవలెను.

సూ॥ దధి మధుఘృతమోదనమితి సగ్ం సృజ్యాఽ వదాయోత్తరై ర్మన్త్రైః కుమారం ప్రాశయిత్వా ॥

౧ భూరపాన్త్వౌషధీనాగ్ం రసం ప్రాశయామి శివాస్త ఆపఓషధయ స్సన్త్వనమీవాస్త ఆపఓషధయస్సన్తు (శ్రీనివాస) శర్మన్ ॥

౨. భువోఽపాన్త్వౌషధీనాగ్ం రసం ప్రాశయామి శివాస్త ఆపఓషధయ స్సన్త్వనమీవాస్త ఆపఓషధయస్సన్తు (శ్రీనివాస) శర్మన్ ॥

౩ సువరపాన్త్వౌషధీనాగ్ం రసం ప్రాశయామి శివాస్త ఆపఓషధయ స్సన్త్వనమీవాస్త ఆపఓషధయస్సన్తు (శ్రీనివాస) శర్మన్ ॥

౪ భూర్భువస్సువరపాన్త్వౌషధీనాగ్ం రసం ప్రాశయామి శివాస్త ఆప ఓషధయ స్సన్త్వనమీవాస్త ఆపఓషధయస్సన్తు(శ్రీనివాస)శర్మన్॥

సూ॥ సకృదేవ కుమారం ప్రాశయేత్ ॥

ప్రాశనముమాత్రము చివరఒక్కమారే చేయించవలెను.



శ్రీనివాస అనుచోట కుమారుని పేరు చెప్పవలెను.

క్రిందివాక్యముపలికి అందరూశిశువు శిరస్సుపైఅక్షతలువేయవలెను.

అన్నప్రాశన ముహూర్తస్సుముహూర్తోఽ స్తు ।

శ్లో॥ సీమన్తోన్నయనే కర్మ ణ్యన్నప్రాశన చౌలయోః।
ఉపానయేచగోదానే చాదావేవ విశేషతః ॥

సీమన్త, అన్నప్రాశన, చౌల, ఉపనయన, గోదాన కర్మలయందు ముందుగనే అభ్యుదయిక, కర్మణః పుణ్యాహవాచనములు చేయవలెను.

శ్లో॥ బ్రాహ్మణాన్భోజయేదన్తే వాచయే దాశిషస్తథా
బ్రాహ్మణాన్భో జయిత్వేతి యత్రయత్ర విశిష్యతే ॥
తత్రతత్రా భ్యుదశ్రాద్ధ మిత్యేవ మవగమ్యతే
ఆశిషో వాచయిత్వేతి పుణ్యాహం కర్మణస్స్మృతమ్ ॥

ముందు అభ్యుదయికము తరువాత కర్మణః పుణ్యాహము వచ్చుచుండును. బ్రాహ్మణాన్భోజయిత్వా అని వచ్చినపుడు అభ్యుదయికమనిన్ని, ఆశిషోవాచయిత్వా అని వచ్చినపుడు కర్మణః పుణ్యాహమనిన్ని తెలుసుకొనవలెను.

శ్లో॥ వటోస్తుదక్షిణే హస్తే బృహత్సామేతి మన్త్రతః ।
బధ్నీయాత్స్నాతకే చౌలే ప్రాశనే చోపనాయనే ॥

స్నాతక, చౌల, అన్నప్రాశన, ఉపనయనములందు బృహత్సామ అను మంత్రముచెప్పి వటువు కుడిచేతికి కంకణము కట్టవలెను.

అన్నప్రాశనం సమాప్తమ్.





శిశువుకు పుట్టుజుత్తు తీయుటయే



# చౌలకర్మ

<u>వపనకర్మపర్యంతము చౌలకర్మయే.</u>

పుట్టినదిమొదలు మూడవసంవత్సరమున పునర్వసూనక్షత్రమందు చౌల కర్మను చేయవలెను.

సూ॥ జన్మనోధి తృతీయే వర్షే చౌలం పునర్వస్వోః ॥

ప్రత్యేకముగా చౌలకర్మమాత్రమే చేయుచున్నపుడు ముందుగా విఘ్నే శ్వరపూజ, పుణ్యాహవాచనము, అభ్యుదయకము, రక్షాబన్ధనము, అంకురా రోపణ, సాక్షీదేవతాహ్వానము, చౌలహోమములను చేసి, చౌలకర్మ చేయవలెను.

ఆచార్యుడు పత్నీపుత్రసహితుడై కూర్చుండి ఆచమనము, ప్రాణాయామ ముచేసి, దేశకాలములనుఉచ్చరించి, చౌలకర్మకు సంకల్పించవలెను. తరువాత అభ్యుదయక కర్మణఃపుణ్యాహములను చేయవలెను.

ఆచమ్య॥ ప్రాణానాయమ్య.. .శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమ కుమా రస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం ఇమం(శ్రీనివాస)శర్మాణం కుమారం చౌలేన



కర్మణా సగ్గస్కరిష్యే॥

చౌలకర్మాఙ్గత్వేన అభ్యుదయకం కర్మకరిష్యే॥

అభ్యుదయక బ్రాహ్మణ సంప్రదదేనమమ ॥

తదఙ్గకర్మణః పుణ్యాహంవాచయిష్యే॥

సోదకంకలశం . పత్నీమూర్ధనాన్నం కుర్యాత్॥

అభ్యుదయక కర్మణః పుణ్యాహవాచనములు పేజీనెం 119లో చూడుడు.

<u>రక్షాబన్ధనమ్</u>

ఆచార్యుడుమొదల సంకల్పముచేసి రక్షాసూత్రములకు షోడశోపచారపూజ గావించి, క్రిందిమంత్రముచెప్పి కుమారునకు రక్షాబంధనచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం చౌలకర్మాఙ్గత్వేన రక్షా ర్థం రక్షాబన్ధనంకరిష్యే॥ రక్షాసూత్రాధిష్ఠాన దేవతాభ్యోనమః ధ్యానావా హనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ॥ వటోః కంకణంబధ్వా॥

బృహత్సామక్షత్ర భృద్వృద్ధ వృష్ణియం త్రిష్టుభౌజశ్శుభిత ముగ్ర వీరమ్

ఇన్ద్ర స్తోమేన పఞ్చదశేన మధ్యమిదం వాతేన సగరేణ రక్ష॥

పిమ్మటక్రిందివాక్యముపలికిఅందరూ కుమారునిశిరస్సుపై అక్షతలువేయవలెను.

రక్షాబన్ధన ముహూర్త స్సుముహూర్తోఽస్తు॥

రక్షాసూత్రములను, యజ్ఞోపవీతమును ధరింపచేయునపుడు కుమారుని చే పూజచేయించి, ఆచార్యుడు ధరింపచేయవలెను.



వంశాభివృద్ధికై మంత్రోక్తముగా మొక్కలను మొలిపించుటయే




ఉపనయనమునందు ఆచార్యుడు / (వివాహమునందు కన్యాదాత, ఆచమనము, ప్రాణాయామముచేసి క్రిందివిధముగా అంకురారోపణకైసంకల్పించవలెను.

ఆచమ్య । ప్రాణానాయమ్య . శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం మమకుమారస్య చౌలోపనయనాఙ్గత్వేన / మమ కుమార్యాః ఆయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం కన్యావివాహాంఙ్గత్వేన అఙ్కురారోపణాఖ్యం కర్మకరిష్యే॥

అంకురారోపణచేయుప్రదేశమును ఆవుపేడతోఅలికి, గంధ, పుష్ప, అక్షతలుచల్లవలెను. పాలికలు బంగారముతోగాని, వెండితోగాని, రాగితోగాని మట్టితోగానితయారుచేసి, ఐదుపాలికలనూ పైపటమందుచూపిన ప్రకారము ఏర్పరుచవలెను.



సూ॥ అథాతోఙ్కురార్పణం విధింవ్యాఖ్యాస్యామః ॥ శుచౌదేశే గోచర్మ మాత్రం గోమయేనాఽనులుప్య । గన్ధపుష్పాక్షతై స్సంకీర్య । పఞ్చ పాలికాః సౌవర్ణ రజత తామ్ర మృణ్మైర్వా ॥

మధ్యభాగమున బ్రహ్మపాలికయు, తూర్పువైపున ఇంద్రపాలికయు, దక్షిణమున యమపాలికయు, పశ్చిమమున వరుణపాలికయు, ఉత్తరమున చంద్రపాలికయు అనితెలుసుకొని ఈక్రమముగా పాలికలనుఉంచవలెను.

శ్లో॥ మధ్యే చతుర్ముఖం విన్యా త్పూర్వే వజ్రిణమేవచ
దక్షిణేచ యమం విన్యా త్పశ్చిమే వరుణం తథా
ఉత్తరే శశినం విన్యా త్పాలికా స్థాపనం క్రమాత్ ।

గరికపోచలు, రావిఆకు, దిరిశెనఆకు, మారేడుఆకు, ఆపాలికల అడుగున పెట్టి తెల్లని దారముతో ఆపాలికలను చుట్టవలెను. వాటికి బదులుగా మామిడి ఆకును ఉంచిచుట్టుట ఆచారము.

శ్లో॥ దూర్వామశ్వత్థ పర్ణఞ్చ శిరీషం బిల్వపత్రకమ్ ।
తాసాం మూలేతు బధ్నీయా చ్ఛ్వేత సూత్రేణవేష్టయేత్ ॥

శుచియైన ప్రదేశమందు **భూమిర్భూమ్నా** అను అనువాకముతో భూమిని అభిమంత్రణము చేయవలెను.

మామిడికొమ్మతో పుట్టమట్టిని అభిమంత్రణముచేయుట ఆచారముగాఉన్నది.

సూ॥ శుద్ధప్రదేశే భూమిర్భూమ్నేతి భూమి(మృద)మభిమన్త్ర్య ।

ఓం భూమిర్భూమ్నా ద్యౌర్వరిణాఽన్తరిక్షంమహిత్వా । ఉపస్థేతే దేవ్యదితేఽగ్ని మన్నాదమన్నాద్యాయాదధే । ఆఽయఙ్గౌః పృశ్నిరక్రమీ దసనన్మాతరం పునః । పితరఞ్చ ప్రయన్త్సువః । త్రిగ్ంశద్ధామ విరాజతి

వాక్పతజ్ఞాయ సిశ్రియే । ప్రత్యస్య వహాద్యుభిః । అస్య శ్రాణాదపా నత్యస్త శ్చరతిరోచనా । వ్యఖ్యన్మహిషస్సువః ।యత్వాక్రుద్ధఃపరోవప మన్యునాయదవర్త్యా । సుకల్పమగ్నే తత్తవపునస్త్వోద్దీపయామసి । యత్తే మన్యు పరోప్తస్య పృథివీ మనుదధ్వసే।ఆదిత్యావిశ్వేతద్దేవా వసవశ్చసమా భరన్ను । మనోజ్యోతిర్జుషతా మాజ్యంవిచ్ఛిన్నంయజ్ఞగ్ం సమిమందధాతు। బృహస్పతిస్తనుతా మిమంనో విశ్వేదేవాఇహ మాదయన్తామ్। సప్తతేఅగ్నే సమిధ స్సప్తజిహ్వా స్సప్తఋుషయ స్సప్తధామప్రియాణి । సప్తహోత్రా సప్త ధాత్వాయజన్తి సప్తయోనీ రాపృణస్వా ఘృతేన। పునరూర్జానివర్తస్వ పునరగ్న ఇషాయుషా । పునర్నఃపాహి విశ్వతః । సహరయ్యా నివర్తస్వాగ్నే పిన్వ స్వధారయా । విశ్వప్స్నియా విశ్వతస్పరి లేకస్సలేక స్సులేక స్తేనఆదిత్యా ఆజ్యంజుషాణా వియన్తు కేతస్సకేత స్సుకేతస్తేన ఆదిత్యాఆజ్యంజుషాణా వియన్తు వివస్వాగ్ంఅదితిర్దేవ జూతిస్తేనఆదిత్యా ఆజ్యంజుషాణా వియన్తు ॥

క్రిందిమంత్రముచెప్పి, భూమి(పుట్టమట్టి)ని త్రవ్వి ఉదకమును ముట్టు కొనవలెను.

సూ॥ మాహోరిషత్ఖనితేతి భూమిం ఖనతి ॥

మాహోరిషత్ఖనితా యస్మైచాహం ఖనామివః ।

ద్విపచ్చతుష్పదస్మాకగ్ం సర్వమస్త్వనాతురమ్॥అపఉపస్పృశ్య॥

త్రవ్వినమట్టిపై గాయత్రీమంత్రముచెప్పి ఉదకమునుచల్లవలెను.

సూ॥గాయత్ర్యాద్భిః ప్రోక్ష్య॥ ఓం భూర్భువస్సువః । తత్సవితుర్వరేణ్యం



భర్గోదేవస్య ధీమహి । ధియోయోనః ప్రచోదయాత్ ॥

త్రవ్వినమట్టిని క్రిందిమంత్రవాక్యముచెప్పి అభిమంత్రణచేయవలెను.

సూ॥భూమిర్ధేనురితి మృదమభిమన్త్ర్య॥ భూమిర్ధేనుర్ధరణీ లోకధారిణీ ।

త్రవ్వినమట్టిని ఉద్ధృతాసి అనుమంత్రముచెప్పి దోసిటితోఎత్తవలెను.

సూ॥ ఉద్ధృతాసీతి మృదముద్ధృత్య ॥

ఉద్ధృతాఽసి వరాహేణ కృష్ణేన శతబాహునా । మృత్తికే హనమే పాపం యన్మయా దుష్కృతఙ్కృతమ్ । మృత్తికే బ్రహ్మదత్తాఽసి కాశ్యపే నాభిమన్త్రితా । మృత్తికే దేహిమేపుష్టిం త్వయిసర్వం ప్రతిష్ఠితమ్ మృత్తికే ప్రతిష్ఠితే సర్వం తన్మేనిర్ణుదమృత్తికే । తయాహతేన పాపేన గచ్ఛామి పరమాం గతిమ్ ॥

త్రవ్వినమట్టిని ఓంకారమును ఉచ్చరించుచూ మధ్యపాలికమొదలు తూర్పు పాలికనుండి ప్రదక్షిణక్రమముగా ఐదుపాలికలలోనూఉంచవలెను.

సూ॥ ప్రణవేనమృదం పూరయిత్వా ॥ ఓం ॥

శ్లో॥ వల్మీక మృత్తికాంచైవ గోమయంచ తథైవచ ।

ఏతాని ప్రక్షిపేత్తాసు పాలికాసు యథాక్రమమ్ ।

**పుట్టమట్టితో, ఆవుపేడనుకూడా కలిపి పాలికలను క్రమముగా పూరించవలెను.**

పిమ్మట ఐదుపాలికలయందు కొంచెముకొంచెము ఉదకమును చల్లవలెను.

సూ॥పాలికాసు కిఞ్చిత్కిఞ్చి దుదకం సంప్రోక్ష్య ॥

నువ్వులు, మినుములు, యవలు, వరిధాన్యము, పెసలు, ఆవాలు, శనగ లు, ఉలవలు, గోధుమలు, కొఱ్ఱలు, చామలు, కందులు, బొబ్బర్లు, అల సందలుఅను పదునాల్గురకములుకాని, పైవాటిలో రెండురకములు తగ్గించి,

పన్నెండు రకముల ధాన్యములనుగాని లేదా లభ్యమైనన్ని రకముల ధాన్యములను సంపాదించి, అంకురారోపణయందు ఉపయోగించవలెను

సూ॥ తిల మాష యవ వ్రీహి ముద్గ సర్షప చణక కుళుత్థ గోధూమ ప్రియఙ్గు శ్యామాకాదీతి చతుర్దశ ద్వాదశంవా యథాసంభవం గృహీత్వా ॥

క్రింది అనువాకము చెప్పుచూ కంచుపాత్రయందు పాలుపోసి ఆపాలలో నవధాన్యములను పోసి, అనువాకముపూర్తి అగునంతవరకూ శుభ్రపరచవలెను.

యాజాతాఓషధయ ఇత్యనువాకేనకాంస్యపాత్రే ధాన్యానిమిశ్రిత్య క్షీరేణప్రక్షాళ్య

యాజాతా ఓషధయో దేవేభ్య స్త్రియుగం పురా। మన్దామి బభ్రూణామహగ్ం శతంధామాని సప్తచ। శతంవో అమ్బధామాని సహస్రముతవో రుహః. అథాశతక్రత్వో యూయమిమంమే అగదఙ్కృత। పుష్పావతీః ప్రసూవతీః ఫలినీరఫలాఉత। అశ్వాఇవ సజిత్వరీర్వీరుధః పారయిష్ణవః ఓషధీరితి మాతరస్తద్వో దేవీరుపబ్రువే। రపాగ్ంసి విఘ్నతీ రితరప శ్చాతయమానాః। అశ్వత్థేవో నిషదనంపర్ణేవో వసతిఃకృతా. గోభాజ ఇత్కిలాసథ యథ్సనవథ పూరుషమ్। యదహం వాజయన్నిమా ఓషధీర్హస్తఆదధే। ఆత్మాయక్ష్మస్య నశ్యతి పురాజీవ గృభోయథా। యదోషధయస్సంగచ్ఛన్తే రాజానస్సమితావివ। విప్రస్స ఉచ్యతే భిషగ్రక్షోహాఽమీవ చాతనః। నిష్కృతిర్నామవోమాతాఽథా యూయగ్ంస్థసంకృతీః। సరాః పతత్రిణీః స్థనయదామయతి నిష్కృత। అన్యావో అన్యామవ త్వన్యాఽన్యస్యా ఉపావత తాస్సర్వా ఓషధయ స్సంవిదానా ఇదంమే ప్రావతా వచః। ఉచ్ఛుష్మా ఓషధీనాం గావోగోష్ఠా దివేరతే। ధనగ్ంసని ష్యన్తీనా



మాత్మానం తవపూరుష। అతివిశ్వాః పరిష్ఠా స్తేనఇవవ్రజమక్రముః। ఓషధయః ప్రాచుచ్య వుర్యత్కిఞ్చ తనువాగ్ంరపః। యాస్తఆతస్థు రాత్మానం యాఆవివిశుః పరుఃపరుః। తాస్తేయక్ష్మం విబాధన్తా ముగ్రో మధ్యమశీరివ। సాకంయక్ష్మ ప్రపతశ్యేనేనకికి దీవినా। సాకంవాతస్య ధ్రాజ్యాసాకం నశ్యనిహాకయా। అశ్వావతీగ్ం సోమవతీ మూర్జయన్తీ ముదోజసమ్। అవిథ్సిసర్వా ఓషధీరస్మా అరిష్టతాతయే। యాఃఫలినీర్యా అఫలా అపుష్పా యాశ్చపుష్పిణీః। బృహస్పతి ప్రసూతాస్తానో ముఞ్చన్త్వగ్ంహసః। యా ఓషధయ స్సోమరాజ్ఞీః ప్రవిష్టాః పృథివీమను। తాసాం త్వమస్యుత్తమా ప్రణోజీవాతవేసువ। అవపతన్తీ రవదన్దివ ఓషధయఃపరి। యఞ్జీవమశ్నవామహై నసరిష్యాతి పూరుషః। యాశ్చేద ముపశృణ్వన్తి యాశ్చదూరం పరాగతాః। ఇహసఙ్గత్యతాస్సర్వా అస్మైసన్దత్త భేషజమ్। మావోరిషత్ఖనితా యస్మైచాహం ఖనామివః। ద్విపచ్చతు ష్పదస్మాకగ్ం సర్వమస్త్వనాతురమ్। ఓషధయస్సంవదన్తే సోమేనసహ రాజ్ఞా। యస్మైకరోతి బ్రాహ్మణస్తగ్ం రాజన్పారయామసి॥

పిమ్మట క్రిందిరెండుమంత్రములనూ చెప్పి, మధ్యపాలికయందు ధాన్యములను చల్లవలెను.

సూ॥ బ్రహ్మజజ్ఞానం ప్రజాపతేనత్వదేతానీతి మధ్యమపాలికాయామ్॥

ఓం బ్రహ్మజజ్ఞానం ప్రథమం పురస్తాద్విసీమతస్సురుచో వేనఆవః
సబుధ్నియా ఉపమా అస్య విష్ఠా స్సతశ్చ యోని మసతశ్చ వివః ॥

ఓం ప్రజాపతే నత్వదేతాన్యన్యోవిశ్వా జాతాని పరితా బభూవ ।
యత్కామాస్తే జుహుమస్తన్నో అస్తు వయగ్గ్స్యామ పతయో రయీణామ్ ॥

తదుపరి క్రిందిరెండుమంత్రములనుచెప్పి తూర్పుపాలికయందు ధాన్యములు చల్లవలెను.

సూ॥ యత ఇన్ద్రభయామహే స్వస్తిదా విశస్పతిరితిప్రాచ్యామ్ ॥

ఓం యతఇన్ద్ర భయామహే తతోనో అభయఙ్కృధి ।
మఘవఞ్ఛగ్ధి తవతన్న ఊతయే విద్విషో విమృధోజహి ॥
స్వస్తిదా విశస్పతిర్ వృత్రహా విమృధోవశీ ।
వృషేన్ద్రఃపుర ఏతునస్వస్తిదా అభయఙ్కరః ॥

పిమ్మటక్రిందిమంత్రములనుచెప్పిదక్షిణపాలికయందుధాన్యములను చల్లవలెను.

సూ॥ యమాయసోమ మిమంయమేతి దక్షిణస్యామ్ ॥

ఓం యమాయ సోమగ్ంసునుత యమాయ జుహుతాహవిః ।
యమగ్ం హయజ్ఞో గచ్ఛత్యగ్నిదూతో అరఙ్కృతః ॥
ఓం ఇమంయమ ప్రస్తరమాహి సీదాఙ్గిరోభిః పితృభిస్సంవిదానః ।
ఆత్వామన్త్రాః కవిశస్తా వహన్త్వేనా రాజన్హవిషా మాదయస్వ ॥

తరువాత క్రిందిరెండుమంత్రములుచెప్పి పడమటిపాలికలో ధాన్యములు చల్లవలెను.

సూ॥ ఇమంమేవరుణ తత్వాయామీతి ప్రతీచ్యామ్ ॥

ఓం ఇమంమే వరుణశ్రుధీ హవమద్యాచ మృడయ । త్వామవస్యురాచకే ।
ఓం తత్వాయామి బ్రహ్మణా వన్దమాన స్తదాశాస్తే యజమానోహవిర్భిః ।
అహేడమానో వరుణేహ బోధ్యురుశగ్ం సమానఆయుః ప్రమోషీః ॥



తదుపరి క్రిందిరెండుమంత్రములుచెప్పి ఉత్తరపాలికలో ధాన్యములు చల్లవలెను.

సూ॥ సోమోధేను మాప్యాయ స్వే త్యుదీచ్యామ్ ॥

ఓంసోమోధేనుగ్ం సోమోఅర్వన్త మాశుగ్ం సోమోవీరం కర్మణ్యందదాతు ।
సాదన్యంవిదథ్యగ్ం సభేయం పితుశ్శ్రవణం యోదదాశదస్మై ॥
ఓంఆప్యాయస్వసమేతుతే విశ్వత స్సోమవృష్ణియమ్ । భవా వాజస్య సఙ్గథే ॥

పిమ్మట పరిశుభ్రమైనఇసుకతో ధాన్యములనుకనపడకుండాకప్పి పఞ్చగవ్యములనుగాని ఉదకమునుగాని చల్లవలెను. పఞ్చగవ్యములనగా **ఆవుపాలు, ఆవు పెరుగు, ఆవునెయ్యి, గోమూత్రము, గోమయము.**

సూ॥ శుద్ధాభిస్సికతాభిః ప్రచ్ఛాదయేత్ । పఞ్చగవ్యేన జలేనవా ప్రోక్షయేత్ ।

మధ్యపాలికయందు క్రింది నాలుగు నామములచే బ్రహ్మదేవునిఆవాహన చేయవలెను.

మధ్యే ॥ బ్రహ్మాణం ప్రజాపతిగ్ం హిరణ్యగర్భం చతుర్ముఖమ్ ॥

ఓం భూః బ్రహ్మాణమావాహయామి । ఓంభువః ప్రజాపతి మావాహయామి । ఓగ్ం సువః హిరణ్యగర్భ మావాహయామి । ఓం భూర్భువస్సువః చతుర్ముఖమావాహయామి ॥

తూర్పుపాలికయందుక్రిందినాలుగునామములచే ఇంద్రదేవునిఆవాహనచేయవలెను.

ప్రాచ్యామ్ ॥ వజ్రిణ మిన్ద్రగ్ం శతక్రతుగ్ం శచీపతిమ్ ।

ఓంభూః వజ్రిణమావాహయామి । ఓంభువః ఇన్ద్రమావాహయామి । ఓగ్ంసువః శతక్రతుమావాహయామి । ఓం భూర్భువస్సువః శచీపతి మావాహయామి ॥

దక్షిణపాలికయందు క్రిందినాలుగునామములచే యమదేవునిఆవాహనచేయవలెను.

దక్షిణస్యామ్ ॥ యమం వైవస్వతం పితృపతిం ధర్మరాజమ్ ॥

ఓం భూః యమమావాహయామి । ఓం భువః వైవస్వతమావాహ

యామి ఓగ్ం సువః పితృపతిమావాహయామి । ఓంభూర్భువస్సువః ధర్మరాజమావాహయామి ॥

పశ్చిమపాలికయందుక్రిందినాలుగునామములచేవరుణదేవునిఆవాహనచేయవలెను.

**ప్రతీచ్యామ్** ॥ వరుణం ప్రచేతస మపాంపతిగ్ం సురూపిణమ్ ॥

ఓం భూః వరుణమావాహయామి । ఓం భువః ప్రచేతసమావాహయామి । ఓగ్ంసువః అపాంపతిమావాహయామి । ఓం భూర్భువస్సువః సురూపిణమావాహయామి ॥

ఉత్తరపాలికయందు క్రిందినాలుగునామములచే చంద్రదేవునిఆవాహనచేయవలెను.

**ఉదీచ్యామ్** ॥ శశినం నిశాకరం చన్ద్రగ్ం సోమమ్ ॥

ఓం భూః శశినమావాహయామి ఓం భువః నిశాకరమావాహయామి । ఓగ్ం సువః చన్ద్రమావాహయామి । ఓం భూర్భువస్సువః సోమమావాహయామి ॥

ఆవాహనచేసినతరువాత పాలికలయందు **ఆపోహిష్ఠామ** అనుమూడు మంత్రములచేతను, **హిరణ్యవర్ణా** అనునాలుగు మంత్రములచేతను, **పవమానస్సువర్జన**అను అనువాకములుచెప్పుచూ ఉదకముచల్లవలెను

సూ॥ అథైతాస్వద్భిః ఆపోహిష్ఠామయోభువ ఇతితిస్సృభిః, హిరణ్యవర్ణా ఇతిచతస్సృభిః, పవమానస్సువర్జన ఇత్యనువాకేనచ మార్జయిత్వా॥

ఓంఆపోహిష్ఠామ యోభువస్తాన ఊర్జేదధాతన । మహేరణాయ చక్షసే । యోవశ్శివతమోరసస్తస్య భాజయతేహనః ఉశతీరివమాతరః । తస్మా అరఙ్గ మామవో యస్యక్షయాయ జిన్వథ । ఆపో జనయ థాచనః ॥

హిరణ్యవర్ణా శ్శుచయఃపావకా యాసుజాతః కశ్యపోయాస్విన్ద్రః అగ్నింయాగర్భం దధిరేవిరూపాస్తాన ఆపశ్శగ్గ్ స్యోనాభవన్తు । యాసాగ్ం



రాజా వరుణోయాతి మధ్యేసత్యానృతే అవపశ్యం జనానామ్। మధు శ్చుతశ్శుచయోయాః పావకాస్తాన అపశ్శగ్గ్‌స్యోనాభవన్తు ॥ యాసాందేవాదివి కృణ్వన్తి భక్షంయా అన్తరిక్షే బహుధాభవన్తి । యాఃపృథివీం పయసోన్దన్తి శుక్రాస్తాన ఆపశ్శగ్గ్ స్యోనాభవన్తు ॥ శివేనమాచక్షుషా పశ్యతా పశ్శివయా తనువోపస్పృశత త్వచంమే। సర్వాగ్ం అగ్నీగ్ంరప్సుషదో హువేవోమయి వర్చో బలమోజోనిధత్త॥

పవమానస్సువర్జనః । పవిత్రేణ విచర్షణిః । యఃపోతాస పునాతుమా పునన్తుమా దేవజనాః । పునన్తు మనవోధియా । పునన్తువిశ్వ ఆయవః । జాతవేదః పవిత్రవత్ । పవిత్రేణ పునాహిమా । శుక్రేణదేవ దీద్యత్ । అగ్నేక్రత్వా క్రతూగ్ంరను ॥ ౧ । యత్తే పవిత్ర మర్చిషి । అగ్నే వితతమన్తరా । బ్రహ్మతేన పునీమహే। ఉభాభ్యాందేవసవితః । పవిత్రేణ సవేనచ । ఇదంబ్రహ్మ పునీమహే । వైశ్వదేవీపునతీ దేవ్యాగాత్। యస్యై బహ్వీస్తనువో వీతపృష్ఠాః । తయామదన్త స్సధమాద్యేషు । వయగ్గ్‌స్యామపతయో రయీణామ్ ॥ ౨॥ వైశ్వానరోరశ్మిభిర్మా పునాతు। వాతః ప్రాణేనేషిరో మయోభూః । ద్యావాపృథివీ పయసాపయోభిః। ఋతావరీయజ్ఞియేమా పునీతామ్. బృహద్భిస్సవితస్తృభిః । వర్షిష్ఠై ర్దేవమన్మభిః అగ్నేదక్షైః పునాహిమా। యేనదేవా అపునత। యేనాపో దివ్యంకశః । తేన దివ్యేన బ్రహ్మణా। ౩॥ ఇదంబ్రహ్మ పునీమహే । యఃపావమానీరధ్యేతి ఋషిభి స్సంభృతగ్ం రసమ్ । సర్వగ్ం సపూతమశ్నాతి । స్వదితం మాతరిశ్వ

నా పావమానీర్యోఅధ్యేతి । ఋషిభి స్సంభృతగ్ంరసమ్ । తస్మై సరస్వతీదుహే। క్షీరగ్ం సర్పిర్మధూదకమ్।పావమానీ స్స్వస్త్యయనీః ।౫। సుధుఘాహి పయస్వతీః । ఋషిభి స్సంభృతోరసః । బ్రాహ్మణేష్వమృతగ్ం హితమ్ । పావమానీ ర్దిశన్తునః । ఇమంలోక మథోఅముమ్ । కామాన్త్సమర్ధయన్తునః । దేవీర్దేవై స్సమాభృతాః ।పావమానీ స్స్వస్త్యయనీః । సుదుఘాహి ఘృతశ్చుతః । ఋషిభిస్సంభృతోరసః ।।౬।। బ్రాహ్మణేష్వమృతగ్ం హితమ్ । యేనదేవాః పవిత్రేణ। ఆత్మానం పునతేసదా । తేన సహస్రధారేణ । పావమాన్యః పునన్తుమా । ప్రాజాపత్యం పవిత్రమ్ । శతోద్యామగ్ం హిరణ్మయమ్ । తేనబ్రహ్మ విదోవయమ్ । పూతం బ్రహ్మపునీమహే। ఇన్ద్రస్సునీతీ సహమాపునాతు। సోమస్స్వస్త్యా వరుణస్సమీచ్యా యమో రాజా ప్రమృణాభిః పునాతుమా । జాతవేదా మోర్జయన్త్యాపునాతు ।।

పై మంత్రములనుచెప్పుచూ మార్జనచేసినపిమ్మట బ్రహ్మాదిపంచదేవతలకూ షోడశోపచార పూజను చేసి, నైవేద్యము చేయునపుడు వ్యంజనము నివేదన చేయవలెను. (వ్యంజనమనగా తియ్యము, పెసరపప్పు, దుంపకూర, అప్పడములు, వడియములు)

బ్రహ్మాది పఞ్చపాలికాధిష్ఠాన దేవతాభ్యోనమః ఆసనాది నమస్కారాన్తానుపచారాన్కృత్వా । నైవేద్యకాలే వ్యంజనం నివేదయామి॥

పిదప క్రిందివాక్యమునుపలికి అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడచి. పూజాక్షతలను శిరస్సునధరించి క్రిందిశ్లోకముచే నమస్కరించవలెను. బ్రహ్మాదిపఞ్చపాలికాధిష్ఠాన దేవతాస్సుప్రీతాస్సుప్రసన్నా వరదాభవన్తు।



బ్రహ్మాది పఞ్చపాలికాధిష్ఠానదేవతా ప్రసాదంశిరసాగృహ్ణామి॥

శ్లో॥ దిశాంపతీం నమస్యామి సర్వకామ ఫలప్రదాన్ ।
కుర్వన్తు సఫలంకర్మ కుర్వన్తు సతతంశుభమ్ ॥

పాలికలను దీక్షాంతమువరకు మార్జన,నివేదనాదులు చేయుచు రక్షించవలెను. అంకురారోపణకు కారణమైన శుభకార్యము జరుగునపుడు మొలకెత్తిన మొక్కలను పాలికలతోసహా శుభకార్యవేదికకు నాలుగుమూలలా నాలుగు ఉంచవలెను. మిగిలిన ఒకదానిని కులదేవత సన్నిధియందు ఉంచవలెను. పాలికలను ఎత్తునపుడు వ్యాహృతులను చెప్పుచూఎత్తవలెను.

సూ॥ తాఃపాలికా యావత్కర్మాన్తం సురక్షితంకృత్వా । తత్తచ్ఛుభకర్మకాలే సాఙ్కురాఃపాలికాః వేదికా చతుష్కోణేషు సంస్థాపయేత్ । ఏకాం గృహదేవతాభ్యః । వ్యాహృతిభి రుద్వాసయేత్॥

(శుభకార్యము జరుగుచున్న సమయములోనే అంకురారోపణ చేయుచున్నందున శుభకర్మపూర్తి అయిన పదహారవ రోజున ముత్తయిదువలను పిలచి, దంపతులకు, వటువుకు ఆశీర్వచనముచేసి, మంగళహారతులనుఇచ్చి పాలికలనువారిచే ఒకటికులదేవతసన్నిధియందు, మిగిలిన నాలిగింటిని వేదిక నాలుగు స్తంభములవద్ద మొక్కలనుమాత్రముతుంచి, ఐదుపాలికలనూ ఐదుగురు ముత్తయిదువలకు దక్షిణ,తాంబూలములతో యిచ్చుటఆచారము. )

సూ॥ అనష్టమాత్రృజాకామ అపఞ్చమాత్పశుకామ అత్రిరాత్రాదన్నాద్యకామ స్సద్యస్సాల ఆయుష్యకామఇత్యాహ భగవాన్బోధాయనః॥

**సంతానముకోరువాడు శుభకార్యమునకు ఎనిమిదిరోజులు ముందును, పశుసంపదకోరువాడు ఐదురోజులముందును, అన్నమునుకోరువాడు మూడు రోజులముందును, ఆయువుకోరువాడు ఆదినమునూ అంకురారోపణ చేయవలెనని బోధాయన మహర్షులచే చెప్పబడినది.**

<u>అంకురారోపణము సమాప్తమ్.</u>

శుభకర్మలయందు చేయు వృద్ధిశ్రాద్ధమే

# నాన్దీ ముఖమ్

ఆచార్యుడు ప్రాణాయామముచేసి దేశకాలములను ఉచ్చరించి క్రింది విధముగా నాందీశ్రాద్ధమునకు సంకల్పించి అక్షతోదకములను హారివేణము నందు విడువవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమ కుమారస్య కుమార్యాః ఆయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం అఙ్కురారోపణాఙ్గత్వేన నాన్దీదేవతాహ్వానంకరిష్యే।

అత్రదేవతాః। నాన్దీప్రపితామహీ, పితామహీ, మాతరః।గోత్రాః। నామధేయ్యః। నాన్దీముఖాః। సత్యవస్వాఖ్యా విశ్వేదేవాః। తాసాం ద్వౌద్వౌ బ్రాహ్మణౌ భోజయిష్యే ॥

అత్రదేవతాః। నాన్దీప్రపితామహ, పితామహ, పితరః, గోత్రాః। నామధేయాః। నాన్దీముఖాః। సత్యవస్వాఖ్యా విశ్వేదేవాః। తేషాం ద్వౌద్వౌ బ్రాహ్మణౌ భోజయిష్యే ॥

అత్రదేవతాః। నాన్దీమాతామహ, మాతుఃపితామహ, మాతుః ప్రపితా మహాస్సదారాః। గోత్రాః। నామధేయాః। నాన్దీముఖాః। సత్య



వస్వాఖ్యా విశ్వేదేవాః **తేషాం** ద్వౌద్వౌ బ్రాహ్మణౌ భోజయిష్యే

క్రింది చెప్పబోవు వాక్యముల చివర **ప్రీయన్తామ్** అనునపుడు పళ్ళెములో పాలను **దేవతీర్థముగా** అర్ఘ్యముగా వదలవలెను.

నాన్దీ ప్రపితామహ్యః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్। నాన్దీ పితామహ్యః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్। నాన్దీమాతరః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్ సత్య వస్వాఖ్యా విశ్వేదేవాః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్ ॥

నాన్దీ ప్రపితామహాః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్। నాన్దీపితామహాః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్। నాన్దీ పితరః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్। సత్య వస్వాఖ్యా విశ్వేదేవాః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్ ॥

నాన్దీ మాతామహాస్సదారాః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్। నాన్దీమాతుః పితామహా స్సదారాః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్। నాన్దీమాతుః ప్రపితా మహాస్సదారాః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్। సత్యవస్వాఖ్యా విశ్వేదేవాః ప్రీయన్తాం ప్రీయన్తామ్ ॥

క్రిందివిధముగా చతుర్థీవిభక్తులుచెప్పి ప్రతివాక్యముచివర అక్షతోదకము లు విడువవలెను.

నాన్దీ ప్రపితామహీభ్యః పితామహీభ్యో మాతృభ్యః। సత్యవస్వాఖ్యే భ్యో విశ్వేభ్యోదేవేభ్యో నాన్దీముఖాభ్యః॥ నాన్దీప్రపితామహేభ్య పితామహే భ్యః పితృభ్యః సత్యవస్వాఖ్యేభ్యో విశ్వేభ్యో దేవేభ్యో నాన్దీముఖేభ్యః। నాన్దీమాతామహేభ్యో, మాతుఃపితామహేభ్యో, మాతుఃప్రపితామహే భ్య స్సదారేభ్యః। సత్యవస్వాఖ్యేభ్యోవిశ్వేభ్యోదేవేభ్యో నాన్దీముఖేభ్యః ॥ (తాసాం తేషాం ఏష సాంకల్పికోవిధిః)

పిమ్మట అభ్యుదయకనిమిత్తము బ్రాహ్మణులకు దక్షిణలను ఈయవలెను.

అభ్యుదయక బ్రాహ్మణ భోజనాసనాచ్ఛాదన ప్రత్యామ్నాయ యథా శక్తి హిరణ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదే నమమ ॥

## ఇడావాచనమ్

క్రిందివాక్యమును పలికి, అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడిచి, పిమ్మట క్రిందిమంత్రమునుచెప్పి **ఇడఏహి** అనునపుడుఘంటను ఒకమారు మ్రోగించవలెను.

తదఙ్గ ఇడావాచనం కరిష్యే ॥

ఇడాదేవహూర్మనుర్యజ్ఞనీర్బృహస్పతిరుక్థామదాని శగ్ంసిషద్విశ్వేదేవా సూక్తవాచః పృథివిమాతర్మామాహిగ్ంసీర్మధుమనిష్యే మధుజనిష్యే మధు వక్ష్యామి మధువదిష్యామి మధుమతీం దేవేభ్యో వాచముద్యాసగ్ం శుశ్రూషే ణ్యాం మనుష్యేభ్యస్తంమా దేవాఅవన్తుశోభాయై పితరోనుమదన్తు॥

ఏతాశ్శోభన దేవతాః మమకుమారస్య ఉపనయనాది త్రిరాత్ర పర్యన్తం మమగృహే వసన్తు మాగ్ం రక్షన్తు। మమకుమారగ్ం రక్షన్తు।

**ఇడఏహి** ॥ 🔔

క్రింది మంత్రముచెప్పి **అదితఏహి** అనునపుడుఘంటను మరియొకమారు మ్రోగించవలెను.

ఇడామగ్నే పురుదగ్ం సగ్ంసనిం గోశ్శశ్వత్తమగ్ం హవమానాయ సాధ। స్యాన్నస్సూను స్తనయో విజావాఽగ్నే సా తేసుమతిర్భూత్వస్మే ॥ ఏతాశ్శోభన దేవతాః మమకుమారస్య ఉపనయనాది త్రిరాత్ర పర్యన్తం మమగృహే వసన్తు మాగ్ం రక్షన్తు। మమకుమారగ్ం రక్షన్తు ॥



**అదిత ఏహి** ॥ 🔔

క్రింది మంత్రముచెప్పి **సరస్వత్యేహి** అనునపుడు ఘంటను మరియొక మారు మ్రోగించవలెను.

ఈడామహై దేవాగ్ం ఈడేన్యాన్నమస్యామ నమస్యాన్। యజామ యజ్ఞియా నిత్యాహ మనుష్యావా ఈడేన్యాః పితరో నమస్యాదేవా యజ్ఞియా దేవతా ఏవతద్యథాభాగం యజతి ॥

**సరస్వత్యేహి** ॥ 🔔

క్రింది వాక్యములనుచెప్పి ప్రతివాక్యమునకూ చివర ఒకమారు ఘంటను మ్రోగించవలెను.

**ఇడఏహి** 🔔 **అదిత ఏహి** 🔔 **సరస్వత్యేహి** 🔔

శ్లో॥ ఆగమార్థంతు దేవానాం గమనార్థంతు రక్షసామ్।
కురుఘంటారవంతత్ర దేవతాహ్వాన లాంఛనమ్।

**దేవతలువచ్చుటకును రాక్షసులుపోవుటకున్ను ఘంటను మ్రోగించవలెను. ఘంటానాదము దేవతలను ఆహ్వానించుటకు చిహ్నము ॥**

నాన్దీముఖమ్ సమాప్తమ్.



# చౌల హోమము

ఆచార్యుడు ఆచమనముచేసి చౌలహోమముకై సంకల్పించవలెను.

ఆచమ్య । ప్రాణానాయమ్య .. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమార స్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం చౌలహోమాఖ్యం కర్మకరిష్యే । తదంగ అగ్ని ప్రతిష్ఠాపనం కరిష్యే ॥

ప్రాచీఃపూర్వ ముదక్సంస్థం ఇధ్మమితరదర్వీమ్ ॥

**షట్పాత్రాసాదనము అగ్నిముఖము పేజీనెం 33 చూడుడు.**

అగ్నిస్థాపనముమొదలు ఆరుపాత్రలుఆసాదనచేసి, ఆపాత్రలకు ఉత్తరమున మనుష్యపాత్రలకొరకుదర్భలను తూర్పుకొసలుగావేయవలెను.

సూ॥ బ్రాహ్మణానాం భోజన ముపాయనవ దగ్నేరుప సమాధానాది పాత్ర ప్రయోగకాలే । షట్పాత్రాసాదనం కుర్యాత్ । దేవపాత్రాణాముత్తరతః ప్రాగగ్రాన్ దర్భాన్ సగ్గ్‌స్తీర్య ॥

దేవపాత్రలను ఆసాదనచేసినపిమ్మట వేడినీళ్ళపాత్ర, చన్నీళ్ళపాత్ర, ధాన్యమును, దర్భలను. మేడికాయలగుత్తి, మూడుదర్భకట్టలను, ఎద్దుపేడ, ఏదు పందిముల్లు కత్తి. ఈతొమ్మిదివస్తువులను ఒకపళ్ళెమునందు ఉంచి ఆపళ్ళెమును ఒక్కమారుగా దర్భలపైఉంచి, అప్రచ్ఛిన్నాగ్రౌ మొదలు సోమాయేదం నమమవరకు చేయవలెను.

శ్లో॥ జలద్వయం కుశాన్వ్యాన్ శలాలుర్దర్భపుంజీలాన్ ।
శకృచ్ఛలల్యసీన్ క్షిపేత్సు హైవ చౌలకర్మణి ॥
అప్రచ్ఛిన్నాగ్రావనన్తర గర్భౌదర్భౌ సోమాయేదంనమమ ॥



సంస్కరింపదలచిన కుమారుడు తనను తాకుచుండగా ఆచార్యుదు క్రింది ఎనిమిది మంత్రములచే హోమము చేయవలెను స్రుక్కులోనికి స్రువముతో ఆజ్యమును నాలుగు(ఐదు)మార్లు గ్రహించి ప్రతిమంత్ర స్వాహాంతమందు హోమము వేయవలెను.

సూ॥ పవిత్రకరణాద్యాజ్య భాగాన్తే । అన్వారబ్ధే కుమారే ధాతాదధాతురనో రయిమితిచతస్రో యస్త్వాహృదాకీరిణేతిచతస్ర ఇత్యష్టాజ్యాహుతీర్హుత్వా। చతుర్గృహీతమాజ్యం గృహీత్వా॥ ఏకం। ద్వే। త్రీణి। చత్వారి (పఞ్చ) ।

౧ ధాతాదధాతునోరయి మీశానో జగతస్పతిః । సనఃపూర్ణేన వావన త్స్వాహా ॥ ధాత్రఇదంనమమ ॥

౨ ధాతాప్రజాయా ఉతరాయఈశే ధాతేదం విశ్వం భువనం జజాన। ధాతాపుత్రం యజమానాయ దాతాతస్మా ఉహవ్యం ఘృతవద్విధేమ స్వాహా ॥ ధాత్రఇదంనమమ ॥

౩ ధాతాదదాతునో రయింప్రాచీం జీవాతుమక్షితామ్ । వయం దేవస్య ధీమహి సుమతిగ్ం సత్యరాధసస్స్వాహా ॥ ధాత్రఇదంనమమ ।

౪ ధాతాదదాతు దాశుషేవసూని ప్రజాకామాయ మీఢుషే దురోణే। తస్మైదేవా అమృతాస్సంవ్యయన్తాం విశ్వేదేవాసో అదితిస్సజోషా స్స్వాహా॥ ధాత్రఇదంనమమ ॥

౫ యస్త్వా హృదా కీరిణామన్యమానోఽమర్త్యం మర్త్యోజోహవీమి । జాతవేదోయశో అస్మాసుధేహి ప్రజాభిరగ్నే అమృతత్వ మశ్యాగ్‌స్వాహా॥ అగ్నయేజాతవేదసఇదంనమమ ॥

౬ యస్మిన్త్వగ్ం సుకృతే జాతవేద ఉలోకమగ్నే కృణవస్స్యోనమ్। అశ్విన గ్ం సపుత్రిణం వీరవన్తం గోమన్తగ్ం రయింనశతే స్వస్తిస్వాహా॥

అగ్నయేజాతవేదసఇదంనమమ ॥

౭ త్వేసుపుత్రశవసోఽవృత్రన్ కామకాతయః। నత్వా మిన్ద్రాతిరిచ్యతే స్వాహా ॥ ఇన్ద్రాయపుత్రిణఇదంనమమ

౮ ఉక్థఉక్థే సోమఇన్ద్రం మమాద నీథేనీథే మఘవానగ్ం సుతాసః యదీగ్ం సబాధః పితరంన పుత్రా స్సమానదక్షా అవసే హావన్తే స్వాహా॥ ఇన్ద్రాయమఘవతఇదంనమమ ॥

ఇధ్మసన్నహనముమొదలు జయాదిహోమములు(47వ పేజీ)చేసి, పిమ్మట అభివాద నాంతము వరకు చేయవలెను.

ఇధ్మసన్నహనం జయాదిప్రతిపద్యతే అభివాదనాన్తంకృత్వా॥

ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భి . . అహంభోఅభివాదయే ॥

## వపన సంస్కారః

అగ్నికిపడమట వటువునుతూర్పుముఖముగాకూర్చుండబెట్టి మూడు తెల్ల మచ్చలుగలయేదుపంది ముల్లుతోను, మూడుబర్హిస్సుకట్టలకొసలతోను, మేడి పండ్లగుత్తితోను, అనగాఇవన్నియుకలిపినకట్టతో అమంత్రకముగావటువుజుట్టు రేగగొట్టి ప్రవరలోఋషిసంఖ్యగానిలేక కులాచారముగాగాని శిఖలుఉంచవలెను.

అపరేణాగ్నిం ప్రాఞ్చముపవేశ్య। త్రేణ్యాశలల్యా త్రిభిర్దర్భ పుఞ్జీలై శ్శలాలు గ్లప్సేనేతి। తూష్ణీం కేశాన్వినీయ। యథర్షి శిఖాని దధాతి. యథావైషాం కులధర్మస్స్యాత్ ॥



నీళ్లు తోరపుటమొదలు వపనకర్మచివరవరకు క్రిందివిధముగా చేయవలెను.

అపాగ్ం సగ్ంసర్జనాద్యాకేశ నిధానాత్సమానమ్ ।

అధ్యాయముయొక్క మొదటియజుస్సుచెప్పి క్రింది విధముగా ఉదకమును కలుపవలెను.

సూ॥ అనువాకస్య ప్రథమేన యజుషాపస్సగ్ం సృజ్య

ఉష్ణేనవాయ వుదకేనే హ్యదితిః కేశాన్వపతు ॥

వేడినీళ్ళను చన్నీళ్ళలోపోసి క్రిందిమంత్రముచెప్పి ఇదివరకుసిద్ధముచేసిన దర్భలువగైరాకట్టినకట్టతో కుమారునిశిరస్సుపైనున్న కేశములను (తూర్పునుండి ప్రదక్షిణముగా ఉదకముతో) తడుపవలెను.

సూ॥ ఉష్ణాశ్శీతాస్వానీయోత్తరయా శిరఉనత్తి ॥ (ప్రాగారభ్య ప్రదక్షిణమ్)

ఆపఉన్దన్తు జీవసే దీర్ఘాయుత్వాయ వర్చసే। ఓక్షసూర్యంధృశే

క్రింది నాలుగు మంత్రములతో (తూర్పు మొదలు ప్రదక్షిణముగా) నాలుగు దిక్కులయందునూ మూడేసి మూడేసి దర్భలను అడ్డముఉంచుకొని కుమారుని కేశములను ఆచార్యుడు ఖండించవలెను.

సూ॥ త్రీగ్స్త్రీన్ దర్భానన్తర్ధాయోత్తరాభిశ్చత సృభిః ప్రతిమన్త్రం ప్రదక్షిణం ప్రతిదిశం ప్రవపతి ॥

శ్రీనివాసఅనుచోట వటువు పేరుచెప్పవలెను.

యేనావపత్సవితా క్షురేణ సోమస్యరాజ్ఞో వరుణస్య విద్వాన్। తేన బ్రహ్మాణో వపతేద మస్యాయుష్మాన్జర దష్టిర్యథాఽసదయం (శ్రీనివాస) శర్మా ॥

వటువు తల్లిగాని బ్రహ్మచారిగాని ఆచార్యునకు దక్షిణమునఉండి ముందు చెప్పబోవు మంత్రములచే ఆచార్యుని అభిమంత్రించవలెను. ఎద్దుపేడతో చేసిన

ప్రమిదలో యవధాన్యమునుఉంచి దానిలో త్తుంచినకేశములను, దర్భాగ్రసహిత ముగాఉంచి ఉదకముముట్టుకొనవలెను.

సూ॥ వపన్త ముత్తరయాను మన్త్రయతే దక్షిణతో మాతా బ్రహ్మచారీవా అనడుహేశకృత్పిండే యవాన్నిధాయ తస్మిన్కేశానుపయమ్యాప ఉపస్పృశ్య

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రముచెప్పి వటువు శిరస్సుపై తూర్పున నుదురుకు పైభాగమునగల కేశములను మూడు దర్భాగ్రములతో సహా ఖండించి, త్తుంచిన కేశములను, దర్భకొసలనుపేడ ప్రమిదలోఉంచి ఉదకము ముట్టుకొనవలెను

యత్క్షురేణ మర్చయతా సుపేశసావప్తా వపసి కేశాన్ శున్ధిశిరో మాఽస్యాయుః ప్రమోషీః ॥ ఇతిప్రాచ్యామ్ ॥

ఆచార్యుడుక్రిందిమంత్రముచెప్పి వటువుశిరస్సుపైదక్షిణమున. కుడిచెవికి పైభాగమునగల కేశములను మూడుదర్భాగ్రములతోసహా ఖండించి, త్తుంచిన కేశములను. దర్భకొసలనుపేడ ప్రమిదలోఉంచి ఉదకము ముట్టుకొనవలెను.

సూ॥ పునస్త్రీన్ దర్భానన్తర్ధాయ ॥

యేనపూషా బృహస్పతే రగ్నేరిన్ద్రస్య చాయుషేఽవపత్

తేనాస్యాయుషే వపసౌ శ్లోక్యాయ స్వస్తయే । ఇతిదక్షిణతః

తస్మిన్ కేశానుపయమ్యాప ఉపస్పృశ్య ॥

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రముచెప్పి వటువు శిరస్సుపైపశ్చిమమున, శిఖకు క్రిందిభాగమునగలకేశములను మూడుదర్భాగ్రములతోసహా ఖండించి, త్తుంచినకేశములను, దర్భకొసలనుపేడ ప్రమిదలోఉంచి ఉదకము ముట్టుకొనవలెను

సూ ॥ పునస్త్రీన్దర్భానన్తర్ధాయ॥

యేనభూయశ్చరాత్ర్యయం జ్యోక్చపశ్యాతి సూర్యమ్ ।



తేనాస్యాయుషే వపసౌ శ్లోక్యాయ స్వస్తయే ॥

ఇతిపశ్చాద్దిశంప్రవపతి ॥ తస్మిన్ కేశానుపయమ్యాపఉపస్పృశ్య॥

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రముచెప్పి వటువుశిరస్సుపైఉత్తరమున, ఎడమచెవికి పైభాగమునగలకేశములను మూడుదర్భాగ్రములతోసహా ఖండించి, త్తుంచిన కేశములను, దర్భకొసలనుపేడ ప్రమిదలోఉంచి ఉదకముముట్టుకొనవలెను

క్రిందిమంత్రములో **శ్రీనివాస** అనుచోట వటువు పేరు ఉచ్చరించవలెను.

సూ ॥ పునస్త్రీన్ దర్భానన్తర్ధాయ॥

యేనపూషా బృహస్పతే రగ్నేరిన్ద్రస్య చాయుషేవపత్ . తేనతే వపామి(శ్రీనివాస)శర్మన్నాయుషా వర్చసాయథాజ్యో క్సుమనాఅసః॥

ఇత్యుత్తరతః ,। తస్మిన్ కేశానుపయమ్యాప ఉపస్పృశ్య

పిదప ఆపేడప్రమిదను క్రిందిమంత్రముచెప్పి మేడిచెట్టుమొదటగాని దర్భదుబ్బు మొదటగాని ఉంచవలెను.

సూ ॥ ఉత్తరయోదుమ్బర మూలే దర్భస్తంభేవా నిదధాతి ॥

ఉప్త్వాయ కేశాన్ వరుణస్య రాజ్ఞో బృహస్పతి స్సవితా సోమో అగ్నిః ।

తేభ్యోనిధానం బహుధాఽన్వ విన్దన్నన్తరా ద్యావాపృథివీ అపస్సువః ॥

ఈ ప్రకారము చౌలకర్మ సమాప్తిచేసి, కత్తినికడిగి, ఆకత్తిని మూడురోజులు దీక్షలో ఉంచవలెను.

సూ॥ ఇత్యస్తంకృత్వా। క్షురంప్రక్షాళ్యనిదధాతి।తేనత్ర్యహంకర్మనివృత్తిః॥

ఇచ్చట వటువుతండ్రి ఆవునుబ్రహ్మగారికి ఈయవలయును. సంస్కర్త అన్యుడైనచో వటుదుఆవును ఆచార్యునకుఈయవలెను.

సూ॥ వరందదాతి। దక్షిణత ఆసీనాయ బ్రాహ్మణాయ పితాగాందదాతి॥

యద్యన్య శ్చౌలకర్తా తథాతస్మై దదాతి ॥

శ్లో॥ వస్త్రైక్షురం సమాధాయ దీక్షామధ్యే నిధాయచ
చతుర్ధ దివసాదూర్ధ్వం నాపితాయ ప్రయచ్ఛతి ॥

**వపనమైనవెంటనే కత్తినికడిగి,మడిలి దీక్షలోఉంచి నాలుగురోజులుదాటిన తరువాత మంగలికి ఈయవలయును.**

పైనచేసినది అంతయు ఆచార్యుడుదర్భలతో మంత్రసంస్కారరూపముగ చేయు వపనమేగాని క్రియారూపమగు వపనముకాదు తరువాత నాపితుడు మంగలి, క్రియారూప క్షౌరముచేయుట ఆచారముగానున్నది.

అదిఎట్లనగా, ఒకనూతనవస్త్రము సగభాగమునునేలపైపరచిఆవస్త్రముపై ఒకకుంచెడుధాన్యముపోసి, సమముగాపరచి దానిపైమరల ఆవస్త్రమునే అనగా మిగిలిన సగభాగమునుకప్పి దానిపైనవటువును తూర్పుముఖముగా కూర్చుండ చేయవలెను.

పిమ్మట మంగలి వటువుముందర ఒకఉదకపాత్రనుఉంచవలెను. తదుపరి పెద్దలందరిచేతను దక్షిణాసహితముగాఅక్షతలు వటువుశిరస్సుపై మూడుమార్లు త్రిప్పించి, అక్షతలుమాత్రము వటువుశిరస్సుపైవేయించి, దక్షిణను వటువు ముందర ఉన్న ఉదకపాత్రయందు వేయించవలెను. వపనముపూర్తి అయిన పిమ్మట నూతనవస్త్రములను, దక్షిణను మంగలికిఈయవలెను.

మంగలి వటువునకు పంచశిఖలుమాత్రముఉంచి, మిగిలిన కేశము లన్నియూ వపనముచేయవలెను. తరువాత కత్తినికడిగి దీక్షలో ఉంచవలెను.

చౌలకర్మ సమాప్తమ్.








## వటువు కూర్చుండు విధానము

తదుక్తం గృహ్యరత్నే ॥

శ్లో॥ జాతాది కర్మస్వపి వాచనేచ సంకల్ప ఆశీర్వచనేచ నామ్ని
అ బ్రహ్మమన్త్రాదపి దక్షిణస్యాం వటోస్స్థితం స్వామిమతేన సిద్ధమ్॥
ఉపాయనాగ్నౌ కృతశౌచబాలం కౌపీన వస్త్రేణ సుబద్ధ కచ్ఛమ్ ।
ఆచార్య ఆచాన్త ఉపస్థితాన్తం వామేతరస్థం కృపయాచ శిష్యమ్ ।
అన్వీక్ష్యచాగూః కరణఞ్చకృత్వా స్వసూత్ర సమ్మత్యనుసారమార్గే ।

**జాతకర్మ, పుణ్యాహవాచనము, సంకల్పము, ఆశీర్వచనము, నామకరణ ము, బ్రహ్మోపదేశము, జరుగునపుడు ఆచార్యునకు కుడిచేతివైపు వటువును కూర్చుండబెట్టవలెను.**





బ్రహ్మత్వ సిద్ధికొరకు చేయు కర్మయే

# ఉపనయనము

## ఉపనయన కాలము

ఉపనయనకర్మను వివరించుచున్నాము తల్లిగర్భములో శిశువు ప్రవేశించినది మొదలు ఎనిమిది సంవత్సరములు నిండులోపున బ్రాహ్మణునకును, పదకొండు సంవత్సరములు నిండులోపున క్షత్రియునకును, పన్నెండు సంవత్సరములు నిండులోపున వైశ్యునకును ఉపనయనము చేయవలెను. వర్ణానుక్రమముగా బ్రాహ్మణునకు వసంతఋతువున్ను, క్షత్రియునకు గ్రీష్మఋతువున్ను, వైశ్యునకు శరదృతువున్ను, ఉపనయనమునకు యుక్తకాలము

సూ॥ ఉపనయనం వ్యాఖ్యాస్యామో గర్భాష్టమేషు బ్రాహ్మణముపనయీత। గర్భైకాదశేషు రాజన్యమ్। గర్భద్వాదశేషు వైశ్యమ్ వసన్తోగ్రీష్మ శరదిత్యృతవో వర్ణానుపూర్వ్యేణ ॥

కుమారునకు ఉపనయనముచేయదలచిన ఆచార్యుడు పత్నీ,పుత్ర సహితముగా ఫలదక్షిణతాంబూలములనుచేతపట్టి, కుమారుడు తనకుడివైపున, భార్య తన ఎడమవైపునఉండునట్లు తూర్పుముఖముగా కూర్చుండి, ఆచమనము, గణపతిపూజ, పుణ్యాహవాచనములనుచేసి, ఉపనయనమునకు సంకల్పించవలెను



### ఉపనయన సంకల్పః

ఆచమ్య ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థంమమ కుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం ఉపనయనాఖ్యంకర్మకరిష్యమాణ స్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాంత్యర్థ మభ్యుదయార్థఇష్ట మహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనంకరిష్యే। ఆదౌ నిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతి పూజాంకరిష్యే ॥

గణపతిపూజాంకృత్వా। పుణ్యాహంవాచయిత్వా ॥

ప్రాణానాయమ్య.. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం ఇమం(శ్రీనివాస)శర్మాణం కుమారముపనేష్యే॥

పిమ్మటఆచార్యుడు మరలసంకల్పించి అభ్యుదయకకర్మణఃపుణ్యాహ వాచనములను చేయవలెను.

బ్రాహ్మణాన్పూజయిత్వా ఉ ఉ శిషో వాచయిత్వా।

ప్రాణానాయమ్య . శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం మమ కుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం ఉపనయనాఙ్గత్వేన అభ్యుదయకం కర్మకరిష్యే॥

అభ్యుదయక బ్రాహ్మణ భోజనాసనాచ్ఛాదన ప్రత్యామ్నాయ యథాశక్తి హిరణ్యంతుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ ॥ పేజీనెం119లో చూడుడు.

తదఙ్గ కర్మణః పుణ్యాహం వాచయిష్యే ॥

సోదకం కలశం పత్నీ మూర్ధనాన్తం కుర్యాత్ ॥

### రక్షాబన్ధనమ్

ఆచార్యుడు క్రిందివిధముగాసంకల్పించి రక్షాసూత్రమును షోడశోపచార విధానముగా వటువుచేపూజింపచేసి, బృహత్సామ అనుమంత్రముచెప్పి వటువు

కుడిచేతికి రక్షాబంధనముచేసి, వటువుశిరస్సుపై అక్షతలువేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం మమకుమారస్యోపనయనాఙ్గత్వేన రక్షార్థం రక్షాబన్ధనం కరిష్యే ।। రక్షాసూత్రాధిష్ఠాన దేవతాభ్యోనమః ధ్యానావాహనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ॥

బృహత్సామక్షత్ర భృద్వృద్ధ వృష్ణియం త్రిష్టుభౌజశ్శుభిత ముగ్రవీరమ్ ।
ఇన్ద్రస్తోమేన పఞ్చదశేన మధ్యమిదంవాతేన సగరేణరక్ష ।

రక్షాబన్ధన ముహూర్తస్సుముహూర్తోఽస్తు

## వాసన్తికాగ్నిప్రతిష్ఠాపనమ్

ఆచార్యుడుమరల ప్రాణాయామముచేసి, అగ్నిప్రతిష్ఠాపనకై సంకల్పించి, స్థండిలోల్లేఖనమొదలు పరిస్తరణాంతమువరకు చేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం మమకుమారస్యోపనయనాఙ్గత్వేన వాసన్తికాగ్ని ప్రతిష్ఠాపనం కరిష్యే ॥

స్థండిలోల్లేఖనాది పరిస్తరణాన్తం కృత్వా ॥

ప్రాచీఃపూర్వముదక్సంస్థం. ఉత్తరానధరాన్ । పేజీ 33నుండి

## యజ్ఞోపవీతధారణమ్

తరువాతఆచార్యుడు మరలప్రాణాయామముచేసి, యజ్ఞోపవీతధారణకు సంకల్పించి, వటువుచే యజ్ఞోపవీతమును షోడశోపచారములచే పూజింపచేసి, ఆ యజ్ఞోపవీతమును పెద్దలచే స్పృశింపచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యాయు



ష్యాభివృద్ధ్యర్థం మమకుమారస్యోపనయనాఙ్గత్వేన ద్విజత్వసిద్ధ్యర్థం యజ్ఞోపవీతధారణంకరిష్యే । యజ్ఞోపవీతాధిష్ఠాన దేవతాభ్యోనమః ధ్యానావాహనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ॥

ఆచార్యుడు వటువుచేఆచమనముచేయించి ముందుగాఆచార్యుడు యజ్ఞోపవీతమంత్రముచెప్పి ఆయజ్ఞోపవీతమును వటువుమెడలోవేసినపిదప వటువుచే యజ్ఞోపవీతమంత్రముచెప్పించి. మరలవటువుచే ఆచమనము చేయించి, పిదప వటువుశిరస్సుపై అందరూఅక్షతలువేయవలెను.

ఆచమ్య ॥

ఓంయజ్ఞోపవీతం పరమంపవిత్రం ప్రజాపతేర్యత్సహజం పురస్తాత్
ఆయుష్యమగ్ర్యం ప్రతిముఞ్చ శుభ్రం యజ్ఞోపవీతం బలమస్తు తేజః ॥

యజ్ఞోపవీతం ప్రక్షిప్య । వాచయేత్ ॥

యజ్ఞోపవీతమ్ । పరమమ్ । పవిత్రమ్ । ప్రజాపతేః । యత్సహజమ్ । పురస్తాత్ । ఆయుష్యమ్ । అగ్ర్యమ్ । ప్రతిముఞ్చ । శుభ్రమ్ । యజ్ఞోపవీతమ్ । బలమస్తు । తేజః ॥

ఆచమ్య ॥ యజ్ఞోపవీతధారణ ముహూర్తస్సుముహూర్తోఽస్తు ॥

## నాన్దీ బ్రాహ్మణ సమారాధనమ్

ఆచార్యుడు మరల ప్రాణాయామముచేసి, నాందీ బ్రాహ్మణ సమారాధనకు సంకల్పించవలెను.

ప్రాణానాయమ్య . శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థం మమకుమార స్యోపనయనాఙ్గత్వేన నాన్దీదేవతా బ్రాహ్మణ సమారాధనం కరిష్యే ॥

క్రింది మంత్రముపలికి నాందీదేవతలను ఉద్దేశించి బ్రాహ్మణులవద్దకువెళ్ళి వారిని గంధ, అక్షతలతో పూజించవలెను.

స్వస్త్యయనన్తార్క్ష్య మరిష్టనేమిం మహద్భూతం వాయసం దేవతానామ్। అసురఘ్న మిన్ద్రసఖం సమత్సు బృహద్యశోనావ మివారుహేమ ॥ అంహో ముచ మాఙ్గిరసఙ్గయఞ్చ స్వస్త్యాత్రేయం మనసా చతార్క్ష్యమ్। ప్రయతపాణి శ్శరణంప్రపద్యే స్వస్తిసమ్బాధే ష్వభయంనోఅస్తు ॥ భాగశఃఅమీవోగన్ధాః (సుగన్ధాః) అలంకారార్థాఇమే అక్షతాః। (సన్త్వక్షతాః) సకలారాధనైః శ్శోభనమస్తు ॥

తరువాత వస్త్ర దక్షిణ తాంబూలములను బ్రాహ్మణులకు ఈయవలెను. (ఈసమారాధనము బ్రహ్మచారులకుచేసి పసుపుబట్టలను ఇచ్చుట ఆచారము)

సదక్షిణా తామ్బూల వస్త్రాదికం దద్యాత్॥

బ్రహ్మచారులు పరిషించినపిమ్మట ఆచార్యుడుక్రిందివాక్యముచెప్పి బ్రాహ్మణుల హస్తమందుఉదకము వేయవలెను.

నాన్దీశోభన దేవతాస్స్వరూపా బ్రాహ్మణాః అమృతమస్తు॥

ఆచార్యుడు క్రిందివాక్యముచెప్పి అక్షతోదకములు పాత్రయందువిడువవలెను.

నాన్దీశోభనదేవతా స్సుప్రీతాస్సుప్రసన్నా వరదాభవన్తు ॥

## కుమార భోజనమ్

ఆచార్యుడు వటువుభోజనపాత్రకు తానేపరిషేచనముచేసి, వటువుచే రెండు మార్లు ఆచమనముచేయించి, **అమృతమస్తు** అనునపుడు వటువుచేతి యందు ఆజ్యమునువేసి. ఆఆజ్యమును వటువుచేత్రాగించి, ఆచార్యుడు ప్రాణాహుతి మంత్రములను చెప్పచుండగా వటువు మంత్రముచెప్పకుండా, ప్రాణాహుతుల ను ఐదుమార్లు పుచ్చుకొనునట్లుచేసి, వటువుచేఉప్పు. కారములులేని పదార్థము



లు భుజింపచేయువలెను. (వటువు భోజనసమయమందు వటువుసోదరి/తల్లిని కూడాభుజింపచేయవలెను.) వటువు భోజనానంతరము ఉత్తరాపోశనము లేకుండా హస్తప్రక్షాళణ, పాదప్రక్షాళణగావించచేసి, మరలరెండుమార్లు వటువు చే ఆచమనము చేయించవలెను.

ద్విరాచమ్య। కుమారంభోజయిత్వా ద్విరాచమ్య ॥

**తరువాత వపన సంస్కారమును చౌలములోవలెనే చేయవలెను. వపన సంస్కారమునకు ఉపయోగించు పాత్రలనుమాత్రము హోమమువద్ద ఆసాదన ము చేయనక్కరలేదు. క్రియకొరకు చౌలము 1<u>6</u>3వ పేజీ చూడుడు.**

## వపన సంస్కారః

అపాగ్ం సగ్ం సర్జనాద్యాకేశ నిధానాత్సమానమ్

సూ॥ అనువాకస్య ప్రథమేన యజుషాపస్సగ్ం సృజ్య

ఉష్ణేనవాయ వుదకేనే హ్యదితిః కేశాన్ వపతు ॥

సూ॥ ఉష్ణాశ్శీతాస్వానీయోత్తరయా శిరఉనత్తి ॥ (ప్రాగారభ్య ప్రదక్షిణమ్)

ఆపఉన్దన్తు జీవసే దీర్ఘాయుత్వాయ వర్చసే। జ్యోక్చసూర్యందృశే॥

సూ॥ త్రీగ్‌స్త్రీన్ దర్భానన్తర్ధాయోత్తరాభిశ్చత సృభిః ప్రతిమన్త్రం ప్రదక్షిణం ప్రతిదిశం ప్రవపతి ॥

యేనావపత్సవితా క్షురేణ సోమస్యరాజ్ఞో వరుణస్య విద్వాన్।

తేన బ్రహ్మాణో వపతేద మస్యాయుష్మాఞ్జర దష్టిర్యథాఽసదయం (శ్రీనివాస) శర్మా ॥

సూ॥ వపన్త ముత్తరయాను మన్త్రయతే దక్షిణతో మాతా బ్రహ్మచారీవా। అనడుహేశకృత్పిండే యవాన్నిధాయ। తస్మిన్కేశాను పయమ్యాప ఉప స్పృశ్య

యత్క్షురేణ మర్చయతా సుపేశసావప్త్రా వపసి కేశాన్ ।

శున్ధిశిరో మాఽస్యాయుః ప్రమోషీః ॥ ఇతిప్రాచ్యామ్ ॥

సూ॥ పునస్త్రీన్ దర్భానన్తర్ధాయ ॥

యేనపూషా బృహస్పతే రగ్నేరిన్ద్రస్య చాయుషేఽవపత్ ।

తేనాస్యాయుషే వపసౌ శ్లోక్యాయ స్వస్తయే ॥ ఇతిదక్షిణతః ॥

తస్మిన్ కేశానుపయమ్యాప ఉపస్పృశ్య ॥

సూ ॥ పునస్త్రీన్దర్భానన్తర్ధాయ॥

యేనభూయశ్చరాత్యయం జ్యోక్చపశ్యాతి సూర్యమ్ ।

తేనాస్యాయుషే వపసౌ శ్లోక్యాయ స్వస్తయే ॥

ఇతిపశ్చాద్దిశం ప్రవపతి ॥ తస్మిన్ కేశానుపయమ్యాప ఉపస్పృశ్య ॥

సూ ॥ పునస్త్రీన్ దర్భానన్తర్ధాయ॥

యేనపూషా బృహస్పతే రగ్నేరిన్ద్రస్య చాయుషేవపత్ । తేనతే

వపామి(శ్రీనివాస)శర్మన్నాయుషా వర్చసాయథాజ్యో క్చుమనాఅసాః॥

ఇత్యుత్తరతః ॥ తస్మిన్ కేశానుపయమ్యాప ఉపస్పృశ్య ॥

సూ ॥ ఉత్తరయోదుమ్బర మూలే దర్భస్తంభేవా నిదధాతి

ఉప్త్వాయ కేశాన్ వరుణస్య రాజ్ఞో బృహస్పతి స్సవితా సోమో అగ్నిః ।

తేభ్యోనిధానం బహుధాఽన్వ విన్దన్నన్తరా ద్యావాపృథివీ అపస్సువః ॥

సూ॥ ఇత్యన్తం కృత్వా । క్షురంప్రక్షాళ్య నిదధాతి ॥

<u>సమిధాధానమ్</u>

వపనసంస్కారమైన తరువాత వటువుకుస్నానముచేయించి ఆచార్యునకు



దక్షిణమునకూర్చుండబెట్టి, ఆచార్యుడు అగ్నిమిధ్వామొదలు ఇధ్మమితరదర్వీం వరకుషట్పాత్రాసాదనముచేసి, పిదప దేవపాత్రలకుఉత్తరమున మనుష్యపాత్రా సాదనకు తూర్పుకొసలుగా దర్భలను పరచి, వాటిపై ౧ బర్హిస్సు, ౨ ఉదకపాత్ర, ౩కూర్చ, ౪వస్త్రము, ౫గుండురాయి, ౬దండము, ౭కృష్ణాజినము,౮ మేఖలము, ఈఎనిమిదింటిని ఒక్కమారుగాఆసాదనచేయవలెను

సూ॥ స్నాతమగ్నేరుపసమాధానాది పాత్రప్రయోగకాలే ॥

దర్వీమాజ్యస్థాలీం ఇధ్మమితర దర్వీమ్ ॥

శ్లో॥ పాత్రప్రయోగేతు కుశామ్బుకూర్చ వస్త్రాశ్మదన్డాజిన మేఖలాశ్చ

ద్రవ్యానిపాత్రాణి నియుజ్య పశ్చాద్యుంజీతచామూని సహోపనేతా ।

పాత్రాసాదన చేసిన పిమ్మట అప్రచ్ఛిన్నాగ్రౌ మొదలు సోమాయేదంనమమ వరకు అగ్నిముఖప్రక్రియను చేయవలెను.

సూ॥ పవిత్రకరణాద్యాజ్య భాగాన్తే । పాలాసీగ్ంం సమిధ ముత్తరయా ఉ ఉ ధాప్య ॥

అప్రచ్ఛిన్నాగ్రావనన్తరగర్భౌ దర్భౌ సోమాయేదంనమమ ।

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రముమాత్రముచెప్పి మంత్రాంతమందు ఒకమోదుగ పుల్లనువటువుచే అగ్నియందువేయించి. అధేహిఅని ఆచార్యుడుపలుకగా, అగ్నయఇదంనమమ అనిత్యాగముమాత్రము వటువుచెప్పవలెను.

ఆయుర్దాదేవ జరసం గృణానో ఘృతప్రతీకోఘృత పృష్ఠో అగ్నే ।

ఘృతం పిబన్నమృతం చారుగవ్యం పితేవ పుత్రం జరసేన యేమమ్॥

అధేహి । ఇత్యాచార్యః ॥ అగ్నయఇదంనమమ । ఇతికుమారః ॥

సూ॥ కుమారస్యైవ హోమ కర్తృత్వంనతు మన్త్రోచ్చారణమ్ ।

ఆధేహీతి బ్రూయాత్ ॥

శ్లో॥ స్వాహాకారోన చాయుర్దా ఇత్యత్ర సమిధాహుతౌ

ఆధేహీత్యేవ మన్త్రాన్తేవటుమాధాపయేద్గురుః ॥

## ఆస్థాపనమ్

అతిష్ఠేమం అనుమంత్రమును ఆచార్యుడుచెప్పి అగ్నికిఉత్తరమున ఆసాదన చేసిన గుండురాయిని, వటువు కుడిపాదముతో త్రొక్కించవలెను.

సూ॥ ఉత్తరేణాగ్నిం దక్షిణేన పదాశ్మానమాస్థాపయత్యా తిష్ఠేతి ।

అతిష్ఠేమ మశ్మాన మశ్మేవ త్వగ్గ్ స్థిరోభవ ,

అభితిష్ఠ పృతన్యత స్సహస్వ పృతనాయతః ॥

## వటోర్వస్త్రధారణమ్

పిమ్మట అరాతిమీద ఉంచినవస్త్రము వటువుకట్టుకొనవలెను. అట్లే దర్భత్రాడును, జందెమువలెనున్నలేడిచర్మమును రాతిమీదనుండియేధరించవలెను

శ్లో॥ అశ్మనిస్థాపితో యేన వాసోపి పరిధాయచ

మేఖలామజినంచైవ యావదశ్మాన మాచరేత్ ॥

## వస్త్రాభిమన్త్రణమ్

ఆచార్యుడు అప్పటికప్పుడు ఉత్తరించినవస్త్రమును క్రిందిరెండు మంత్రములుచెప్పి అభిమంత్రణచేయవలెను.

సూ॥ వాసస్సద్యః కృత్తోత ముత్తరాభ్యా మభిమన్త్ర్య ।

౧ రేవతీస్త్వా వ్యక్ష్ణన్ కృత్తికాశ్చాకృన్తగ్గ్స్త్వా । ధియోఽవయన్నవగ్నా

అవృఞ్జన్త్సహస్రమన్తాగ్గ్ం అభితోఅయచ్ఛన్ ॥

౨ దేవీర్దేవాయపరిధీ సవిత్రే మహత్తదాసా మభవన్మహిత్వనమ్ ।

ఆచార్యుడు క్రిందిమూడుమంత్రములనుచెప్పి వటువుమొలకు వస్త్రము కట్టవలెను.



సూ॥ ఉత్తరాభిస్తిసృభిర్వాసః పరిధాప్య ॥

౧ యాఅకృన్తన్నవయన్ యాఅతన్వత యాశ్చ దేవీరన్తానభితోదదన్త ।

తాస్త్వా దేవీర్జరసే సంవ్యయన్త్వాయుష్మానిదంపరిధత్స్వవాసః ॥

౨ పరిధత్త ధత్తవాససైనగ్ం శతాయుషం కృణుతదీర్ఘమాయుః

బృహస్పతిః ప్రాయచ్ఛద్వాస ఏతథ్సోమాయ రాజ్ఞేపరిధాతవా ఉ॥

౩. జరాం గచ్ఛాసి పరిధత్స్వ వాసో భవాకృష్టీనామభిశస్తి పావా ।

శతఞ్చజీవ శరదస్సువర్చా రాయశ్చ పోషముపసంవ్యయస్వ

పిమ్మటఆచార్యుడు వటువుకుఆచమనముచేయించి క్రిందిమంత్రము చెప్పవలెను.

సూ॥ పరిధాప్యాచమ్య । పరిహిత ముత్తరయాఽ నుమన్త్రయతే॥

పరీదం వాసో అధిధాస్స్వస్తయేఽభూరా పీనామభిశస్తిపావా।

శతఞ్చజీవ శరదః పురూచీర్వసూనిచార్యో విభజాసి జీవన్ ॥

## మేఖలా ధారణమ్

ముంజదర్భగడ్డితోపేని మూడు పేటలువేసిన దర్భత్రాడును క్రింది రెండు మంత్రములు ఆచార్యుడుచెప్పి వటువుమొలకు మూడుచుట్లు ప్రదక్షిణముగా చుట్టి ముడివేయవలెను.

సూ॥ మౌంజీంమేఖలాం త్రివృతాం త్రిఃప్రదక్షిణముత్తరాభ్యాం పరివీయ॥

ఇయం దురుక్తా త్పరిబాధమానా శర్మ వరూథం పునతీన ఆగాత్।

ప్రాణాపానాభ్యాం బలమాభరన్తీప్రియాదేవానాగ్ం సుభగా మేఖలేయమ్॥

ఋతస్యగోప్త్రీ తపసః పరస్పీఘ్నతీ రక్షస్సహమానా అరాతీః ।

సానస్సమన్తమనుపరీహి భద్రయాభర్తారస్తే మేఖలేమారిషామ ॥

ఇక్కడనుండి వటువుచే చెప్పించవలసిన మన్త్రములు పదవిభాగముచేసి ప్రత్యేకముగా ఈయబడినవి. చదువరులు గమనించగలరు.

తరువాత వటువుచే మంత్రములు క్రిందివిధముగా చెప్పించవలెను. **వాచయేత్.**

౧ (పదం) ఇయమ్। దురుక్తాత్। పరి। బాధమానా। శర్మ। వరూథమ్। పునతీ। నః। అగాత్। ప్రాణాపానాభ్యామ్ బలమ్। ఆభరన్తీ। ప్రియా। దేవానామ్। సుభగా। మేఖలా। ఇయమ్

౨ ఋతస్య। గోప్త్రీ। తపసః। పరస్పీ। ఘ్నతీ। రక్షః। సహమానాః। అరాతీః సా। నః। సమన్తమ్। అను। పరీహి। భద్రయా। భర్తారః। తే। మేఖలే। మారిషామ॥

శ్లో॥ మౌంజ్య జినావస్థాపన ప్రోక్షణోత్థాపనానితు।
సమన్త్ర మేతాన్యాచార్యః పూర్వం కృత్వాఽథవాచయేత్

**ముంజిదర్భత్రాడును, లేడిచర్మమును ధరింపజేయుట, ఉదకప్రోక్షణయు, కూర్చుండబెట్టుట, లేవదీయుట, మొదలగుక్రియలను మంత్రోక్తముగా ఆచార్యుడుచేసి పిమ్మటఆయామంత్రములను వటువుచేచెప్పించవలెను.**

## అజిన ధారణమ్

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రమునుచెప్పి జందెమువలెనున్న లేడిచర్మమును యజ్ఞోపవీతమువలె వటువుకుధరింపచేసి. వటువుచేమంత్రము చెప్పించవలెను.

సూ॥ అజినముత్తర ముత్తరయా ॥

మిత్రస్య చక్షుర్ధరుణం బలీయస్తేజో యశస్వి స్థవిరగ్ం సమిద్ధమ్।
అనాహనస్యం వసనంజరిష్ణు పరీదంవాజ్యజినం దధేఽహమ్ ॥

మిత్రస్య చక్షుః। ధరుణమ్। బలీయః। తేజః యశస్వి స్థవిరమ్। సమిద్ధమ్। అనాహనస్యమ్। వసనమ్। జరిష్ణు। పరీదమ్। వాజి। అజినమ్। దధే। అహమ్ ॥



## అవస్థాపనమ్

ఆచార్యుడు అగ్నికిఉత్తరమున దర్భలనుపరచివాటిపై క్రిందిమంత్రము చెప్పి వటువును తనకుఅభిముఖముగాకూర్చుండబెట్టి, వటువుచేమంత్రము చెప్పించవలెను.

సూ॥ ఉత్తరేణాగ్నిం దర్భాన్సగ్ంస్తీర్య। తేష్వేన ముత్తర యావస్థాప్య ॥

ఆగన్త్రాసమగన్మహి ప్రసుమృత్యుం యుయోతన।
అరిష్టాస్సఞ్చరేమహి స్వస్తిచరతాదిహ స్వస్త్యాగృహేభ్యః ॥

ప॥ ఆగన్త్రా। సమగన్మహి। ప్రసుమృత్యుమ్। యుయోతన। అరిష్టాః సఞ్చరేమహి। స్వస్తి। చరతాత్। ఇహ। స్వస్తి। ఆగృహేభ్యః ॥

## ప్రోక్షణమ్

ఆచార్యుడు తనదోసిలినిండా ఉదకముతీసుకొని, ఆఉదకమును వటువు దోసిలియందువిడిచి, క్రిందిమంత్రమును ఒక్కసారిమాత్రముచెప్పి, పిమ్మట వటువుచే చెప్పించి ఆఉదకమును మూడుమార్లు వటువుశిరస్సుపైద ప్రోక్షించవలెను.

సూ॥ ఉదకాఞ్జలిమస్మా అఞ్జలావానీయోత్తరయా త్రిఃప్రోక్ష్య
సకృన్మన్త్రేణ ద్విస్తూష్ణీమ్ ॥

సముద్రాదూర్మిర్మధుమాగ్ం ఉదారదుపాగ్ంశునా సమమృతత్వమశ్యామ్
ఇమేనుతే రశ్మయ స్సూర్యస్య యేభిస్సపిత్వం పితరోన ఆయన్ ॥

ప॥ సముద్రాత్। ఊర్మిః। మధుమాన్। ఉదారత్। ఉపాగ్ంశునా।

సమమ్ అమృతత్వమ్ । అశ్యామ్ । ఇమేనుతే । రశ్మయః । సూర్యస్య
యేభిః । సపిత్వమ్ । పితరోనః । ఆయన్న్ ॥

## వటోర్హస్త గ్రహణమ్

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రములు అన్నియూచెప్పి చివరన ఒక్కమారు మాత్రమే తనకుడిచేతితో వటువు కుడిచేతినిపట్టుకొనవలెను.

సూ॥ ఉత్తరైర్దక్షిణే హస్తేగృహీత్వా ॥

అగ్నిష్టే హస్తమగ్రభీత్ । సోమస్తే హస్తమగ్రభీత్ । సవితాతే హస్త
మగ్రభీత్ । సరస్వతీతే హస్తమగ్రభీత్ । పూషాతే హస్తమగ్రభీత్ ।
బృహస్పతిస్తే హస్తమగ్రభీత్ । అర్యమాతే హస్తమగ్రభీత్ అగంశుస్తే
హస్తమగ్రభీత్ । భగస్తే హస్తమగ్రభీత్ । మిత్రస్తే హస్తమగ్రభీత్
మిత్రస్త్వమసి ధర్మణాఽగ్నిరాచార్యస్తవ ।

సర్వేషామన్తే సకృద్ధస్తం గృహ్ణీయాత్ ।

## పరిదానమ్

ఆచార్యుడు క్రింది మంత్రములు చెప్పుచూ, ఒక్కొక్కవాక్యమునకు చివర ఆవాక్యమందు చెప్పబడిన దేవతలకు వటువును అప్పగించు నిమిత్తము తన కుడిచేతితో వటువు కుడిచేతిని పట్టుకొని, విడివిడిగా అప్పగించవలెను
...... ఈగుర్తుకలచోట శర్మన్ కుముందు వటువుపేరును చెప్పవలెను.

సూ॥ ఉత్తరైర్దేవతాభ్యః పరీదాయ ॥

౧. అగ్నయేత్వా పరిదదామి ....శర్మన్ ॥
౨. సోమాయత్వా పరిదదామి.... శర్మన్ ॥
౩. సవిత్రేత్వా పరిదదామి.... శర్మన్ ॥



౪ సరస్వత్యై త్వా పరిదదామి. . శర్మన్ ॥
౫. మృత్యవేత్వా పరిదదామి....శర్మన్ ॥
౬. యమాయత్వా పరిదదామి. శర్మన్ ॥
౭ గదాయత్వా పరిదదామి. . శర్మన్ ॥
౮ అన్తకాయత్వా పరిదదామి. శర్మన్ ॥
౯ అద్భ్యస్త్వా పరిదదామి... శర్మన్ ।
౧౦ ఓషధీభ్యస్త్వా పరిదదామి. శర్మన్ ।
౧౧ పృథివ్యైత్వా సవైశ్వానరాయై పరిదదామి. శర్మన్ ॥

శ్లో॥ అన్తేతు సర్వ మన్త్రాణాం హస్తగ్రహణ మిష్యతే
దేవతాభ్యః పరీదానం రక్షణాయ పృథక్ పృథక్

మొదటి హస్తగ్రహణమందు పదకొండు మంత్రములనుచెప్పి చివరఒక్క మారున్నూ, రెండవదగు దేవతాపరీదానమందు పదకొండుమంత్రములను చెప్పి ప్రతిమంత్రమునకూ చివర మొత్తము పదకొండుమార్లు హస్తగ్రహణము చేయవలెను.

క్రిందియజస్సుచెప్పి ఆచార్యుడువటువును తనకుదగ్గరగాతీసుకొనవలెను.

శర్మన్ కుముందు వటువుపేరు చేర్చవలెను.

సూ॥ ఉత్తరేణ యజుషోపనీయ ॥

దేవస్యత్వా సవితుః ప్రసవ ఉపనయే శర్మన్ ॥

పిమ్మట సుముహూర్తకాలముకుముందు లగ్నాష్టకములు, చూర్ణిక పఠించి, సుముహూర్తసమయమున ఆచార్యుడు జీలకర్ర, బెల్లము, పసుపు మొదలగు మంగళద్రవ్యములుకలిపి నూరినముద్దను వటువు శిరస్సుపైఉంచి సానోదేవీ, ధ్రువంతే అనుమంత్రములను చెప్పవలెను.

పిమ్మట పెద్దలందరూ వటువుశిరస్సుపై అక్షతలువేయవలెను.

## సుముహూర్తమ్

సూ॥ సుముహూర్త కాలే ఆత్మనస్సమీప మానయతి ।

లగ్నాష్టక పఠనం కుర్యాచ్చూర్ణికాస్సహితా ॥

## ఉపనయన నవగ్రహ మంగళాని

శ్లో॥ త్రివేదమూర్తి ర్జగదేకచక్షు ర్విరించి నారాయణ శమ్భురూపః ।
ప్రభాకరశ్శోభన హేతుభూతో వటుంచతుర్వేద పటుఙ్కరోతు ॥౧॥

శ్లో॥ కళానిధిః కైరవవర్గ బన్ధు స్సుధామయాంశు స్సుకృతైకహేతుః
మహౌషధీనా మధిపోనువేలం వటుంచతుర్వేద పటుఙ్కరోతు ॥౨॥

శ్లో॥ మహీతనూజో మహిమాగభీర స్సతాంహరిష్ఠ స్సతతానురాగః ।
హిరణ్యవర్ణః కనకాభిధానో వటుంచతుర్వేద పటుఙ్కరోతు ॥౩॥

శ్లో॥ శశాఙ్కసూను ర్జగదీడ్యమాన స్సదాతమోహాన్ను సమీపవర్తీ
బుధస్సువిజ్ఞాన విచక్షణోఽసౌ వటుంచతుర్వేద పటుఙ్కరోతు ॥౪॥

శ్లో॥ సమస్తగీర్వాణ గురుర్మనీషీ సురేన్ద్రపూజ్య స్సుకృతైకగణ్యః
బృహస్పతిర్మఙ్గళ స్సుప్రసన్నో వటుంచతుర్వేద పటుఙ్కరోతు ॥౫॥

శ్లో॥ తేజోనిధి స్తారకఖేచరాణాం శుక్రస్సుదీప్త స్సురశత్రుపూజ్యః ।
యశోఽధికం సౌఖ్యమనోహరంచ వటుంచతుర్వేద పటుఙ్కరోతు ॥౬॥

శ్లో॥ సర్వామ్బరాళోఽ పరిమార్గగామీ శనైశ్చర స్సన్తతమాదరేణ
అస్మిన్విలగ్నేచ సుసజ్జతస్సన్ వటుంచతుర్వేద పటుఙ్కరోతు ॥౭॥

శ్లో॥ అదృశ్యరూపోఽపి యఇన్దుభాన్వోః ప్రభాపిధానా ద్భుముపైతిదృశ్యమ్ ।
ససింహికా సూనురనష్టకాలం వటుంచతుర్వేద పటుఙ్కరోతు ॥౮॥



శ్లో॥ సమస్త సంవత్సమవాప్తిహేతుః కేతుఃప్రసన్నోఽస్తు విలగ్నకాలే
భూయాదజస్రం స్థిరసౌఖ్యయుక్తం వటుంచతుర్వేద పటుఙ్కరోతు ॥౯॥

**లగ్నాష్టకములు,చూర్ణికలు వివాహములో పేజీ 307 నుండిచూడుడు.**

సానోదేవీ బ్రహ్మణస్పతిః ॥ ధ్రువంతే రాజా ధ్రువమ్ ।

ఉపనయన ముహూర్తస్సుముహూర్తోఽస్తు ।

## బ్రహ్మోపదేశము

ఆచార్యుడు సుముహూర్తకాలమందు వటువును దగ్గరకుతీసుకొని, వటువు శిరస్సుపై నూతనవస్త్రముకప్పి, ఆచార్యుడుతానుకూడా ఆవస్త్రములోపల ఉండి, వటువుకుడిచెవియందు క్రిందిమంత్రమునుజపించి. వటువుచేచెప్పించవలెను.

**ఇదియే బ్రహ్మోపదేశము.**

సూ॥ సుప్రజా ఇతి దక్షిణే కర్ణేజపతి ॥

సుప్రజాః ప్రజయా భూయాస్సువీరో వీరైస్సువర్చా వర్చసా సుపోషః పోషైః ॥

ప॥ సుప్రజాః । ప్రజయా । భూయాః । సువీరః । వీరైః । సువర్చాః । వర్చసా । సుపోషః । పోషైః ॥

ఆచార్యుడు క్రింది మంత్రమును చెప్పి, పిమ్మట వటువుచే చెప్పించవలెను.

సూ॥ బ్రహ్మచర్య మాగామితి కుమార ఆహ ॥

బ్రహ్మచర్య మాగాముప మానయస్వ దేవేన సవిత్రా ప్రసూతః ।

ప॥ బ్రహ్మచర్యమ్ । ఆగామ్ । ఉప । మానయస్వ । దేవేన । సవిత్రా । ప్రసూతః ॥

## ప్రశ్న-ప్రతివచనములు

ఈక్రింది ప్రశ్నవాక్యములను ఆచార్యుడునూ, సమాధానములను వటువునూ చెప్పవలెను.

సూ॥ ప్రష్టం పరస్య ప్రతివచనం కుమారస్య ।

### ప్రశ్నవాక్యములు - సమాధానవాక్యములు

కోనామాసి ? ఇత్యాచార్యః ॥

....శర్మానామాస్మి ! ఇతి కుమారః

( శర్మ అనుటకు ముందు వటువు తనపేరుచేర్చి చెప్పవలెను)

కస్యబ్రహ్మచార్యసి? శర్మన్ ॥ ఇత్యాచార్యః ॥

ప్రాణస్య బ్రహ్మచార్యస్మి ! ఇతి కుమారః ।

మిగిలిన క్రిందిమంత్రమును ఆచార్యుడుజపించవలెను.

సూ॥ శేషం పరోజపతి ॥

(శ్రీనివాస) శర్మ్నేషతే దేవసూర్య బ్రహ్మచారీ తంగోపాయ సమామృతైషతే సూర్యపుత్రస్స దీర్ఘాయుస్సమామృతయాగ్ స్వస్తీ మగ్నిర్వాయుస్సూర్యశ్చన్ద్రమా ఆపోఽను సఞ్చరన్తి తాగ్స్వస్తి మనుసఞ్చర (శ్రీనివాస) శర్మన్ ॥

క్రిందిఆశీర్వచనమంత్రమును ఆచార్యుడుచెప్పి, వటువుచేచెప్పించవలెను.

సూ॥ ప్రత్యాశిషం చైనం వాచయతి ॥

అధ్వనా మధ్వపతే శ్రేష్ఠస్యాధ్వనః పారమశీయ ।

కుమారం వాచయతి ॥

ప॥ అధ్వనామ్ । అధ్వపతే । శ్రేష్ఠస్య అధ్వనః । పారమ్ । అశీయ ।



## ఉపనయన ప్రధాన హోమః

ఆచార్యుడు ఇదివరకే సోమాయేదంనమమవరకు హోమముచేసిన అగ్నియందు వటువుచే స్రుక్కుయందు స్రువముతో ఆజ్యమును ప్రతిహోమమునకు నాలుగు(ఐదు)మార్లు గ్రహించి, క్రింది ౧౧ హోమములను చేయించవలెను.

సూ॥ ఉక్తమాజ్యభాగాన్తమష్టైనముత్తరాహుతీః కుమారగ్ంహోవయిత్వా॥ యోగేయోగ ఇత్యేకాదశా జ్యాహుతీర్హుత్వా॥ చతుర్గృహీతంగృహీత్వా॥

శ్లో॥ యోగాదీన్వాచయన్నేవ కుమారం హోవయేత్తలు ।

ద్వితీయ చతుర్థౌ బ్రూయా దాచార్యో జుహుయాద్వటుః ।

ఈ చెప్పబోవు మంత్రములన్నియూ ఆచార్యుడుచెప్పి, వటువుచేచెప్పించి హోమము చేయించవలెను. రెండు,నాలుగు మంత్రములు మాత్రము ఆచార్యుడే చెప్పి వటువుచే చెప్పించకుండా హోమము చేయించవలెను.

వటువుచే చెప్పించవలసినవిమాత్రము పదవిభాగము చేసివ్రాసినాము. గమనించగలరు.

కుమారోజుహోతి :౧. యోగేయోగే తవస్తరం వాజేవాజే హవామహే సఖాయ ఇన్ద్రమూతయే స్వాహా ॥

ప॥ యోగేయోగే । తవస్తరమ్ । వాజేవాజే । హవామహే, సఖాయః ఇన్ద్రమ్ । ఊతయే స్వాహా ॥ ఇన్ద్రాయేదంనమమ ॥

తతః ఆచార్యః ॥ క్రిందిమంత్రము ఆచార్యుడుచెప్పి, హోమము మాత్రము వటువుచే చేయించవలెను.

౨ ఇమమగ్న ఆయుషే వర్చసేకృధి ప్రియగ్ం రేతో వరుణ సోమ రాజన్న్ । మాతేవాస్మా అదితే శర్మయచ్ఛ విశ్వేదేవా జరదష్టిర్యథాసథ్స్వాహా ॥ అగ్నివరుణసోమాదితివిశ్వేభ్యోదేవేభ్యఇదంనమమ॥

**కుమారః** ::౩ శతమిన్ను శరదో అన్తిదేవా యత్రానశ్చక్రా జరసం తనూ
నామ్ । పుత్రాసోయత్ర పితరో భవన్తి మానోమధ్యా రీరిషతాయు
ర్గన్తోః స్వాహా ॥

ప॥ శతమిన్న్ । శరదః । అన్తి । దేవాః । యత్రానః । చక్రాః । జర
సమ్ । తనూనామ్ । పుత్రాసః । యత్ర । పితరః । భవన్తి । మానః
మధ్యా । రీరిషత । ఆయుః । గన్తోస్స్వాహా ॥ **దేవేభ్యఇదంనమమ** ।

**తతః ఆచార్యః** ॥ క్రిందిమంత్రము ఆచార్యుడుచెప్పి హోమము
మాత్రము వటువుచే వేయించవలెను.

౪॥ అగ్నిష్ట ఆయుః ప్రతరాం దధాత్వగ్నిష్టే పుష్టిం ప్రతరాం కృణోతు।
ఇన్ద్రోమరుద్భిర్ ఋతుధా కృణోత్వా దిత్యైస్తే వసుభి రాదధాతు
స్వాహా ।  **అగ్నీన్ద్రమరుతాదిత్యవసుభ్యఇదంనమమ**

**కుమారః**::౫ మేధాంమహ్య మఙ్గిరసో మేధాగ్ం సప్తఋషయోదదుః।
మేధాం మహ్యం ప్రజాపతిర్మేధా మగ్నిర్దదాతుమే స్వాహా ॥
ప॥ మేధామ్ । మహ్యమ్ । అఙ్గిరసః । మేధామ్ । సప్తఋషయః ।
దదుః । మేధామ్ । మహ్యమ్ । ప్రజాపతిః । మేధామ్ । అగ్నిః ।
దదాతు । మేస్వాహా । **అఙ్గిరస్సప్తఋషిప్రజాపత్యగ్నిభ్యఇదంనమమ** ।

౬. అప్సరాసుచ యామేధా గన్ధర్వేషుచ యద్యశః । దైవీయామానుషీ
మేధా సామామా విశతా దిహస్వాహా ॥
ప॥ అప్సరాసుచ । యామేధా । గన్ధర్వేషుచ । యద్యశః । దైవీయా ।



మానుషీ । మేధా । సామామ్ । ఆవిశతాత్ । ఇహ స్వాహా ॥
**మేధాయాఇదంనమమ** ।

౭ ఇమంమేవరుణ శృధీహవ మద్యాచమృడయ । త్వామవస్యు రాచకేస్వాహా॥
ప॥ ఇమంమే । వరుణ । శ్రుధీహవమ్ । అద్యాచ । మృడయ ।
త్వామ్ । అవస్యుః । ఆచకే స్వాహా ॥  **వరుణాయేదంనమమ** ॥

౮ తత్వాయామి బ్రహ్మణా వన్దమాన స్తదాశాస్తే యజమానోహవిర్భిః
అహేడమానో వరుణేహ బోధ్యురుశగ్ం సమానఆయుః ప్రమోషీః స్వాహా॥
ప॥ తత్వాయామి । బ్రహ్మణా । వన్దమానః తదాశాస్తే । యజమానః ।
హవిర్భిః  అహేడమానః । వరుణేహ । బోధి । ఉరుశగ్ంస ।
మాన ఆయుః । ప్రమోషీః స్వాహా ॥  **వరుణాయేదంనమమ** ।

౯ త్వన్నోఅగ్నే వరుణస్య విద్వాన్ దేవస్య హేడోఽవయాసిసీష్ఠాః । యజిష్ఠో
వహ్నితమ శ్శోశుచానో విశ్వాద్వేషాగ్ంసి ప్రముముగ్ధ్యస్మత్స్వాహా ॥
ప॥ త్వన్నో అగ్నే । వరుణస్య । విద్వాన్ । దేవస్య హేడః । అవయాసి
సీష్ఠాః । యజిష్ఠః । వహ్నితమః । శోశుచానః । విశ్వాద్వేషాంసి ।
ప్రముముగ్ధి । అస్మత్స్వాహా ॥  **అగ్నీవరుణాభ్యామిదంనమమ** ॥

౧౦ సత్వన్నో అగ్నే వమోభవోతీ నేదిష్ఠోఅస్యాఉషసో వ్యుష్టౌ । అవయక్ష్వనో
వరుణగ్ం రరాణో వీహి మృడీకగ్ం సుహవోనఏధి స్వాహా ॥
ప॥ సత్వమ్ । నో అగ్నే । అవమః । భవ । ఊతీ । నేదిష్ఠః । అస్య । ఉష
సః । వ్యుష్టౌ । అవయక్ష్వనః । వరుణమ్ । రరాణః । వీహి । మృడీకమ్

సుహవోనః ఏధిస్వాహా ॥ అగ్నీవరుణాభ్యామిదంనమమ ।

౧౧ త్వమగ్నే అయాస్యయా సన్మనసా హితః । అయాసన్ హవ్య మూహి
షే యానోధేహి భేషజగ్గ్ స్వాహా ॥

ప॥ త్వమగ్నే । అయాసి । అయాసన్ । మనసా । హితః । అయాసన్ ।
హవ్యమ్ । ఊహిషే । అయానః । ధేహి । భేషజగ్గ్ స్వాహా ॥

అయసేగ్నయ ఇదంనమమ ॥

(చిట్ట) యోగేయోగ ఇమమగ్నే శతమిన్న గ్నిష్టే మేధాంమహ్యా మప్సరా
సు చేమంమేవరుణ తత్వాయామి త్వన్నోఅగ్నే సత్వన్నోఅగ్నే త్వమగ్నే
అయాస్యయా సన్నిత్యేకాదశ ॥ ౧౧ ॥

తరువాత ఆచార్యుడే ఇధ్మసన్నహనము, జయాదులు, రాష్ట్రభృతులు హోమముచేసి, అగ్నిస్విష్టకృత్తనుచేసి శమ్యలను తీసివేయవలెను.

తత ఆచార్యో జుహోతి ॥ ఇధ్మసన్నహనం జయాది ప్రతి పద్యతే
సౌవిష్టకృతగ్ం హుత్వా ॥

ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భిస్సగ్గ్ । అగ్నయేస్విష్టకృత ఇదంనమమ ॥
శమ్యా అపోహ్య ॥

పిమ్మట ఆచార్యుడు క్రిందివాక్యముపలికి, ఉదకముముట్టుకొని, యజుర్ద్రేష ప్రాయశ్చిత్తమునకై క్రిందిహోమముచేయవలెను.

సూ అస్మిన్నుపనయనకర్మణి యజుర్ద్రేష ప్రాయశ్చిత్తం కరిష్యే ॥
ఓం భువస్స్వాహా ॥ వాయవ ఇదంనమమ ॥

శ్లో॥ యత్కర్మణి బ్రాహ్మణ శబ్దఉక్తో భ్రేషోస్తిచేత్తత్ర తథోపనీతౌ ।
తత్కర్మవహ్నౌ భువ ఆహుతిస్స్యా ద్ద్వేదనాజ్ఞాత విధిత్రయంవా ।



ఏకర్మయందు బ్రాహ్మణపదేశమై బ్రాహ్మణుడనిపించుకొనునో అట్టిఉపనయనమందు యజుర్ద్రేషప్రాయశ్చిత్తమువచ్చినపుడు ఆఅగ్నియందు భువస్స్వాహా అనుఆహుతి చేయవలెను. లేనిచో అనాజ్ఞాతమంత్రత్రయము మాత్రమైనా జపము చేయవలెను.

పిమ్మట ఆచార్యుడుక్రిందివాక్యముపలికి, ఉదకముముట్టుకొని, స్రువముతో అనాజ్ఞాతాదిహోమములుచేసి, అభివాదనాంతముపూర్తిచేయవలెను.

అస్మిన్నుపనయన కర్మణి అనాజ్ఞాతాది హోమంకరిష్యే ।
అనాజ్ఞాతం యదాజ్ఞాతం అహంభో అభివాదయే ॥

## కూర్చలక్షణమ్

శింగాభట్టీయే ॥

శ్లో॥ కూర్చంతు త్రివిధంజ్ఞేయ ముత్తమం మధ్యమాధమే ।
నవభి స్సప్తభిర్దర్భైః పంచభి ర్గ్రంథి సంయుతమ్
తన్మూలం ద్వాదశాఙ్గుళ్యం తదగ్రం చతురఙ్గుళమ్ ॥

కూర్చ మూడువిధములు. తొమ్మిదిదర్భలుగలది ఉత్తమము. ఏడుదర్భలుగలది మధ్యమము. ఐదుదర్భలుగలది అధమము. ఐదుగాని ఏడుగాని తొమ్మిదిగాని కొనలుగల దర్భలనుతీసుకొని, కొనలుసమముగా ఉండునట్లుచేసి కొసలవైపు నాలుగు అంగుళములువదలి, ముడివేసి, ఒకదర్భను క్రిందివైపునకువిడదీసి ఆదర్భతో చుట్టూచుట్టుకొనిరాగా పన్నెండుఅంగుళములు పొడవు చుట్టినతరువాత ఆదర్భను మొదళ్ళవైపుముడివేసి మిగిలినదర్భమొదళ్ళను కోసివేయవలెను.

కిఞ్చ ॥ శ్లో. కూర్చాగ్రేతుగీర్దేవీ కూర్చ మధ్యేతు పార్వతీ ।
కూర్చమూలే స్థితాగఙ్గా ఏతాః కూర్చాధి దేవతాః ।

కూర్చ చివరయందు సరస్వతియు, మధ్యభాగమందు పార్వతియు, **మొదళ్ళయందు గంగాదేవియు ఉందురు.**

కూర్చనువటువు ఆచార్యునకుఈయవలెను. ఆచార్యుడుఆకూర్చకొసలు ఉత్తరమునకుఉండునట్లు అగ్నికిఉత్తరమునవేసుకొని క్రిందిమంత్రముచెప్పి తూర్పుముఖముగా కూర్చుండవలెను.

సూ॥ అపరేణాగ్ని ముదగగ్రం కూర్చం నిధాయ
తస్మిన్ను త్తరేణ యజుషోపనేతోప విశతి ॥
రాష్ట్రభృదస్యాచార్యా సన్దీమాత్వ ద్యోషమ్ ।

శ్లో॥ ఆచార్యాయవటుః కూర్చం దద్యాదగ్ర ముదగ్యథా
తథా నిధాయ తత్కూర్చే రాష్ట్రభృద్యజుషా గురుః ॥



### గాయత్రీ ఉపదేశ విధిః

ఆచార్యునకుఎదురుగా వటువుపశ్చిమముఖముగాకూర్చుని తనకుడిచేతితో ఆచార్యునికుడిపాదమును ఎడమచేతితోఎడమపాదమును పట్టుకొని **తమరు నాకుసావిత్రీ మంత్రోపదేశముచేయుడు** అని కోరవలెను. అప్పుడు ఆచార్యుడు **తత్సవితుః** అను సావిత్రీమంత్రము ఈక్రిందివిధముగా వటువుకు ఉపదేశించవలెను

సూ॥ పురస్తాత్ప్రత్యఙ్ఙాసీనః కుమారో దక్షిణేనపాణినా గురోర్దక్షిణంపాద మన్వారభ్యాహ **సావిత్రీంభో అనుబ్రూహీతి** । తస్మా అన్వాహతత్సవితు



రితి పచ్ఛోర్ధర్చశ స్తతస్సర్వాం వ్యాహృతీర్విహృతాః పాదాదిష్వ న్తేషువా తథార్ధర్చయో రుత్తమాం కృత్స్నాయామ్ ॥

ఓం భూః తత్సవితుర్వరేణ్యమ్ ।
ఓం భువః భర్గోదేవస్య ధీమహి ।
ఓగ్ం సువః ధియోయోనః ప్రచోదయాత్ ॥
ఓం భూః తత్సవితుర్వరేణ్యం భర్గోదేవస్య ధీమహి ।
ఓం భువః ధియోయోనః ప్రచోదయాత్ ॥
ఓగ్ం సువః తత్సవితుర్వరేణ్యం భర్గోదేవస్య ధీమహి
ధియోయోనః ప్రచోదయాత్ ॥ (ఇత్యుపదేశ విధిః)

వటువువెంటనే తూర్పుముఖముగాతిరిగి క్రిందిమంత్రము చెప్పించుకొని, తనకుడిచేతిలో ఉదకముపోసుకొని, ఆఉదకముతో తనకుడిచెవినుండి ప్రారంభించి పైపెదవి మీదుగా ఎడమచెవివరకు తుడుచుకొని, ఆచమనముచేసి మరల పశ్చిమముఖముగా తిరుగవలెను.

సూ॥ కుమార ఉత్తరమన్త్రేణోత్తర మోష్ఠముపస్పృశతే ॥
అవృధ మసౌ సౌమ్యః ప్రాణస్వంమే గోపాయ ॥

ప॥ అవృధమ్ । అసౌ । సౌమ్యః । ప్రాణ । స్వంమే । గోపాయ ॥

ఆచమ్య , శ్యావాన్త పర్యన్తావోష్ఠౌ వుపస్పృశ్యాచామేత్ ఇతివచనాత్॥

వటువు క్రిందిమంత్రముచెప్పించుకొని, రెండుచెవులను ఒకమారుముట్టుకొనవలెను.

సూ॥ కర్ణౌ ఉత్తరేణ ॥
బ్రహ్మణ ఆణీస్థః ॥ ప॥ బ్రహ్మణః । ఆణీస్థః ॥ (కర్ణౌస్పృశతి)

## దణ్డ గ్రహణమ్

బ్రాహ్మణునకు మోదుగదండము, క్షత్రియునకు మఱ్ఱిఊడ, వైశ్యునకు రేగు / మేడి కఱ్ఱగాని దండములుగా స్వీకరించవలెను.

సూ॥ దణ్డ ముత్తరేణాదత్తే ॥ పాలాశోదణ్డో బ్రాహ్మణస్య నైయ్యగ్రోధ స్కంధజో ఽ వాన్యగ్రో రాజన్యస్య । బాదర ఔదుంబరోవా వైశ్యస్య । వార్క్షో దణ్డ ఇత్య వర్ణసంయోగేనైక ఉపదిశన్తి

వటువు క్రిందిమంత్రమునుచెప్పి దండమును పట్టుకొనవలెను.

సుశ్రవ స్సుశ్రవసంమాకురు యథాత్వగ్ంసుశ్రవ స్సుశ్రవాఅస్యేవ మహగ్ం సుశ్రవ స్సుశ్రవా భూయాసం యథాత్వగ్ం సుశ్రవ స్సుశ్రవో దేవానాం నిధిగోపో ఽ స్యేవమహం బ్రాహ్మణానాం బ్రహ్మణో నిధిగోపో భూయాసమ్ ॥

ప॥సుశ్రవః । సుశ్రవసమ్ । మాకురు । యథాత్వమ్ సుశ్రవః । సుశ్రవా అసి । ఏవమహమ్ । సుశ్రవః సుశ్రవా । భూయాసమ్ । యథాత్వమ్ । సుశ్రవః । సుశ్రవః । దేవానామ్ । నిధిగోపోఽసి । ఏవమహమ్ । బ్రాహ్మణానామ్ । బ్రహ్మణః । నిధిగోపః । భూయాసమ్॥

ఆచార్యుడు **స్మృతఞ్చమే** మొదలు **సర్వవతో భూయాసం** వరకు అన్ని మంత్రములనూ వటువుచే చెప్పించవలెను

సూ॥ స్మృతఞ్చమ ఇత్యేతద్వాచయిత్వా ।

స్మృతఞ్చమేఽ స్మృతఞ్చమే తన్మ ఉభయం వ్రతమ్ ॥

నిన్దాచమేఽనిన్దాచమే తన్మ ఉభయం వ్రతమ్ ।



శ్రద్ధాచమేఽశ్రద్ధాచమే తన్మ ఉభయం వ్రతమ్ ।

విద్యాచమేఽవిద్యాచమే తన్మ ఉభయం వ్రతమ్ ।

శ్రుతఞ్చమేఽశ్రుతఞ్చమే తన్మ ఉభయం వ్రతమ్ ।

సత్యఞ్చమేఽనృతఞ్చమే తన్మ ఉభయం వ్రతమ్ ।

తపశ్చమేఽతపశ్చమే తన్మ ఉభయం వ్రతమ్।

వ్రతఞ్చమేఽవ్రతఞ్చమే తన్మ ఉభయం వ్రతమ్ ।

యద్బ్రాహ్మణానాం బ్రహ్మణివ్రతం యదగ్నే స్సేన్ద్రస్య సప్రజాపతికస్య సదేవస్య సదేవరాజస్య సమనుష్యస్య సమనుష్యరాజస్య సపితృకస్య సపితృ రాజస్య సగన్ధర్వా ప్సరస్కస్య।యన్మ ఆత్మన ఆత్మనివ్రతం తేనాహగ్ం సర్వవ్రతో భూయాసమ్ ॥

ప॥ స్మృతఞ్చమే । అస్మృతఞ్చమే । తన్మే । ఉభయంవ్రతమ్ ।నిన్దాచమే। అనిన్దాచమే । తన్మే ఉభయంవ్రతమ్ । శ్రద్ధాచమే అశ్రద్ధాచమే । తన్మే । ఉభయంవ్రతమ్ । విద్యాచమే । అవిద్యాచమే। తన్మే । ఉభయం వ్రతమ్ । శ్రుతఞ్చమే । అశ్రుతఞ్చమే । తన్మే । ఉభయంవ్రతమ్ । సత్యఞ్చమే । అనృతఞ్చమే । తన్మే । ఉభయంవ్రతమ్ । తపశ్చమే । అతపశ్చమే । తన్మే । ఉభయంవ్రతమ్ । వ్రతఞ్చమే । అవ్రతఞ్చమే । తన్మే । ఉభయంవ్రతమ్ । యత్ ।బ్రాహ్మణానామ్ । బ్రహ్మణి। వ్రతమ్ః యదగ్నేః । సేన్ద్రస్య । సప్రజాపతికస్య । సదేవస్య సదేవరాజస్య । సమనుష్యస్య ః సమనుష్య రాజస్య। స పితృకస్య ః సపితృరాజస్య ।

సగన్ధర్వాః । అప్సరస్యస్య । యన్మఅత్మనః । ఆత్మనిప్రతమ్ । తేనాహమ్ ।
సర్వవతః । భూయాసమ్ ॥

బ్రహ్మోపదేశ, గాయత్రీ ఉపదేశములు చేసినందుకు ఆచార్యునకు వటువు ఒకఆవును గురోవరస్తే దదామి అని (ఆవుకు బదులుగా దర్భను) ఇచ్చి క్రింది మంత్రములనుచెప్పవలెను. ఆచార్యుడు ఆవును తీసుకొనిన పిమ్మట పదిహేడు మార్లు ఓంకారమును జపించవలెను.

సూ॥ గురవేవరన్దత్వా । గురోవరస్తే దదామి । ఇతి దద్యాత్ ॥

ఆచార్యస్సప్త దశకృత్వోపాస్య ॥

దేవస్యత్వా సవితుః ప్రసవే । అశ్వినో ర్బాహుభ్యామ్ । పూష్ణోహస్తాభ్యాం ప్రతిగృహ్ణామి । రాజాత్వా వరుణోనయతు దేవిదక్షిణేరుద్రాయ గామ్ । తేనా౽మృతత్వమశ్యామ్ । వయోదాత్రే । మయోమహ్యమస్తు ప్రతి గ్రహీత్రే । క ఇదం కస్మా అదాత్ । కామః కామాయ । కామోదాతా । కామః ప్రతిగ్రహీతా । కామగ్‍ం సముద్రమావిశ । కామేనత్వా ప్రతి గృహ్ణామి । కామైతత్తే । ఏషాతే కామదక్షిణా । ఉత్తానస్త్వాఙ్గీరసః ప్రతి గృహ్ణాతు ॥

ఆచార్యుడు **ఉదాయుషా**అనుమంత్రమునుచెప్పి, వటువునులేవదీసి, పిమ్మటఆమంత్రము వటువుచేతచెప్పించవలెను.

సూ॥ ఉదాయుషేత్యుత్థాప్య । వాచయతి ।

ఉదాయుషా స్వాయుషోదోషధీనాగ్‍ం రసేనోత్పర్జన్యస్య శుష్మేణోదస్థా మమృతాగ్‍ం అను ॥



ప॥ఉదాయుషా । స్వాయుషా । ఉదోషధీనామ్ రసేన । ఉత్పర్జన్యస్య । శుష్మేణ । ఉదస్థామ్ । అమృతాగ్‍ం అను ।

## ఆదిత్యోపస్థానమ్

ఆచార్యుడు క్రిందిమంత్రములను వటువుచే చెప్పించుచూ సూర్యునకు నమస్కారము చేయించవలెను.

సూ॥ ఉత్తరైరాదిత్యముపతిష్ఠతే ॥

తచ్చక్షుర్దేవ హితంపురస్తా చ్ఛుక్రముచ్చరత్ । పశ్యేమశరదశ్శతం జీవేమశరదశ్శతం నన్దామ శరదశ్శతం మోదామశరదశ్శతం భవామ శరదశ్శతగ్‍ం శృణవామశరదశ్శతం ప్రబ్రవామశరదశ్శత మజీతాస్స్యామ శరదశ్శతం జ్యోక్చసూర్యందృశే ॥

ప॥ తచ్చక్షుః । దేవహితమ్ । పురస్తాత్ । శుక్రమ్ । ఉచ్చరత్ । పశ్యేమ । శరదశ్శతమ్ । జీవేమ । శరదశ్శతమ్ । నన్దామ శరదశ్శతమ్ । మోదామ । శరదశ్శతమ్ । భవామ । శరదశ్శతమ్ । శృణవామ । శరదశ్శతమ్ । ప్రబ్రవామ । శరదశ్శతమ్ । అజీతాస్స్యామ । శరదశ్శతమ్ । జ్యోక్చ । సూర్యమ్ । దృశే ॥

## కామ్య విధిః

ఇప్పటినుండి స్నాతకవ్రతపర్యంతము ఈవటువు తననువిడువకుండా ఉండవలెనని ఆచార్యుడుకోరినచో ఈక్రింది మంత్రముచెప్పి తన కుడిచేతితో వటువు కుడిచేతిని పట్టుకొనవలెను.

శ్రీనివాస అనుచోట వటువు పూర్తిపేరు చెప్పవలెను

సూ॥ యంకామయేత నాయమచ్ఛిద్యేతేతి తముత్తరయా దక్షిణేహస్తే

గృహ్ణీయాత్ । అథ కామ్యవిధిమాహ ॥

యస్మిన్ భూతశ్చ భవ్యశ్చ సర్వే లోకాస్సమాహితాః తేన గృహ్ణామిత్వామహం మహ్యాం గృహ్ణామిత్వామహం ప్రజాపతి నాత్వా మహ్యాం గృహ్ణామి (శ్రీనివాస) శర్మన్ ॥

**దీక్షా విధిః**

ఇప్పటినుండి మూడురోజులునూ అగ్నిని అవిచ్ఛిన్నముగా నిలుపవలెను. వటువు ఆహారమునందు కారము, ఉప్పు విడువవలెను

సూ॥ త్ర్యహమేత మగ్నిం ధారయన్తి । క్షారలవణవర్జనఞ్చ ॥

**అగ్నికార్య విధిః**

ఇక్కడనుండి ఆచమనము మొదలు అగ్నికార్యము అంతయూ ప్రతి మంత్రమూ వటువుచే చెప్పించుచూ, ఆచార్యుడు చేయించవలెను. ప్రతినిత్యమూ ఉదయ, సాయంకాలముయందు సంధ్యావందనము చేయించిన పిమ్మట అగ్నికార్యము చేయించవలెను. ఉపనయనములో అగ్నికార్యముమాత్రము ప్రాతరగ్ని నుండియే ప్రారంభము. సంధ్యావందనము మాత్రము సాయంకాలమునుండి ప్రారంభమగును. అగ్నికార్యసంకల్పమందు ప్రాతఃకాలమైనచో **ప్రాతరగ్ని** అనియు సాయంకాలమైనచో **సాయమగ్ని** అనిచెప్పవలెను

వటురాచమ్య ॥ ఓంకేశవాయస్వాహా, ఓంనారాయణాయస్వాహా, ఓంమాధవాయస్వాహా । ఓంగోవిందాయనమః । విష్ణో, మధుసూదన, త్రివిక్రమ, వామన, శ్రీధర, హృషీకేశ, పద్మనాభ, దామోదర, సంకర్షణ, వాసుదేవ, ప్రద్యుమ్న, అనిరుద్ధ, పురుషోత్తమ, అధోక్షజ, నారసింహ, అచ్యుత, జనార్దన, ఉపేన్ద్ర, హరే, శ్రీకృష్ణాయనమః ॥



ప్రాణానాయమ్య ॥ ఉత్తిష్ఠన్తు భూతపిశాచాః । ఏతేభూమిభారకాః । ఏతేషా మవిరోధేన। బ్రహ్మకర్మ సమారభే ॥

ఓం భూః । ఓం భువః । ఓగ్ం సువః । ఓం మహః , ఓం జనః । ఓం తపః । ఓగ్ం సత్యం । ఓం తత్సవితు ర్వరేణ్యం భర్గోదేవస్య ధీమహి। ధియోయోనః ప్రచోదయాత్। ఓమాపో జ్యోతీరసోఽమృతం బ్రహ్మ భూర్భువస్సువరోమ్ ॥ మమోపాత్త దురితక్షయద్వారా శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థమ్ ॥

శుభే శోభనే ముహూర్తే శ్రీమహావిష్ణోరాజ్ఞయా ప్రవర్తమానస్యాద్య బ్రహ్మణః । ద్వితీయపరార్థే, శ్వేతవరాహకల్పే, వైవస్వతమన్వంతరే, కలియుగే, ప్రథమపాదే, జంబూద్వీపే, భరతవర్షే, భరతఖణ్డే, అస్మిన్ వర్తమాన వ్యావహారిక చాన్ద్రమానేన శ్రీ. ..నామసంవత్సరే దక్షిణా/ఉత్తరాయనే.

ఋతౌ . మాసే.. శుక్ల / కృష్ణపక్షే తిథౌ. వాసరే శుభనక్షత్రే శుభ యోగే శుభకరణ ఏవఙ్గుణ విశేషణ విశిష్టాయాం శుభతిథౌ శ్రీమాన్

గోత్రః .నామధేయోహం శ్రీమతః.. గోత్రస్య . నామధేయస్య మమ ఉపాత్త దురితక్షయద్వారా శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ఆయుర్వర్చోయశో బలాభివృద్ధ్యర్థం ప్రాతరగ్ని/సాయమగ్నికార్యం కరిష్యే ॥

వటువును కుడిచేతియందుఉదకమును వేసుకొమ్మనిచెప్పి, క్రింది మంత్రము చెప్పించుచూ, ఆఉదకముతో అగ్నికి ఈశాన్యముమొదలు ఈశాన్యము వరకు ప్రదక్షిణముగా, వటువుచే అలికించవలెను.

సూ॥ పరిత్వేతి పరిమృజ్య ॥

పరిత్వాఽగ్నే పరిమృజామ్యాయుషాచ ధనేనచ । సుప్రజాఃప్రజయా భూయాసగ్ం సువీరో వీరైస్సువర్చా వర్చసా సుపోషః పోషై స్సుగృహా

గృహైః స్సుపతిఃపత్యా సుమేధా మేధయా సుబ్రహ్మ బ్రహ్మచారిభిః ॥

ప॥పరిత్వాఽగ్నే । పరిమృజామి । ఆయుషాచ । ధనేనచ ।సుప్రజాః।
ప్రజయా । భూయాసమ్ । సువీరః వీరైః । సువర్చాః । వర్చసా । సు
పోషః । పోషైః । సుగృహాః । గృహైః । సుపతిః । పత్యా । సుమేధా ।
మేధయా । సుబ్రహ్మ । బ్రహ్మచారిభిః ॥

ఆచార్యుడు క్రింది నామమంత్రములను వటువుచే చెప్పించుచూ అగ్నికి ఎనిమిది దిక్కులయందు అక్షతలను అలంకరింపచేయవలెను.

**ఉపనయనములో మొదటి సారిగా అగ్నికార్యము చేయునపుడు మాత్రము అరిశెలు, చక్కిలములు మొదలగు ఐదురకముల పిండివంటలను అగ్నిచుట్టును ఎనిమిది దిక్కులయందు అలంకరించుట ఆచారము.**

సూ॥ పరిమృజ్యాలఙ్కృత్య ॥ అగ్నయేనమః । హుతవహాయనమః ।
హుతాశినేనమః । కృష్ణవర్త్మనేనమః । దేవముఖాయనమః సప్తజిహ్వా
యనమః వైశ్వానరాయనమః । జాతవేదసేనమః ॥

## సమిద్హోమః

ఆచార్యుడు క్రిందిపన్నెండుమంత్రములు వటువుచేచెప్పించుచూ ఒక్కొక్క మంత్రముయొక్క స్వాహాంతమునందు ఒక్కొక్కసమిధనుఅగ్నియందు వటువుచే హోమముచేయించవలెను.

సూ॥ తస్మిన్నుత్తరైస్సమిధ ఆదధ్యాత్ ॥

౧) అగ్నయే సమిధ మాహార్షం బృహతే జాతవేదసే । యథాత్వమగ్నే
సమిధా సమిధ్యస ఏవం మామాయుషా వర్చసా సన్యా మేధయా
ప్రజయా పశుభిర్బ్రహ్మ వర్చసే నాన్నాద్యేన సమేధయ స్వాహా ॥



ప॥ అగ్నయే । సమిధమ్ । అహార్షమ్ । బృహతే । జాతవేదసే
యథా । త్వమగ్నే । సమిధా । సమిధ్యసే । ఏవంమామ్ । ఆయుషా ।
వర్చసా । సన్యా । మేధయా । ప్రజయా । పశుభిః । బ్రహ్మవర్చసేన ।
అన్నాద్యేన । సమేధయస్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ

౨) ఏధోఽస్యేధిషీమహి స్వాహా ॥

ప॥ ఏధోఽసి । ఏధిషీమహిస్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౩) సమిదసి సమేధిషీ మహిస్వాహా ॥

ప॥ సమిదసి । సమేధిషీ మహిస్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ॥

౪) తేజోఽసి తేజోమయిధేహి స్వాహా ॥

ప॥తేజోఽసి। తేజోమయి।ధేహిస్వాహా॥ అగ్నయఇదంనమమ॥

౫) అపో అద్యాన్వ చారిషగ్ం రసేన సమసృక్ష్మహి ।
పయస్వాగ్ం అగ్నఆగమం తంమాసగ్ంసృజ వర్చసాస్వాహా॥

ప॥ అపః । అద్య । అన్వచారిషమ్ । రసేన । సమసృక్ష్మహి । పయ
స్వాన్ । అగ్నే । ఆగమమ్ । తంమా । సగ్ంసృజ । వర్చసాస్వాహా॥
అగ్నయఇదంనమమ ॥

౬) సంమాఽగ్నే వర్చసాసృజ ప్రజయాచధనేనచ స్వాహా॥

ప॥ సంమాఽగ్నే । వర్చసాసృజ । ప్రజయాచ ధనేనచ స్వాహా॥
అగ్నయఇదంనమమ ॥

౮) విద్యున్మే అస్యదేవా ఇన్ద్రో విద్యాత్సహ ఋషిభిస్స్వాహా ।

ప॥ విద్యుత్ । మేఅస్య । దేవా ఇన్ద్రః । విద్యాత్ । సహఋషిభిస్స్వాహా ।

ఇన్ద్రాయేదంనమమ ॥

౯) అగ్నయే బృహతే నాకాయ స్వాహా ॥

ప॥ అగ్నయే । బృహతే । నాకాయ స్వాహా ।

అగ్నయేబృహతేనాకాయేదంనమమ ॥

౯) ద్యావా పృథివీ భ్యాగ్ స్వాహా ॥ ప॥ ద్యావా పృథివీభ్యామ్ । స్వాహా ॥

ద్యావాపృథివీభ్యామిదంనమమ ।

౧౦) ఏషాతే అగ్నే సమిత్తయా వర్ధస్వ చాఽప్యాయస్వచతయాఽ
హం వర్ధమానో భూయాస మాప్యాయ మానశ్చస్వాహా ।

ప॥ ఏషాతే । అగ్నే । సమిత్తయా । వర్ధస్వచ । అప్యాయస్వచ ।
తయాఽ హమ్ । వర్ధమానః భూయాసమ్ । ఆప్యాయ మానశ్చ
స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౧౧) యోమాఽగ్నే భాగినగ్ం సన్తమథా భాగం చికీర్షత్యభాగమగ్నే
తంకురు మామగ్నే భాగినంకురు స్వాహా ॥

ప॥ యోమాఽగ్నే । భాగినగ్ంసన్తమ్ । అథా భాగమ్ । చికీర్షతి ।
అభాగమగ్నే । తంకురు । మామగ్నే । భాగినమ్ । కురుస్వాహా ॥

అగ్నయఇదంనమమ ॥



౧౨) సమిధమాధాయాగ్నే సర్వవతోభూయా స్సగ్గ్ స్వాహా ॥

సమిధమాధాయ । అగ్నే । సర్వవతః । భూయాస్సగ్గ్ స్వాహా ।

అగ్నయఇదంనమమ ॥

చిట్టి॥ అగ్నయ ఏధోస్యేధిషీమహి సమిదసి తేజోస్యఽపో అద్యసంమా
గ్నే విద్యున్మేగ్నయే ద్యావాపృథివీభ్యా మేషాతే యోమాగ్నే సమిధమాధా
యేతి ద్వాదశ ॥

పైపన్నెండు సమిధాహోమములుఅయినపిమ్మట స్రువముతో ఆజ్యము గ్రహించి, వ్యాహృతిహోమములునాలుగూ వటువుచేచేయించవలెను.

ఓం భూస్స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

ఓం భువస్స్వాహా ॥ వాయవఇదంనమమ ॥

ఓం సువస్స్వాహా ॥ సూర్యాయేదంనమమ ॥

ఓం భూర్భువస్సువ స్స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ ।

## అగ్న్యుపస్థానమ్

పిమ్మటవటువు అగ్నికిఅమంత్రకముగా పరిషేచనచేసిలేచినిలబడి, క్రింది మంత్రములు చెప్పుచూ అగ్నికినమస్కరించవలెను.

సూ॥ అన్తే తూష్ణీం పరిసమూహ్య ॥

౧ యత్తే అగ్నే తేజస్తే నాహంతేజస్వీ భూయాసం యత్తేఅగ్నే వర్చస్తే
నాహం వర్చస్వీ భూయాసం యత్తే అగ్నేహర స్తే నాహగ్ం హరస్వీ
భూయాసమ్ ॥

౨ మయిమేధాం మయిప్రజాం మయ్యగ్నిస్తేజో దధాతు మయిమేధాం మయిప్రజాం మయీన్ద్ర ఇన్ద్రియం దధాతు మయిమేధాం మయి ప్రజాం మయిసూర్యో భ్రాజోదధాతు ॥

౩ మానస్తోకే తనయే మానఆయుషి మానోగోషు మానో అశ్వేషురీరిషః వీరాన్మానో రుద్రభామితో వధీర్ హవిష్మన్తో నమసా విధేమతే॥

౧ ప॥ యత్తే అగ్నే । తేజస్తేన । అహమ్ । తేజస్వీ । భూయాసమ్ । యత్తే అగ్నే । వర్చస్తేన । అహమ్ । వర్చస్వీ । భూయాసమ్ ।యత్తే అగ్నే । హరస్తేన । అహమ్ । హరస్వీ । భూయాసమ్ ॥

౨ మయిమేధామ్ । మయి ప్రజామ్ । మయ్యగ్నిః । తేజో దధాతు మయిమేధామ్। మయిప్రజామ్ । మయీన్ద్రః । ఇన్ద్రియమ్ ।దధాతు। మయిమేధామ్।మయిప్రజామ్ । మయిసూర్యః భ్రాజోదధాతు॥

౩॥ మానస్తోకే। తనయే । మానఆయుషి। మానోగోషు । మానోఅశ్వేషు। రీరిషః । వీరాన్మానః । రుద్రభామితః । వధీః । హవిష్మన్తః నమ సా । విధేమతే ॥

## భస్మ ధారణమ్

త్ర్యాయుషం జమదగ్నేః కశ్యపస్య త్ర్యాయుషమ్ ।

యద్దేవానాం త్ర్యాయుషం తన్మే అస్తు త్ర్యాయుషమ్ ॥

ప॥ త్ర్యాయుషమ్ । జమదగ్నేః । కశ్యపస్య । త్ర్యాయుషమ్ । యద్దేవానామ్। త్ర్యాయుషమ్ । తన్మేఅస్తు । త్ర్యాయుషమ్ ॥



పిమ్మట అగ్నియందలిభస్మము క్రిందివిధముగా వటువుచేధరింపచేయవలెను.

సూ॥ భస్మనా శిరోలలాట వక్షస్కన్ధేషు తిలకాని కుర్యాత్ ॥

శ్లో॥ మేధావీతు లలాటేతు తేజస్వీ దక్షిణేభుజే ।
వర్చస్వీ వైవామభుజే హృదయేబ్రహ్మవర్చసీ ॥
ఆయుష్మాన్ కణ్ఠదేశేతు అన్నాదో నాభిదేశతః ।
యశస్వీ పృష్ఠదేశేతు మూర్ధ్ని సర్వసమృద్ధకః ॥

మేధావీ భూయాసమ్ ఇతిలలాటే ॥ అని నుదుటనూ,
తేజస్వీ భూయాసమ్ ఇతి దక్షిణభుజే । అని కుడిభుజముపైననూ,
వర్చస్వీ భూయాసమ్ ఇతివామభుజే । అని ఎడమభుజముపైననూ,
బ్రహ్మవర్చస్వీ భూయాసమ్ ఇతిహృదయే అని హృదయమందునూ,
ఆయుష్మాన్ భూయాసమ్ ఇతికంఠే । అని కంఠమందునూ,
అన్నాదో భూయాసమ్ ఇతినాభౌ । అని బొడ్డుయందునూ,
యశస్వీభూయాసమ్ ఇతిపృష్ఠే । అని వీపుపైననూ,
సర్వసమృద్ధో భూయాసమ్ ఇతిమూర్ధ్ని । ధారయేత్ ॥అనిశిరస్సు యందునూ భస్మమునుధరింపచేసి, క్రిందిమంత్రముచెప్పి స్రువముతోఅగ్ని యందు ఒక్కమారువటువుచే ఆజ్యమునుహోమముచేయించవలెను.

పునస్త్వా దిత్యారుద్రా వసవ స్సమిన్ధతాం పునర్బ్రహ్మాణో వసునీథ యజ్ఞైః । ఘృతేనత్వం తనువో వర్ధయస్వ సత్యాస్సన్తు యజమానస్య కామా స్స్వాహా ॥ అగ్నయేవసునీథాయేదంనమమ ।

పిమ్మటఆచార్యుడు వటువుచేక్రిందిశ్లోకములచెప్పించి,అగ్నిని ప్రార్థింప చేయవలెను.

స్వస్తి ॥ శ్లో । శ్రద్ధాంమేధాం యశః ప్రజ్ఞాం విద్యాంబుద్ధిం శ్రియంబలమ్।
ఆయుష్యం తేజ ఆరోగ్యం దేహిమే హవ్యవాహన ॥
శ్రియం దేహిమే హవ్యవాహన ఓం నమ ఇతి ।
యస్యస్మృత్యాచ నామోక్త్యా తపో హోమ క్రియాదిషు ।
న్యూనం సమ్పూర్ణతాం యాతి సద్యో వన్దే తమచ్యుతమ్ ।
మన్త్రహీనం క్రియాహీనం భక్తిహీనం హుతాశన ।
యద్ధుతన్తు మయాదేవ పరిపూర్ణం తదస్తుతే ॥

వటువు క్రిందివాక్యములను పలుకుచూ, ఎడమచేతితో కుడిచెవిని, కుడిచేతితో ఎడమచెవిని పట్టుకొని, ఋషి, గోత్ర, సూత్ర, శాఖా, నామములను పలికి అభివాదనముచేసి, పిమ్మట ఆచమనముచేయవలెను.

చతుస్సాగరపర్యన్తం గోబ్రాహ్మణేభ్య శ్శుభంభవతు । కాశ్యపావత్సార నైధ్రువత్రయా ఋషేయప్రవరాన్విత కాశ్యపసగోత్రః । అపస్తంబసూత్రః కృష్ణయజుశ్శాఖాధ్యాయీ శ్రీనివాస శర్మ అహంభోఅభివాదయే ॥

ఆచమ్య । ఓం కేశవాయస్వాహా ।  ... శ్రీకృష్ణాయనమః ।

సూ॰ ఏవమన్యస్మిన్నపి సదారణ్యాదేధానా హృత్య ।

ఈప్రకారము దీక్షాంతమునుండి స్నాతకమువరకు ప్రతిరోజూప్రాత స్సాయంకాలములయందు సంధ్యావందనముచేసినపిమ్మట లౌకికాగ్నిలో అగ్ని కార్యముచేయవలెను.

## సగ్ంశాసనమ్

క్రిందిమంత్రములచే ఆచార్యుడువటువును ఆజ్ఞాపించవలెను ప్రతి ఆజ్ఞాపనచివర వటువు " బాఢం " అనిపలుకవలెను.



సూ॥ ఉత్తరయాసగ్ం శాస్తి ॥

౧) ఆచార్యః - బ్రహ్మచార్యసి? వటుః - బాఢం !!
౨) ఆచార్యః - అపోఽశానా ? వటుః - బాఢం !!
౩) ఆచార్యః - కర్మకురు ? వటుః - బాఢం !!
౪) ఆచార్యః - మాసుషుప్థాః ? వటుః - బాఢం !!
౫) ఆచార్యః - భిక్షాచర్యంచర ? వటుః - బాఢం !!
౬) ఆచార్యః - ఆచార్యాధీనోభవ ? వటుః - బాఢం !!

శ్లో॥ బ్రహ్మచార్యస్య పోశానే త్యనుశిష్యం వటుం గురుః ।
బాఢమిత్యేవ సర్వత్ర ప్రతిబ్రూయా త్తతో వటుః ।

**బ్రహ్మచార్యసి మొదలగుమంత్రములచే ఆచార్యుడు శాసించవలెను. వటువు " బాఢం " అను పదముచే అంగీకారమును తెలుపవలెను.**

తరువాత వటువుభిక్షను యాచించవలెను. ఆచార్యుడు ఏదైనాఒక వస్తువుతో కూడిన భిక్షాపాత్రను వటువుకుఇచ్చి ముందుతల్లివద్దభిక్షను యాచింపుమని చెప్పవలెను. తల్లిని ముందుగ యాచింపుమని బోధాయన గృహ్యసూత్రము. ఆచారముకూడా అట్లేఉన్నది. పిమ్మట ఆచార్యుడుమొదలగు పెద్దలకు నమస్కరించి, అమభిక్షను యాచించవలెను.

సూ॰ సగ్ం శాసనాన్తే భిక్షాచరణమ్ । అథాస్మా అరిక్తం పాత్రం ప్రయచ్ఛన్నాహ మాతరమేవాగ్రేభిక్ష స్వేతి బోధాయన గృహ్యాత్ । తతోగురుం మాతర మన్యాగ్శ్చ వృద్ధాన్నమస్కుర్యాత్ । భిక్షాం యాచయేత్ ॥

శ్లో ॥ ఆది మధ్యావసానేషు భవచ్ఛబ్దోప లక్షితః ।
బ్రాహ్మణ క్షత్రియ విశాం భిక్షాచర్యం యథాక్రమమ్

బ్రాహ్మణ, క్షత్రియ, వైశ్యుల భవచ్ఛబ్దమును క్రమముగా, మొదట,

నడుమ, చివరచేర్చి భిక్ష చేయవలెను. వివరణ భిక్షాక్రమములో ఇవ్వబడినది.

సూ॥ భవతి భిక్షాందదాత్వితిస్త్రియం భవాన్ భిక్షాందదాత్వితి పురుషం యాచయేత్ ॥

" **భవతి భిక్షాందేహి** "అని స్త్రీలను,

" **భవాన్ భిక్షాం దదాతు** " అని పురుషులను యాచింపవలెను.

<u>**భిక్షావిధిః**</u>

వటువు క్రిందివాక్యములను పలుకుచూ, ఎడమచేతితో కుడిచెవిని, కుడిచేతితో ఎడమచెవిని పట్టుకొని, ఋషి, గోత్ర, సూత్ర, శాఖా, నామములను పలికి అభివాదనము చేయవలెను.



చతుస్సాగరపర్యన్తం గోబ్రాహ్మణేభ్య శ్శుభంభవతు ।
**కాశ్యప వత్సార నైధ్రువ త్రయాఋషేయ ప్రవరాన్విత**
కాశ్యపస గోత్రః । ఆపస్తంబ సూత్రః కృష్ణయజుశ్శాఖా
ధ్యాయీ **శ్రీ**నివాస శర్మ అహంభో అభివాదయే॥

తల్లి ఒకపళ్ళెములో బియ్యముపోసుకొని బంగారములోగాని వెండితో గాని చేయించినగిన్నెను ఆపళ్ళెములోవేసుకొని ఆపళ్లెమును తనచేతులతో పట్టుకొనవలెను. వటువు తననడుముకుకట్టిన వస్త్రము రెండుకొనలను రెండు చేతులతో పట్టుకొనగా తల్లి పళ్ళెములోని బియ్యమును గిన్నెతో రెండుమార్లు ఉంచి, మూడవమారుగిన్నెతోసహా వటువుపట్టుకొన్నవస్త్రమునందు ఉంచ వలెను. పిమ్మట దక్షిణగావటువుకు ఉంగరముఇచ్చుట ఆచారము

బ్రాహ్మణులు - <u>భవతి భిక్షాందేహి</u> అని స్త్రీలను,

<u>భవాన్ భిక్షాందదాతు</u> అని పురుషులను,

క్షత్రియులు - భిక్షాంభవతి దేహి అని స్త్రీలను,

భిక్షాంభవాన్ దదాతు అని పురుషులను,



వైశ్యులు భిక్షాందేహి భవతి అని స్త్రీలను,

భిక్షాందదాతు భవాన్ అని పురుషులను యాచింపవలెను.

శ్లో॥ గాయత్రీం గురుణాదిష్టాం తిష్ఠన్నా సూర్యమభ్యసేత్ ।
సూర్యేస్త శిఖరం ప్రాప్తే సాయం సన్ధ్యాముపక్రమేత్ ।
అగ్నికార్యం తతః కుర్యా త్సన్ధ్యయో రుభయోరపి ।
తతోభివాదయే ద్వృద్ధా నసావహమితిబ్రువన్ ॥

వటువు గురూపదేశమైన గాయత్రీమంత్రమును జపించుచూ, సూర్యుడు పడమటి కొండకు చేరువరకు నిలబడి పిమ్మట సాయంసంధ్యను ప్రారంభించ వలెను. ప్రతినిత్యము సంధ్యావందనముమూడుమార్లు, అగ్నికార్యము ఉదయ, సాయంకాలములయందు రెండుమార్లు మాత్రమే చేయుచుండవలెను. తరువాత తనప్రవరచెప్పి పెద్దలకుఅభివాదముచేయవలెనని వసిష్ఠుడుచెప్పెను.

సూ॥ వాసశ్చతుర్థీ ముత్తరయాః ఉ దత్తేన్యత్పరిధాప్య॥

నాలుగురోజుల దీక్షానంతరము వటువు దీక్షావస్త్రములనువిడచి నూతన వస్త్రములను మంత్రయుక్తముగా ధరించవలెను.

ఆచార్యుడు పదిహేడుమార్లు ఓంకారమును జపించి, క్రింది మంత్రముచే వటువు ఇచ్చు వస్త్రములను పుచ్చుకొనవలెను.

యస్యతే ప్రథమ వాస్యగ్ం హరామ స్తన్త్వా విశ్వేఅవన్తు దేవాః తన్త్వా భ్రాతరస్సువృధో వర్ధమాన మనుజాయన్తాం బహవస్సుజాతమ్॥

వటువు క్రింది వాక్యము పలికి వస్త్రములను ఆచార్యునకు ఈయవలెను.

సూ॥ గురో వాసస్తే దదామి ॥ ఇతిదద్యాత్ ॥

**ఆపస్తంబ పిత్మేత దన్తముపనయనమ్ ॥**

## వటువు మేధాసిద్ధికొరకు చేయుకర్మయే




### మోదుగచెట్టుమొదట చేయుకర్మ

ఉపనయనదీక్ష మూడురోజులు ఆమభిక్షనుచేసి నాలుగవరోజున ఆ భిక్షచే అన్నమువండి, ఆచార్యునితోసహా వటువు గ్రామముయొక్క తూర్పునకుగాని ఉత్తరమునకుగానివెళ్ళి మోదుగచెట్టుమొదల ఈపాలాశకర్మనుచేయువలెను. (అగ్నికి ఉత్తరమున మోదుగకొమ్మపాతి దానివద్దచేయుట ఆచారము)

సూ॥ కేచిత్పాలాశం కర్మకుర్వన్తి త్రీణ్యహాని ప్రత్యహ మామభైక్షమాచరేత్ చతుర్థేహన్యన్నసగ్గ్స్కారేణ సగ్గ్స్కృత్యాచార్యేణ సహప్రాచీముదీచీంవా దిశ ముపనిష్క్రమ్య । పలాశవృక్షముపాగమ్య ॥

### సంకల్పః

తరువాత ఆచార్యుడు ఆచమనముచేసి విఘ్నేశ్వరపూజ, పుణ్యాహవాచనములనుచేసి పాలాశకర్మకు సంకల్పము చేయవలెను.

ఆచమ్య । ప్రాణానాయమ్య ... శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమ కుమారస్యాయుష్యాభివృద్ధ్యర్థంప్రణవ,శ్రద్ధా,మేధాజననసిద్ధ్యర్థం పాలాశం కర్మకరిష్యమాణ స్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాంత్యర్థమభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనంకరిష్యే । అదౌనిర్విఘ్న పరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాంకరిష్యే ॥

గణపతిపూజాంకృత్వా । పుణ్యాహంవాచయిత్వా

ప్రాణానాయమ్య ... శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యా



యుష్యాభివృద్ధ్యర్థం మమకుమారస్య ప్రణవ శ్రద్ధా మేధాజనన సిద్ధ్యర్థం పాలాశంకర్మకరిష్యే॥

### ఆవాహనమ్

మోదుగ(కొమ్మ)చెట్టుక్రింద అలంకరించి, ఉత్తరసమాప్తిగా మూడు మంటపములను ఆసాదనచేసి, వాటిపై ఉత్తరసమాప్తిగా ప్రణవ, శ్రద్ధా, మేధా, దేవతలను క్రిందిమంత్రములచే ఆవాహనచేసి, షోడశోపచారములచే పూజించి నివేదన సమయమందు చప్పిడీబూరెలు మరియూ పెసరపప్పు, బియ్యముకలపి వండిన కుసలాన్నమును నివేదనచేయవలెను.

సూ॥ పలాశమూల ముపజ్యృత్య । తత్రత్రీణ్యుదగప వర్గాణి స్థండిలాని కల్పయిత్వా । తేషుయథాక్రమమావాహ్య ॥

యశ్ఛన్దసామృషభో విశ్వరూపః । ఛన్దోభ్యోఽధ్యమృతాథ్సం బభూవ। సమేన్ద్రో మేధయా స్పృణోతు । అమృతస్య దేవధారణో భూయాసమ్, శరీరం మేవిచర్షణమ్ । జిహ్వామే మధుమత్తమా । కర్ణాభ్యాం భూరి విశ్రువమ్ । బ్రహ్మణః కోశోఽసి మేధయాఽపిహితః । శ్రుతం మే గోపాయ ॥ ప్రణవమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి

శ్రద్ధయాఽగ్నిస్సమిధ్యతే । శ్రద్ధయా విన్దతేహవిః । శ్రద్ధాం భగస్య మూర్ధని । వచసా వేదయామసి । ప్రియగ్గ్ శ్రద్ధే దదతః । ప్రియగ్గ్ శ్రద్ధే దిదాసతః ప్రియం భోజేషు యజ్వసు । ఇదంమ ఉదితం కృధి । యథా దేవాఅసురేషు । శ్రద్ధాముగ్రేషు చక్రిరే । ఏవం భోజేషు యజ్వసు। అస్మాక ముదితంకృధి । శ్రద్ధాందేవా యజమానాః । వాయుగోపా ఉపాసతే ।

శ్రద్ధాగ్ం హృదయ్యయాఽఽకూత్యా । శ్రద్ధయా హూయతే హవిః । శ్రద్ధాం ప్రాతర్హవామహే । శ్రద్ధాం మధ్యన్దినంపరి । శ్రద్ధాగ్ం సూర్యస్య నిమ్రుచి ॥ శ్రద్ధే శ్రద్ధాపయేహమా । శ్రద్ధాదేవానధివస్తే । శ్రద్ధా విశ్వమిదం జగత్ । శ్రద్ధాం కామస్య మాతరమ్ । హవిషా వర్ధయామసి ॥

శ్రద్ధామావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥

మేధాదేవీ జుషమాణాన ఆగాద్విశ్వాచీభద్రా సుమనస్యమానా । త్వయాజుష్టా నుదమానా దురుక్తాన్బృహద్వదేమ విదథేసువీరాః । త్వయా జుష్ట ఋషిర్భవతి దేవిత్వయా బ్రహ్మాగతశ్రీరుతత్వయా త్వయా జుష్ట శ్చిత్రం విన్దతే వసుసానోజుషస్వ ద్రవిణోన మేధే । మేధాంమ ఇన్ద్రో దదాతు మేధాందేవీ సరస్వతీ।మేధాంమే అశ్వినా వుభావాధత్తాం పుష్కరస్రజా । అప్సరా సుచయామేధా గన్ధర్వేషు చయన్మనః । దైవీం మేధా సరస్వతీ సామాంమేధా సురభిర్జుషతాగ్ స్వాహా ॥ ఆమాంమేధా సురభిర్విశ్వరూపా హిరణ్యవర్ణా జగతీ జగమ్యా । ఊర్జస్వతీ పయసా పిన్వమానా సామాంమేధా సుప్రతీకా జుషన్తామ్ ॥ మయిమేధాం మయిప్రజాం మయ్యగ్ని స్తేజోదధాతు మయిమేధాం మయిప్రజాం మయీన్ద్ర ఇన్ద్రియందధాతు మయిమేధాం మయిప్రజాం మయిసూర్యో భ్రాజోదధాతు।

మేధామావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥

ప్రణవ శ్రద్ధా మేధా దేవతాభ్యోనమః ధ్యానావాహనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ॥ (నివేదనకాలే) అపూప సహితకుసలాన్నం నివేదయేత్॥ ప్రణవ శ్రద్ధా మేధా దేవతా సుప్రీతా సుప్రసన్నా వరదాభవన్తు॥



## పాలాశ హోమః

ఆచార్యుడు మరల ప్రాణాయామముచేసి, పాలాశహోమమునకై సంకల్పించి, భూర్భువస్సువరోం నుండి సోమాయేదంనమమ వరకు షట్పాత్రవిధిగా అగ్నిముఖము చేయవలెను. (అగ్నిముఖప్రకరణములో షట్పాత్రప్రయోగము ఈయబడినది) క్రిందిమంత్రములను వటువుచే చెప్పించి, చతుర్గృహీతముగా స్రుక్కుయందు స్రువముచే ఆజ్యముగ్రహించి, క్రిందిపదకొండు ఆజ్యహోమములను చేయించవలెను.

ప్రాణానాయమ్య, శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమకుమారస్యఆయుష్యాభివృద్ధ్యర్థంప్రణవ,శ్రద్ధా,మేధాజననసిద్ధ్యర్థంపాలాశహోమంకరిష్యే॥

అగ్నిస్థనాద్యాజ్యభాగాన్తే ॥ యశ్ఛన్దసామిత్యేకదశాజ్యాహుతీః కుమారగ్ం హోవయిత్వా ॥

ఓంభూర్భువస్సువరోమ్ ... సోమాయేదంనమమ ॥

ఏకం । ద్వే । త్రీణి । చత్వారి । (పంచ) ॥

౧) యశ్ఛన్దసా మృషభోవిశ్వరూపః । ఛన్దోభ్యోఽధ్యమృతాత్సంబభూవ స మేన్ద్రో మేధయాస్పృణోతు । అమృతస్య దేవధారణో భూయాసగ్స్వాహా॥ పః।యశ్ఛన్దసామ్ । ఋషభః । విశ్వరూపః ఛన్దోభ్యోఽధి । అమృతాత్ । సంబభూవ । సమేన్ద్రః । మేధయా । స్పృణోతు । అమృతస్య దేవధారణః । భూయాసగ్ స్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ ॥

౨) శరీరంమే విచర్షణమ్ । జిహ్వామే మధుమత్తమా । కర్ణాభ్యాం భూరి విశ్రువమ్ । బ్రహ్మణః కోశోఽసి మేధయాఽపిహితః శ్రుతంమే గోపాయస్వాహా ॥

ప॥ శరీరంమే । విచర్షణమ్ । జిహ్వామే । మధుమత్తమా । కర్ణా
భ్యామ్ । భూరి । విశ్రువమ్ । బ్రహ్మణః । కోశో౽సి । మేధయా।
అపిహితః । శ్రుతంమే । గోపాయస్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ

౩) ఆవహన్తీ వితన్వానా । కుర్వాణా చీరమాత్మనః । వాసాగ్ంసిమమ
గావశ్చ। అన్నపానేచ సర్వదా । తతోమే శ్రియమావహ । లోమశాం
పశుభిస్సహ స్వాహా ॥

ప॥ ఆవహన్తీ। వితన్వానా । కుర్వాణా । చీరమాత్మనః । వాసాగ్ంసి।
మమగావశ్చ। అన్నపానేచ। సర్వదా । తతోమే । శ్రియమ్ । ఆవ
హ । లోమశామ్ । పశుభిః । సహస్వాహా ॥ఛన్దోభ్యఇదంనమమ॥

౪) ఆమాయన్తు బ్రహ్మచారిణస్స్వాహా ॥

ప॥ ఆమాయన్తు । బ్రహ్మచారిణః । స్వాహా ॥ఛన్దోభ్యఇదంనమమ।

౫) యశోజనే ౽సానిస్వాహా ॥

ప॥ యశః । జనే । అసానిస్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ ॥

౬) శ్రేయాన్వస్యసో౽సాని స్వాహా ॥

ప॥ శ్రేయాన్ । వస్యసః । అసాని స్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ।

౭) తంత్వాభగ ప్రవిశాని స్వాహా ॥

ప॥ తంత్వాభగ । ప్రవిశాని స్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ ॥

౮) సమాభగ ప్రవిశ స్వాహా ॥

ప॥ సమాభగ । ప్రవిశ । స్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ ॥



౯) తస్మిన్సహస్రశాఖే । నిభగాహం త్వయి మృజేస్వాహా ॥

ప॥ తస్మిన్ । సహస్రశాఖే । నిభగాహమ్ । త్వయి । మృజేస్వాహా॥
ఛన్దోభ్యఇదంనమమ ॥

౧౦) యథా౽౽పః ప్రవతాయన్తి । యథామాసా అహర్జరమ్।ఏవం
మాం బ్రహ్మచారిణః । ధాతరాయన్తు సర్వతస్స్వాహా ।

ప॥యథాపః । ప్రవతాయన్తి । యథామాసాః । అహర్జరమ్ ।
ఏవంమామ్ । బ్రహ్మచారిణః । ధాతః । ఆయన్తు । సర్వతః ।
స్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ ॥

౧౧) ప్రతివేశో౽సి ప్రమాభాహి ప్రమాపద్యస్వస్వాహా ॥

ప॥ ప్రతివేశః । అసి । ప్రమాభాహి । ప్రమా పద్యస్వ స్వాహా ॥
ఛన్దోభ్యఇదంనమమ ॥

తరువాత ఆచార్యుడు ఇధ్మసన్నహనము మొదలు అభివాదనాన్తము వరకు చేసి, ఆచమనము చేయవలెను.

తత ఆచార్యోజుహుయాత్ ॥

ఇధ్మసన్నహనం జయాదిప్రతిపద్యతే అభివాదనాన్తంకృత్వా
ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భి అహంభో అభివాదయే ॥ ఆచమ్య।

శ్లో॥ సంత్యజ్యమేఖలాదీని బ్రహ్మసూత్రం వినావటుః ।
సర్వం పలాశేనిక్షిప్య న[illegible] ధారయేత్ ॥

వటువు తానుధరించినదండాదులను యజ్ఞోపవీతములప్పు మిగిలిన వాటి ని మోదుగచెట్టుమొదటఉంచి క్రొత్తవాటినిధరించవలెను.

సూ॥ తతః పలాశమూలే దండం విసృజ్య ।

సుశ్రవ ఇతి మన్త్రేణాన్యదన్డ మాదాయ ॥

వటువు తనుధరించిన దండమును మొదుగచెట్టుమొదట విడిచిపెట్టి, సుశ్రవ అనుమంత్రముచెప్పి, క్రొత్తదండమును ధరించవలెను.

రేవతీస్త్వేతి ద్వాభ్యాం వాసోభిమభిమన్త్ర్య ।

యాఅకృన్తన్నవ యన్నితి తిసృభిర్వాసః పరిధాప్య ॥

రేవతీస్త్వా అనుమంత్రములుచెప్పి నూతనవస్త్రములను అభిమంత్రించి, యాఅకృన్తన్ అనుమంత్రములుచెప్పి ధరించవలెను.

పరీదమితి పరిహితం కుమారమభిమన్త్రయతే ।

ఇయన్దురుక్తేతి ద్వాభ్యాం మేఖలాం ధారయిత్వా ।

ఆచార్యుడు పరీదంఅనుమంత్రముచెప్పివటువును అభిమంత్రించవలెను. ఇయందురుక్తాఅనుమంత్రములుచెప్పివటువు నూతనమేఖలనుధరించవలెను.

త్రిమధురేణ బ్రాహ్మణాన్భోజయిత్వా ।

ప్రకృత మనుసరామః । ఉపనీతస్యధర్మా ఉపదిష్టాః ॥

త్రిమధురము (పెరుగు, తేనె, పంచదార) లతో కూడిన భోజనమును బ్రాహ్మణులకు పెట్టవలెను.

అభ్యుదయకం, కర్మణః పుణ్యాహం వాచయిత్వా ।

సహాచార్యో గృహ మాగచ్ఛేదితి ॥

తరువాత అభ్యుదయక కర్మణఃపుణ్యాహములనుచేసి వటువు ఆచార్యునితోసహా గృహమున ప్రవేశించవలెను.

ఉపనయన ప్రకరణంసమాప్తమ్.





వేదాధ్యయనముచేయు వటువు గురువుతోకలసి చేయుకర్మయే

# ఉపాకర్మ

శ్రావణపౌర్ణమినాడు ఈ ఉపాకర్మను చేయవలెను.

సూ॥ శ్రావణ పౌర్ణమాస్యాం అనేన ప్రకారేణ కుర్యాత్ ।

ఉపాకర్మనుచేయదలచిన గురువుశిష్యులతోసహా నదియందుస్నానము చేసి, ఆనదీతీరముననే శుద్ధప్రదేశమునందు గోమయముతో అలికి. పంచవన్నెలతో అష్టదళపద్మమునేర్పరచి. దానిపై ఒకనూతనవస్త్రముపరచి దానిపైయథా శక్తిగా బియ్యమును పోసి, సమముగాపరచి, దానిపై మరల అష్టదళపద్మము లిఖించవలెను. పిమ్మట గురుశిష్యులందరూ దర్భాసనములపై కూర్చొని పవిత్రములనుధరించి, ఆచమనము, ప్రాణాయామముచేసి, ఉపాకర్మకు సంకల్పించవలెను.

సూ॥ ఆచార్యః శిష్యైస్సహ నద్యాంస్నాత్వా ।

దర్భాసనాసీనాః దర్భాన్ధారయమాణాః ॥

## ఉపాకర్మ సంకల్పః

ఆచమ్య ॥ ప్రాణానాయమ్య .. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం అధ్యేష్యమాణానాంఛన్దసాం సవీర్యత్వాయ శిష్యైస్సహాధ్యాయోపాకర్మకరిష్యే॥

## నవఋషి ఆవాహనమ్

పిమ్మట గురుశిష్యులు అందరూ జందెమునుదండ(నివీతి)గా వేసుకొని, ఆసాదనచేసినమంటపముపై ఉత్తరసమాప్తిగా ప్రజాపతిమొదలుగాగల తొమ్మిది

మందిఋషులనూ క్రిందిమంత్రములు చెప్పుచూ ఆవాహనము చేయవలెను.

సూ॥ స్థలజ్యుతేపీతే ప్రణవవ్యాహృతి త్రయసహితైః తత్తన్నామమన్త్రై ప్రజాపత్యాది నవఋషీనావాహయేత్ ॥ నివీతి ॥

౧) ఓంభూర్భువస్సువః ప్రజాపతయేకాణ్డఋషయేనమః ప్రజాపతిం కాణ్డఋషిమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥

౨) ఓంభూర్భువస్సువః సోమాయకాణ్డఋషయేనమః , సోమంకాణ్డ ఋషిమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ।

౩) ఓంభూర్భువస్సువఃఅగ్నయేకాణ్డఋషయేనమః । అగ్నింకాణ్డఋషి మావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ।

౪) ఓంభూర్భువస్సువఃవిశ్వేభ్యో దేవేభ్యఃకాణ్డఋషిభ్యోనమః । విశ్వాన్ దేవాన్కాణ్డఋషీనావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి॥

౫) ఓంభూర్భువస్సువఃసాగ్ంహితీభ్యోదేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః॥ సాగ్ంహితీర్దేవతా ఉపనిషద ఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి॥

౬) ఓం భూర్భువస్సువః యాజ్ఞికీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః । యాజ్ఞికీర్దేవతా ఉపనిషదఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి॥

౭) ఓం భూర్భువస్సువః వారుణీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః । వారుణీర్దేవతాఉపనిషదఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ।

౮) ఓం భూర్భువస్సువః బ్రహ్మణే స్వయమ్భువే నమః । బ్రహ్మాణం స్వయంభువమావాహయామిస్థాపయామి పూజయామి ।

౯) ఓం భూర్భువస్సువః సదసస్పతయే నమః । సదసస్పతిమావాహయా



మిస్థాపయామిపూజయామి ॥ ఉపవీతి ॥

పిమ్మట అందరూ జందెమును సవ్యముచేసుకొని, ఉపవీతిగా తొమ్మిది మంది ఋషులనూ షోడశోపచారములచే పూజించవలెను.

ఆవాహితేభ్యస్సర్వేభ్యో దేవఋషిభ్యోనమః . ధ్యానావాహనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ॥

## <u>నవఋషి తర్పణములు</u>

మరల ఋషితర్పణమునకు సంకల్పించి, అందరూ జందెములను నివీతి చేసుకొని, నవఋషులకు ఋషితీర్థముగా అక్షతోదకములను తర్పణముచేసి పూర్తిఅయిన పిమ్మట అందరూజందెమును ఉపవీతి చేసుకొనవలెను.

అథనవ ఋషీన్ తర్పయతి ॥ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం ప్రాజాపత్యాది నవ ఋషితర్పణం కరిష్యే నివీతి

౧) ప్రజాపతింకాణ్డఋషింతర్పయామి తర్పయామి ॥

౨) సోమంకాణ్డఋషింతర్పయామి తర్పయామి ॥

౩) అగ్నింకాణ్డఋషింతర్పయామి తర్పయామి ॥

౪) విశ్వాన్దేవాన్కాణ్డఋషీన్తర్పయామి తర్పయామి ।

౫) సాగ్ంహితీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ॥

౬) యాజ్ఞికీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ।

౭) వారుణీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ॥

౮) బ్రహ్మాణంస్వయమ్భువంతర్పయామి తర్పయామి ।

౯) సదసస్పతింతర్పయామి తర్పయామి ॥ఇతితర్పయిత్వా ॥ఉపవీతి॥

పిమ్మటగురువు ఋషిహోమమునకుసంకల్పించి అగ్నిముఖమునందు చెప్పబడినప్రకారము స్థండిలోల్లేఖనము మొదలు సోమాయేదం నమమ వరకు షట్పాత్రవిధానముగా చేయవలెను.

పిమ్మట గురుశిష్యులు ఒకరినొకరు తాకుచుండగా గురువు స్రువముతో ఒక్కమారు ఆజ్యమునుగ్రహించి, ముఖాహుతిని చేయవలెను.

## నవఋషిహోమః

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ప్రాజాపత్యాది కాణ్డ ఋషి హోమంకరిష్యే॥

సూ॥ స్థండిలో ల్లేఖనాద్యాజ్య భాగాన్తే। ముఖాహుతిగ్ం హుత్వా॥

ప్రాచీఃపూర్వముదక్సంస్థం సోమాయేదంనమమ

సకృద్గృహీతే నాజ్యేన- ఓం అగ్నయేస్వాహా। అగ్నయఇదంనమమ

క్రిందఈయబడిన నవఋషిహోమములను గురుశిష్యులుఅందరూ నివీతిగాఉండి శిష్యులు అందరూ గురువును తాకుచుండగా గురువుస్రువముతో స్రుక్కుయందు నాలుగుమార్లు ఆజ్యమునుగ్రహించి, క్రిందితొమ్మిది హోమములనూ స్వాహాంతమందుహోమముచేసి, పిమ్మటత్యాగముచెప్పవలెను

హోమములు పూర్తిఅయినపిమ్మట జందెమును **ఉపవీతి** చేసుకొనవలెను.

అన్వారబ్ధేషు ష్వన్తేవాసిషు నవాజ్యాహుతీర్జుహోతి। సర్వేనివీతినః॥

చతుర్గృహీతమాదాయ॥ ఏకమ్। ద్వే। త్రీణి। చత్వారి (పంచ)।

౧) ఓం ప్రజాపతయేకాణ్డ ఋషయేస్వాహా॥

ప్రజాపతయేకాణ్డఋషయఇదంనమమ॥

౨) ఓం సోమాయకాణ్డ ఋషయేస్వాహా॥

సోమాయకాణ్డఋషయఇదంనమమ॥

౩) ఓం అగ్నయేకాణ్డ ఋషయేస్వాహా॥

అగ్నయేకాణ్డఋషయఇదంనమమ॥

౪) ఓం విశ్వేభ్యో దేవేభ్యః కాణ్డ ఋషిభ్య స్వాహా॥



విశ్వేభ్యోదేవేభ్యఃకాణ్డఋషిభ్యఇదంనమమ।

౫) ఓం సాగ్ంహితీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్య స్వాహా।

సాగ్ంహితీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ॥

౬) ఓం యాజ్ఞికీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్య స్వాహా॥

యాజ్ఞికీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ

౭) ఓం వారుణీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్య స్వాహా।

వారుణీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ

౮) ఓం బ్రహ్మణే స్వయంభువే స్వాహా॥

బ్రహ్మణేస్వయంభువఇదంనమమ॥

౯) ఓం సదసస్పతి మద్భుతం ప్రియమిన్ద్రస్య కామ్యమ్।సనిం మేధా మయాసిషగ్ం స్వాహా॥ సదసస్పతయఇదంనమమ॥ ఉపవీతి॥

## యజ్ఞోపవీతదానమ్

పిమ్మటక్రిందివిధముగానంకల్పించి యజ్ఞోపవీతమును, మేఖలను బ్రాహ్మణునకుదానముచేసి గురువుతోసహాశిష్యులందరూ నూతనయజ్ఞోపవీతములను నూతనమేఖలలను ధరించి, ఆచమనము చేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం అధ్యయ నోపాకర్మాఙ్గత్వేన యజ్ఞోపవీతదానంకరిష్యే॥ యజ్ఞోపవీతం బ్రాహ్మణాయ ప్రయచ్ఛేత్। నూతనయజ్ఞోపవీతం మేఖలాంచధృత్వా। ఆచమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థంఉపాకర్మాఙ్గత్వేన నూతనయజ్ఞోపవీత ధారణం కరిష్యే॥ ధారయిత్వా॥ ఆచమ్య॥

కొత్త జందెములనుమేఖలలను ధరించినతరువాత గురువుతోసహా శిష్య

లందరూదర్భాసనములపై అగ్నివద్దనేకూర్చొని పవిత్రములనుధరించినవారై యజుర్వేదములోమొదటి నాలుగుఅధ్యాయములను గురువు చెప్పుచుండగా శిష్యులు అధ్యయనము చేయవలెను.

## అధ్యయనమ్

సూ॥ తత ఆచార్య ప్రముఖాః దర్భేష్వాసీనాః దర్భాన్ ధారయమాణాః వేదస్యాదితశ్చతురో ఽ వరార్ధ్యా ననువాకానధీయీరన్ ॥

౧ ఓం ఇషేత్వోర్జేత్వా వాయవస్థో పాయవస్థ దేవోవస్సవితా ప్రార్పయతు శ్రేష్ఠతమాయ కర్మణ ఆప్యాయధ్వ మఘ్నియా దేవభాగ మూర్జస్వతీః పయస్వతీః ప్రజావతీ రనమీవా అయక్ష్మా మావస్తేన ఈశతమాఽఘశగ్ంసో రుద్రస్యహేతిః పరివోవృణక్తు ధ్రువాఅస్మిన్ గోపతౌస్యాత బహ్వీర్యజమానస్య పశూన్పాహి ॥

౨। యజ్ఞస్య ఘోషదసి ప్రత్యుష్టగ్ం రక్షః ప్రత్యుష్టాఅరాతయఃప్రేయమగాద్ధిషణా బర్హిరచ్ఛమనునాకృతా స్వధయావితష్టాత ఆవహన్తి కవయః పురస్తాద్దేవేభ్యోజుష్ట మిహబర్హిరాసదే దేవానాం పరిషూతమసి వర్షవృద్ధమసి దేవబర్ హిర్మాత్వాన్వఙ్మా తిర్యక్పర్వతే రాధ్యా సమాచ్ఛేత్తాతే మారిషం దేవబర్హి శ్శతవల్శంవిరోహ సహస్రవల్శాః ॥ ౨ । విదయగ్ం రుహేమపృథివ్యా స్సంపృచఃపాహి సుసంభృతాత్వా సంభరా మ్యదిత్యై రాస్నాఽ సీన్ద్రాణ్యై సంనహనం పూషాతే గ్రన్థింగ్రథ్నాతు సతేమాస్థాదిన్ద్రస్యత్వా బాహుభ్యాముద్యచ్ఛే బృహస్పతే ర్మూర్ధ్నా హరామ్యుర్వన్తరిక్షమన్విహి దేవంగమమసి ॥౩॥



౩। శున్ధధ్వం దైవ్యాయ కర్మణే దేవయజ్యాయై మాతరిశ్వనో ఘర్మోఽసి ద్యౌరసిపృథివ్యసి విశ్వధాయాఅసి పరమేణధామ్నాదృగ్ంహస్వ మాహ్వార్వసూనాం పవిత్రమసి శతధారంవసూనాం పవిత్రమసి సహస్రధారగ్ం హుతస్తోకో హుతోద్రప్సోఽగ్నయే బృహతేనాకాయస్వాహా ద్యావాపృథివీభ్యాగ్ంసా విశ్వాయుస్సా విశ్వవ్యచాస్సా విశ్వకర్మా సంపృచ్యధ్వమృతావరీ రూర్మిణీ ర్మధుమత్తమా మన్ద్రాధనస్యసాతయే సోమేనత్వా ఽఽ తనచ్మీన్ద్రాయ దధివిష్ణో హవ్యగ్ంరక్షస్వ ॥ ౪॥

౫) కర్మణేవాం దేవేభ్యశ్శకేయం వేషాయత్వా ప్రత్యుష్టగ్ం రక్షఃప్రత్యుష్టా అరాతయోధూరసి ధూర్వధూర్వన్తం ధూర్వతంయోఽస్మాన్ధూర్వతి తం ధూర్వయంవయం ధూర్వామస్త్వం దేవానామసి సస్నితమం పప్రితమం జుష్టతమం వహ్నితమం దేవహూతమ మహ్రుతమసి హవిర్ధానందృగ్ంహస్వ మాహ్వార్మిత్రస్యత్వా చక్షుషాప్రేక్షే మాభేర్మా సంవిక్థామాత్వా ॥౫॥ హిగ్ంసిష మురువాతాయ దేవస్యత్వాసవితుః ప్రసవేఽ శ్వినోర్బాహుభ్యాం పూష్ణోహస్తాభ్యా మగ్నయేజుష్టం నిర్వపామ్యగ్నీషో మాభ్యా మిదం దేవానామిదమునస్సహ స్ఫాత్యైత్వానారాత్యై సువరభి విఖ్యేషం వైశ్వానరం జ్యోతిర్దృగ్ంహన్తాం దుర్యాద్యావాపృథివ్యో ర్ర్వన్తరిక్ష మన్విహ్యదిత్యాస్త్వోపస్థే సాదయామ్యగ్నే హవ్యగ్ంరక్షస్వ ॥౬॥

హరిఃఓం శ్రీకృష్ణార్పణమస్తు॥

## చతుర్వేదహోమః

పిమ్మటమరల నాలుగు వేదముల మొదటి అనువాకములకు అనువాకాంతమందు స్వాహాకారముచెప్పి క్రిందివిధముగా హోమములుచేయవలెను.

సూ॥ వేదాదీనపి జుహుయాత్ ॥

౧) ఓంఅగ్నిమీళే పురోహితం యజ్ఞస్య దేవమృత్విజమ్ హోతారం రత్న ధాతమం స్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ

౨) ఓం ఇషేత్వోర్జేత్వా వాయవస్థో పాయవస్థ దేవోవస్సవితా ప్రార్పయతు శ్రేష్ఠతమాయ కర్మణ అప్యాయధ్వమఘ్నియా దేవభాగ మూర్జస్వతీః పయస్వతీః ప్రజావతీ రనమీవా అయక్ష్మా మావస్తేన ఈశతమాఽఘశగ్ంసో రుద్రస్యహేతిః పరివోవృణక్తు ధ్రువా అస్మిన్‌గోపతౌస్యాత బహ్వీర్యజ మానస్య పశూన్పాహిస్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ

౩) ఓం అగ్న ఆయాహివీతయే గృణానో హవ్యదాతయే ।
నిహోతా సత్సిబర్హిషిస్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ

౪) ఓంశంనోదేవీ రభిష్టయ ఆపోభవన్తు పీతయే । శంయోరభి స్రవన్తున స్స్వాహా ॥ ఛన్దోభ్యఇదంనమమ

## యజ్ఞోపవీత హోమమ్

పిమ్మట మరల యజ్ఞోపవీత హోమమునకు సంకల్పించి, యజ్ఞోపవీతపు ముడినివిప్పి, ఆజ్యమునందు తడిపి స్రుక్కుయందుఉంచి ఆ యజ్ఞోపవీతమును అగ్నియందు హోమముచేసి, త్యాగముచెప్పవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం యజ్ఞోపవీతహోమం కరిష్యే యజ్ఞోపవీత గ్రన్థిం విస్రస్య ॥ ఆజ్యేనఅక్త్వా స్రుచినిధాయ॥



ఓంయజ్ఞోపవీతం పరమంపవిత్రం ప్రజాపతేర్యత్సహజం పురస్తాత్।
ఆయుష్యమగ్ర్యం ప్రతిముఞ్చ శుభ్రం యజ్ఞోపవీతం బలమస్తు తేజస్స్వాహా।
అగ్నయేపరమాత్మనఇదంనమమ ॥

తదుపరి గురువు క్రిందివిధముగా జయాదిహోమములు, యదస్య కర్మణో అనుమంత్రమునుహోమముచేసి, పిమ్మటపరిధులనుఅగ్నియందుఉంచి, స్రుక్కుయందుస్రువముతో ఆజ్యమునుఒక్కమారుగ్రహించి, స్రుక్కుబిలమునందు స్రువమునుబోర్లించి, ఏకధారగాసంస్రావహోమమునుచేసి, పిమ్మట అనాజ్ఞాతాది హోమములు, అభివాదనాంతము చేయవలెను

ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భి సగ్‌స్పృశ్యాగ్నౌప్రహరతి. యదస్య కర్మణో

**అగ్నయేస్విష్టకృత ఇదంనమమ** ॥ శమ్యఅపోహ్య తతఃపరిధయః ఆఘార సమిధౌప్రహరతి దర్వ్యా మితరదర్వ్యగ్రమవదాయ సగ్‌స్రావేణాభిజుహోతి । **వసుభ్యోరుద్రేభ్యఆదిత్యేభ్యస్సగ్‌స్రావభాగేభ్యఇదంనమమ**

అస్మిన్. కర్మణి అనాజ్ఞాతాది ప్రాయశ్చిత్త హోమాని కరిష్యే।

అనాజ్ఞాతం .. అహంభో అభివాదయే ॥

శ్లో॥ వ్రతేషు సువనేచైవ తథైవాధ్యయనే మఖే
పరిధి ప్రహరణం కుర్యాల్లేపకార్యం నవిద్యతే ॥
సువనే గ్రహపూజాయా ముపాకర్మ వ్రతోత్సృజే
పరిధిప్రహరణం కుర్యాత్సంస్రావస్తు విధీయతే ॥

వేదవ్రతములయందు, పుంసవనమునందు, ఉపాకర్మయందు, గ్రహశాన్తియందు, వేదవ్రతోత్సర్జనములయందు, లేపకార్యము లేదు. పరిధి ప్రహరణమున్నూ సంస్రావ హోమమున్నూ చేయవలెను.

<u>ఉపాకర్మ సమాప్తమ్</u>

అధ్యయనము ముగించుసమయమున చేయుకర్మయే




పుష్యశుద్ధ పౌర్ణమినాడుగాని రోహిణీ నక్షత్రమునకాని ఉత్సర్జనము చేయవలెను.

సూ॥ తైష్యాం పౌర్ణమాస్యాం రోహిణ్యాం వా విరమేత్ ॥

వేదాధ్యయనముపూర్తిఅయినపిమ్మట గురుశిష్యులందరూ ఉత్సర్జనము నకు సంకల్పించవలెను

ఆచమ్య ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం అధీతానాంఛన్ద సాం సవీర్యత్వాయ అధ్యాయోత్సర్జనం కరిష్యే

ఉపాకర్మలోచెప్పినవిధముగా మంటపారాధన నవఋషిఆవాహన, నవ ఋషిపూజ, నవఋషితర్పణము, షట్పాత్రప్రయోగవిధిగా అగ్నిముఖము, నవ ఋషిహోమములు చేసి. జయాది హోమములనుండి అభివాదనాంతమువరకు మాత్రము ఉపాకర్మలోవలెనే చేయవలెను.

యజుర్వేదసంహితలోని మొదటి నాలుగుఅధ్యాయములు, వేదహోమములు, యజ్ఞోపవీతదాన, ధారణ, యజ్ఞోపవీతహోమము మాత్రము చేయనక్కరలేదు.

సూ॥ ఆదితశ్చతురోను వాకాధ్యయనం వేదాదిహోమం యజ్ఞోపవీత దాన, ధారణ, హోమంవినా సర్వం పూర్వవత్కుర్యాత్ ।

శ్లో॥ చరుప్రధానే ష్వఖిలేషుకర్మసు ప్రధానకత్వా చ్చరుణాముఖాహుతిః ।

ఉత్సర్జనో పాకరణ వ్రతేషు ఘృతేనకార్యా గ్నిముఖాహుతి స్స్యాత్ ।

చరుప్రధానమైన కర్మలన్నిటియందును చరువు ప్రధానమగుట వలన చరువుచేతనే ముఖాహుతి చేయవలెను. ఉపాకర్మ, వేదవ్రత, ఉత్సర్జనాదులు ఆజ్యప్రధానమైన హోమములు కావున ఆజ్యముతోనే ముఖాహుతి చేయవలెను.






గురువు శిష్యుని ప్రాజాపత్యవ్రతముచే సంస్కరింపదలచి, శిష్యునితో సహా తానుకూడా వపనముచేయించుకొని నదియందుస్నానముచేసి, విఘ్నేశ్వర పూజ, పుణ్యాహవాచనముచేయవలెను.

ఆచార్యశ్శిష్యేనసహ వపన పూర్వకం నద్యాంస్నాత్వా ॥

## ప్రాజాపత్యవ్రత సంకల్పః

ప్రాణానాయమ్య . .. శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం ప్రాజాపత్యవ్రతా ఖ్యం కర్మకరిష్యమాణ స్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాంత్యర్థ మభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనంకరిష్యే ఆదౌ నిర్విఘ్న పరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాం కరిష్యే ॥

గణపతిపూజాంకృత్వా । పుణ్యాహంవాచయిత్వా ।

పిమ్మటగురువు ప్రాజాపత్యవ్రతముకైసంకల్పించి, ఒక నూతనవస్త్రము పై బియ్యముపోసి మంటపమునేర్పరచి దానిపైక్రిందివిధముగా షడృషులను ఆవాహనముచేసి పూజించవలెను.

ప్రాణానాయమ్య.. ధర్మపత్నీ సమేతోహం ఇమంశిష్యం ప్రాజా పత్యవ్రతేన కర్మణాసగ్గ్‌స్కరిష్యే ॥

ఋషి ఆవాహన, తర్పణ, హోమములు చేయునపుడు గురు శిష్యులు జందెమును నివీతిగా ఉంచుకొని, చేయవలెను. మిగిలిన క్రియ అంతయూ జందెము **ఉపవీతిగా** ఉంచుకొని చేయవలెను.

## షడృషి ఆవాహనమ్

**నివీతి ॥**

౧) ఓంభూర్భువస్సువః ప్రజాపతయేకాణ్డఋషయేనమః ప్రజాపతిం **కాణ్డఋషిమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥**

౨) ఓంభూర్భువస్సువః సాగ్ంహితీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యోనమః **సాగ్ంహితీర్దేవతాఉపనిషద ఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥**

౩) ఓంభూర్భువస్సువః యాజ్ఞికీభ్యోదేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః । **యాజ్ఞికీర్దేవతాఉపనిషదఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి॥**

౪) ఓం భూర్భువస్సువః వారుణీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః । **వారుణీర్దేవతాఉపనిషదఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి**

౫) ఓం భూర్భువస్సువః బ్రహ్మణే స్వయమ్భువే నమః । బ్రహ్మాణం **స్వయంభువమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ।**

౬) ఓం భూర్భువస్సువః సదసస్పతయే నమః । **సదసస్పతిమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥**

**ఉపవీతి ।** షడృషిభ్యోనమఃధ్యానావాహనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య షడృషయ స్సుప్రీతాస్సుప్రసన్నా వరదాభవన్తు ॥



## షడృషి తర్పణమ్

అథషడృషీన్ తర్పయతి. ప్రాజాపత్యవ్రతాంగషడృషితర్పణంకరిష్యే।

**నివీతి ॥**

౧ ఓంప్రజాపతింకాణ్డఋషింతర్పయామి తర్పయామి ॥

౨ ఓంసాగ్ంహితీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి

౩ ఓంయాజ్ఞికీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ।

౪ ఓంవారుణీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ।

౫ ఓంబ్రహ్మాణంస్వయమ్భువంతర్పయామి తర్పయామి ।

౬ ఓంసదసస్పతింతర్పయామి తర్పయామి ॥ **ఉపవీతి ॥**

## హోమః

పిమ్మట గురువుప్రాణాయామముచేసి హోమమునకుసంకల్పించి, స్థండిలోల్లేఖనము మొదలు ఆజ్యభాగాంతమువరకుచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ప్రాజాపత్యవ్రతాఖ్యే కర్మణి షడృషిహోమం కరిష్యే ॥

స్థండిలోల్లేఖనాదాజ్యభాగాన్తే ముఖాహుతిగ్ం హుత్వా న్వారబ్ధే వ్రతినిజుహోతి ॥

ప్రాచీఃపూర్వ ముదక్సంస్థం సోమాయేదంనమమ ॥

పిమ్మట శిష్యుడుతననుతాకుచుండగా గురువుస్రువముతో ఒక్కమారు ఆజ్యమును గ్రహించి, క్రిందిహోమముచేసి, త్యాగముచెప్పవలెను.

స్రువేణ సకృద్గృహీతేనాజ్యేన।ఓంఅగ్నయేస్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ।

గురుశిష్యులు ఇరువురూజందెమునునివీతిచేసుకొని, శిష్యుడుతనను

తాకుచుండగా గురువునాలుగుమార్లు స్రువముతోస్రుక్కుయందు ఆజ్యమును గ్రహించి క్రిందిహోమములుచేయవలెను.

నివీతి ॥ చతుర్గృహీతమాజ్యం గృహీత్వా ॥

౧ ప్రజాపతయేకాణ్డఋషయేస్వాహా॥

ప్రజాపతయేకాణ్డఋషయఇదంనమమ ॥

౨ ప్రజాపతే నత్వదేతా న్యన్యోవిశ్వా జాతాని పరితా బభూవ। యత్కా మాస్తే జుహుమస్తన్నో అస్తువయగ్గ్ స్యామ పతయో రయీణాగ్ స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ ॥

౩ రయీణాంపతిం యజతం బృహన్త మస్మిన్భరే నృతమం వాజ సాతౌ। ప్రజాపతిం ప్రథమజా మృతస్య యజామదేవ మధినో బ్రవీతు స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ ॥

౪ ప్రజాపతేత్వం నిధిపాః పురాణో దేవానాం పితా జనితా ప్రజానా మ్। పతిర్విశ్వస్య జగతః పరస్పా హవిర్నోదేవ విహవే జుషస్వ స్వాహా॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ ॥

౫ తవేమేలోకాః ప్రదిశోదిశశ్చ పరావతో నివత ఉద్వతశ్చ ప్రజా పతే విశ్వసృజ్జీవ ధన్య ఇదన్నో దేవప్రతిహర్య హవ్యగ్గ్‌స్వాహా। ప్రజాపతయఇదంనమమ ।

౬ ప్రజాపతిం ప్రథమం యజ్ఞియానాం దేవానామగ్రే యజతం యజధ్వమ్। సనోదదాతు ద్రవిణగ్ం సువీర్యగ్ం రాయస్పోషం



విష్యతు నాభిమస్మే స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ॥

౭ యోరాయ ఈశే శతదాయ ఉక్థ్యో యః పశూనాగ్ం రక్షితావిష్ఠి తానామ్। ప్రజాపతిః ప్రథమజా ఋతస్య సహస్రధామా జుష తాగ్ం హవిర్న స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ ॥

౮. సాగ్ంహితీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్య స్వాహా ॥

సాగ్ంహితీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ ॥

౯ యాజ్ఞికీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్య స్వాహా ॥

యాజ్ఞికీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ ॥

౧౦. వారుణీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్య స్వాహా

వారుణీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ ॥

౧౧ బ్రహ్మణే స్వయమ్భువేస్వాహా॥

బ్రహ్మణేస్వయమ్భువఇదంనమమ ॥

౧౨. సదసస్పతి మద్భుతం ప్రియమిన్ద్రస్య కామ్యమ్। సనింమేధా మయాసిషగ్గ్ స్వాహా ॥ సదసస్పతఇదంనమమ ఉపవీతి ॥

## ఉపస్థానమ్

తరువాత గురుశిష్యులుఇరువురూలేచి, నిలబడి క్రిందిమంత్రములు చెప్పుచూ అగ్నిమొదలగు నలుగురుదేవతలకు నమస్కరించవలెను.

౧ అగ్నేవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యః ప్రాజాపత్యవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

౨ వాయోర్వ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యః ప్రాజాపత్యవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

౩ ఆదిత్యవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యః ప్రాజాపత్యవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

౪ వ్రతానాంవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యః ప్రాజాపత్యవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

తదుపరి గురువుక్రిందివిధముగాజయాదిహోమములు, యదస్య కర్మణో అనుమంత్రమునుహోమముచేసి, పిమ్మటపరిధులనుఅగ్నియందు ఉంచి, స్రుక్కుయందుస్రువముతో ఆజ్యమునుఒక్కమారుగ్రహించి స్రుక్కు బిలమునందు స్రువమునుబోర్లించి, ఏకధారగాసంస్రావహోమమునుచేసి, పిమ్మట అనాజ్ఞాతాదిహోమములు, అభివాదనాంతముచేయవలెను.

ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భి సగ్గ్‌స్పృశ్యాగ్నౌప్రహరతి. యదస్య కర్మణో అగ్నయేస్విష్టకృత ఇదంనమమ ॥ శమ్యాఆపోహ్య తతఃపరిధయః ఆఘార సమిధౌప్రహరతి దర్వ్యామితరదర్వ్యగ్రమవదాయ సగ్గ్‌స్రావేణాభిజుహోతి వసుభ్యోరుద్రేభ్యఆదిత్యేభ్యస్సగ్గ్‌స్రావభాగేభ్యఇదంనమమ అస్మిన్. కర్మణి అనాజ్ఞాతాదిప్రాయశ్చిత్త హోమానికరిష్యే॥

అనాజ్ఞాతం .... అహంభో అభివాదయే ॥

అభ్యుదయక కర్మణఃపుణ్యాహవాచనము, ఆశీర్వచనములనుచేయవలెను.

ఆభ్యుదయకంకర్మణఃపుణ్యాహంచ కుర్యాత్ । ఆశీర్వచనమ్॥









ప్రాజాపత్యవ్రతముచేసిన సంవత్సరము తరువాత ప్రజాపతిదేవతాక మంత్రాధ్యయనముపూర్తి అయినపిమ్మట ప్రాజాపత్యవ్రతోత్సర్జనము చేయవలెను.

తత స్సంవత్సరే పర్యవేతే ।

## ప్రాజాపత్య వ్రతోత్సర్జన సంకల్పః

గురుశిష్యులిరువురూ నదీస్నానముచేసి, ఆచమనము, ప్రాణాయామముచేసి, ప్రాజాపత్యవ్రతోత్సర్జనమునకు సంకల్పించి,విఘ్నేశ్వరపూజ, పుణ్యాహవాచనములనుచేయవలెను.

ఆచమ్య ॥ ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ప్రాజాపత్యవ్రతోత్సర్జనాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణస్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాంత్యర్థమభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనం కరిష్యే । ఆదౌనిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాం కరిష్యే ॥ గణపతిపూజాంకృత్వా । పుణ్యాహంవాచయిత్వా ॥

షడ్ఋషిఆవాహన,పూజ,తర్పణము,హోమములుమొత్తము క్రియ అంతయూ ప్రాజాపత్యవ్రతములోవలెనే చేయవలెను.

ఆచమ్య ప్రాణానాయమ్య . శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం ఇమం శిష్యం ప్రాజాపత్యవ్రతోత్సర్జనేనకర్మణా సగ్గ్‌స్కరిష్యే

## ఉపస్థానమ్

నమస్కారమంత్రములు క్రిందివిధముగా చెప్పవలెను.

౧ అగ్నే వ్రత పతే కాణ్డ ఋషిభ్యః ప్రాజాపత్య వ్రతమచారిషం తద శకం తన్మేరాధి ॥

౨ వాయోవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యః ప్రాజాపత్య వ్రతమచారిషం తద శకం తన్మేరాధి ॥

౩ ఆదిత్యవ్రతపతేకాణ్డ ఋషిభ్యః ప్రాజాపత్యవ్రతమచారిషం తద శకం తన్మేరాధి ॥

౪ వ్రతానాం వ్రతపతే కాణ్డ ఋషిభ్యః ప్రాజాపత్యవ్రతమచారిషం తదశకం తన్మేరాధి ॥

హోమసమాప్తివిధి ప్రాజాపత్యవ్రతములోవలె పూర్తిచేయవలెను. పిమ్మట శిష్యుడు వపనకర్మచేయించుకొని, ఇంటికివచ్చి, అభ్యుదయక కర్మణః పుణ్యాహవాచనములను చేయవలెను.

ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భి సగ్నిస్పృశ్యాగ్నౌ అహంభోఅభివాదయే ॥ అభ్యుదయకం కర్మణఃపుణ్యాహంచ కుర్యాత్ । ఆశీర్వచనమ్॥








గురువు శిష్యుని సౌమ్యవ్రతముచే సంస్కరింపదలచి శిష్యునితో సహా తానుకూడా వపనము చేయించుకొని నదియందు స్నానముచేసి, విఘ్నేశ్వర పూజ, పుణ్యాహవాచనములను చేయవలెను.

ఆచార్యశ్శిష్యేణసహ వపనపూర్వకం నద్యాంస్నాత్వా ॥

## సౌమ్యవ్రత సంకల్పః

ఆచమ్య ॥ ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం సౌమ్య వ్రతాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణస్తదఙ్గత్వేనతదాదౌ శుద్ధ్యర్థంవృద్ధ్యర్థం శాంత్యర్థ మభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనంకరిష్యే। ఆదౌ నిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాంకరిష్యే ।

గణపతిపూజాంకృత్వా । పుణ్యాహంవాచయిత్వా ॥

## ఋషీణాం ఆవాహనమ్

గురువు సౌమ్యవ్రతముకై సంకల్పించి, ఒకనూతనవస్త్రము పైబియ్యముపోసి,మంటపముఏర్పరచి దానిపైక్రిందివిధముగా ఋషులను ఆవాహనముచేసి, పూజించవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ఇమంశిష్యం

సౌమ్యవ్రతేనకర్మణాసగ్గ్‌స్కరిష్యే॥ నివీతి ॥

ఋషి ఆవాహన, తర్పణ, హోమములుచేయునపుడు మాత్రము గురు శిష్యులు జందెమును నివీతిగా ఉంచుకొని, మిగిలిన క్రియ అంతయూ జందెము ఉపవీతిగా ఉంచుకొని చేయువలెను

౧) ఓంభూర్భువస్సువః సోమాయకాణ్డఋషయేనమః సోమంకాణ్డ ఋషిమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ।

౨) ఓంభూర్భువస్సువఃసాగ్ంహితీభ్యోదేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః సాగ్ంహితీర్దేవతా ఉపనిషద ఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ।

౩) ఓంభూర్భువస్సువః యాజ్ఞికీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః । యాజ్ఞికీర్దేవతా ఉపనిషదఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి॥

౪) ఓంభూర్భువస్సువః వారుణీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః । వారుణీర్దేవతా ఉపనిషదఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥

౫) ఓంభూర్భువస్సువః బ్రహ్మణేస్వయమ్భువేనమః బ్రహ్మాణంస్వయంభువమావాహయామి స్థాపయామిపూజయామి ।

౬) ఓంభూర్భువస్సువః సదసస్పతయే నమః । సదసస్పతిమావాహయామి స్థాపయామిపూజయామి ॥ ఉపవీతి ॥

షడృషిభ్యోనమః ధ్యానావాహనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ॥

## షడృషి తర్పణమ్

సౌమ్యవ్రతాంగ షడృషితర్పణంకరిష్యే నివీతి ॥

౧. సోమంకాణ్డఋషింతర్పయామి తర్పయామి ॥

౨ సాగ్ంహితీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ॥



౩ యాజ్ఞికీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ।

౪ వారుణీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ॥

౫ బ్రహ్మాణంస్వయమ్భువంతర్పయామి తర్పయామి ।

౬ సదసస్పతింతర్పయామి తర్పయామి ॥ ఉపవీతి ॥

## హోమః

పైవిధముగా తర్పణములుపూర్తిచేసిన పిమ్మట పగలురెండుయామము లు దాటినతరువాత మంటపారాధనచేసినచోటనుండి, తూర్పునకుగాని ఉత్తర మునకుగాని దూరముగాఅరణ్యమునకువెళ్ళవలెను.

తతో౽ పరాహ్ణే ప్రాచీముదీచీంవా దిశముప నిష్క్రమ్య । అరణ్యే ౽ ఛదిర్దర్శే॥

గురువుప్రాణాయామముచేసి, హోమమునకు సంకల్పించి, అరణిచే మథింపగాపుట్టినఅగ్నిని సమిధలచేమండించి, షట్పాత్రాసాదనవిధిగా దేవపాత్ర లను ఆసాదించినపిమ్మట వాటికిఉత్తరముగా తూర్పుకొనలుగాదర్భలనుపరచి, క్రిందిమనుష్యపాత్రలగు నాలుగుమేడిసమిధలను, ఉత్తరించని క్రొత్తవస్త్రముల జతను, మదంతీపాత్రనుకూడ ఆసాదనచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ప్రాజాపత్యవ్రతాఖ్యే కర్మణి షడృషిహోమంకరిష్యే ॥

ప్రాచీఃపూర్వ ముదక్సంస్థం ... ఇధ్మమితర దర్వీమ్ ॥

దేవపాత్రాణా ముత్తరతః ప్రాగగ్రాన్ దర్భాన్ సగ్గ్‌స్తీర్య ।

అగ్నేరుపసమాధానాది పాత్రప్రయోగకాలే చతస్రఔదుమ్బరీ స్సమిధః అహతంవాసః, మదన్తీంచ సహప్రయుజ్య॥

పవిత్రకరణముమొదలు పూర్ణపాత్రాసాదనమువరకూచేసి మదంతీపాత్ర యందు వేడినీటినిపోసి, పవిత్రముతోఆవేడినీటిని మూడుమార్లుముందుకు, వెనుకకూగెంటి పిమ్మట మదంతీపాత్రనుఅక్కడనేఉంచవలెను.

సూ పవిత్రకరణాదిప్రణీతా ప్రణయనాన్తేమదన్త్యాం ఉష్ణాఅప ఆనీయ।

ఉత్పూయ, ఆసాదయతి ॥

అప్రచ్ఛిన్నాగ్రావనన్తరగర్భౌ దర్భౌ పూర్ణపాత్రమాదాయాపరేణాగ్నిం. దర్భైఃప్రచ్ఛాద్య .మదన్తీమాదాయ పవిత్రాన్తర్హితే మదన్తీ పాత్రే ఉష్ణోదకమానీయ । త్రిరుత్పూయ । ఆసాదయతి ।

పిమ్మట బ్రాహ్మణం దక్షిణతో దర్భేషు నిషాద్య మొదలు సోమాయేదం నమమ వరకుచేసి శిష్యుడు తననుతాకియుండగా గురువుక్రింది ఆజ్యాహుతులను చేయవలెను.

బ్రాహ్మణం దక్షిణతోదర్భేషు నిషాద్య ఇత్యాజ్యభాగాన్తే అన్వారబ్ధే వ్రతినిజుహోతి ॥

బ్రాహ్మణందక్షిణతో దర్భేషునిషాద్య **సోమాయేదంనమమ॥**

పిమ్మట శిష్యుడుతననుతాకుచుండగా గురువుస్రువముతో ఒక్కమారు ఆజ్యమును గ్రహించి. క్రిందిహోమముచేసి, త్యాగముచెప్పవలెను.

స్రువేణ సకృద్గృహీతేనాజ్యేన।ఓంఅగ్నయేస్వాహా ॥ **అగ్నయఇదంనమమ॥**

గురుశిష్యులుఇరువురూ జంధెమునునివీతిచేసుకొని, శిష్యుడుతనను తాకుచుండగా గురువు నాలుగుమార్లు స్రువముతోస్రుక్కుయందు ఆజ్యమును గ్రహించి క్రిందిహోమములుచేయవలెను.

నివీతి ॥ చతుర్గృహీతమాజ్యం గృహీత్వా ।

౧. సోమాయకాణ్డ ఋషయే స్వాహా ॥

**సోమాయకాణ్డఋషయఇదంనమమ ॥**

౨ ఓంసోమోధేనుగ్ం సోమోఅర్వన్త మాశుగ్ం సోమోవీరం కర్మణ్యం దదాతు। సాదన్యం విదథ్యగ్ం సభేయం పితృశ్రవణం యోదదాశ



దస్మై స్వాహా ॥ **సోమాయేదంనమమ**

౩ ఆషాఢంయుత్సు పృతనాసు పప్రిగ్ం సువర్షామప్స్వా వృజనస్య గోపామ్। భరేషుజాగ్ం సుక్షితిగ్ం సుశ్రవసం జయన్తన్త్వా మను మదేమ సోమస్వాహా॥ **సోమాయేదంనమమ ॥**

౪ త్వగ్ంసోమ క్రతుభి స్సుక్రతు ర్భూస్త్వందక్షై స్సుదక్షో విశ్వవేదాః త్వంవృషా వృషత్వేభి ర్మహిత్వా ద్యుమ్నేభిర్ద్యుమ్న్య భవో నృచక్షా స్స్వాహా॥ **సోమాయేదంనమమ ॥**

౫ యాతేధామాని హవిషా యజన్తి తాతేవిశ్వా పరిభూరస్తు యజ్ఞమ్। గయస్ఫానః ప్రతరణస్సువీరో౽వీరహాప్రచరాసోమ దుర్యా న్స్వాహా॥ **సోమాయేదంనమమ ॥**

౬ త్వమిమా ఓషధీస్సోమ విశ్వాస్త్వమపో అజనయస్త్వంగాః। త్వమా తతన్థోర్వన్తరిక్షం త్వంజ్యోతిషా వితమో వవర్థస్వాహా॥

**సోమాయేదంనమమ ॥**

౭ యాతే ధామానిదివియా పృథివ్యాం యాపర్వతే ష్వోషధీ ష్వప్సు। తేభిర్నో విశ్వైస్సుమనా అహేడన్రాజన్త్సోమ ప్రతిహవ్యాగృభాయ స్స్వాహా॥ **సోమాయేదంనమమ ॥**

౮ సాగ్ంహితీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యస్స్వాహా ।

**సాగ్ంహితీభ్యోదేవతాభ్యోఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ ॥**

౯ యాజ్ఞికీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యస్స్వాహా ।

యాజ్ఞికీభ్యో దేవతాభ్యో ఉపనిషద్భ్య ఇదంనమమ

౧౦ వారుణీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యస్స్వాహా ॥

వారుణీభ్యో దేవతాభ్యో ఉపనిషద్భ్య ఇదంనమమ ॥

౧౧ ఓం బ్రహ్మణే స్వయంభువే స్వాహా ॥

బ్రహ్మణే స్వయంభువ ఇదంనమమ ॥

౧౨ సదసస్పతి మద్భుతం ప్రియమిన్ద్రస్య కామ్యమ్ సనిం మేధా
మయా సిష గ్గ్ స్వాహా ॥ సదసస్పతయ ఇదంనమమ

పిమ్మట ఆంచెమును సవ్యముచేసుకొని, మదంతీపాత్రయందలి ఉదక
ము ముట్టుకొని క్రిందిశాంతి అనువాకము చెప్పవలెను.

## శాన్తి అనువాకమ్

సూ॥ మదన్తీ రుపస్పృశ్య । ప్రథమేనాఽనువాకేన శాన్తింకృత్వా ॥

ఓం నమో వాచే యాచోదితా యాచానుదితా తస్యై వాచే నమో
నమో వాచే నమో వాచస్పతయే నమ ఋషిభ్యో మన్త్రకృద్భ్యో మన్త్రపతిభ్యో
మామా మృషయో మన్త్రకృతో మన్త్రపతయః పరాదుర్మాఽహమృషీ న్మన్త్రకృతో
మన్త్ర పతీన్పరాదాం వైశ్వదేవీం వాచముద్యాసగ్ం శివామదస్తాం జుష్టాం
దేవేభ్య శ్శర్మమే ద్యౌ శ్శర్మ పృథివీ శర్మవిశ్వ మిదంజగత్ । శర్మచన్ద్రశ్చ సూర్యశ్చ
శర్మబ్రహ్మ ప్రజాపతీ । భూతంవదిష్యే భువనంవదిష్యే తేజో వదిష్యే యశో
వదిష్యే తపో వదిష్యే బ్రహ్మవదిష్యే సత్యంవదిష్యే తస్మా అహమిద ముపస్తరణ



ముపస్తృణ ఉపస్తరణంమే ప్రజాయైపశూనాం భూయాదుపస్తరణమహం
ప్రజాయైపశూనాం భూయాసం ప్రాణాపానౌ మృత్యోర్మాపాతం ప్రాణాపానౌ
మామాహాసిష్టం మధుమనిష్యే మధుజనిష్యే మధువక్ష్యామి మధువదిష్యామి
మధుమతీం దేవేభ్యో వాచముద్యాసగ్ం శుశ్రూషేణ్యాం మనుష్యేభ్య స్తంమా
దేవా అవన్తు శోభాయై పితరోఽనుమదన్తు ॥ ఓం శాన్తి శ్శాన్తి శ్శాన్తిః ॥

## ఔదుమ్బరీ సమిద్ధోమః

పిమ్మట గురుశిష్యులిరువురూలేచినిలబడగా, గురువునాలుగు మేడి
పుల్లలను తీసుకొని ఆజ్యములోముంచి, క్రింది నాలుగుమంత్రములచే నాలుగు
మేడిపుల్లలనూ హోమములు చేయవలెను.

సూ॥ చతస్ర ఔదుమ్బరీస్సమిధో ఘృతాన్వక్తా ఉత్తిష్ఠన్నభ్యాదధాతి ॥

౧. పృథివీ సమిత్ । తామగ్నిస్సమిన్ధే । సాఽగ్నిగ్ం సమిన్ధే తామ
హగ్ంసమిన్ధే । సామాసమిద్ధా । ఆయుషాతేజసా । వర్చసా
శ్రియా । యశసా బ్రహ్మవర్చసేన । అన్నాద్యేన సమిన్తాగ్ం స్వాహా ।

అగ్నయ ఇదంనమమ ॥

౨. అన్తరిక్షగ్ం సమిత్ । తాంవాయుస్సమిన్ధే । సావాయుగ్ం సమిన్ధే ।
తామహగ్ం సమిన్ధే । సామాసమిద్ధా । ఆయుషాతేజసా । వర్చసా
శ్రియా । యశసా బ్రహ్మవర్చసేన । అన్నాద్యేన సమిన్తాగ్ం స్వాహా ।

వాయవ ఇదంనమమ ॥

౩. ద్యౌస్సమిత్ । తామాదిత్య స్సమిన్ధే । సాఽఽదిత్యగ్ం సమిన్ధే ।

తామవహాగ్ంసమిన్ధే। సామాసమిద్ధా। అయుషాతేజసా। వర్చసా
శ్రియా। యశసా బ్రహ్మవర్చసేన। అన్నాద్యేన సమిన్ధాగ్స్వాహా।

**ఆదిత్యాయేదంనమమ** ॥

ప్రాజాపత్యామే సమిదసి సపత్న క్షయణీ భ్రాతృవ్యహా మేఽసి
స్వాహా ॥ **ప్రజాపతయఇదంనమమ ॥ఉపవీతి** ॥

తరువాత గురుశిష్యులిరువురూ జందెములను **ఉపవీతి**చేసుకొని, క్రింది మంత్రములనుచెప్పుచూ, ప్రార్థనచేయవలెను.

### ఉపస్థానమ్

౧ అగ్నే వ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య స్సౌమ్యవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

౨ వాయోవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య స్సౌమ్యవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

౩ ఆదిత్యవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య స్సౌమ్యవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

౪ వ్రతానాంవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య స్సౌమ్యవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

శుక్రీయబ్రాహ్మణములోని మొదటివాక్యములన్నీ క్రిందివిధముగా విడదీసి గురువు శిష్యునిచేచెప్పించవలెను లేక చివరిరెండువాక్యములనైనను చెప్పించవలెను.



శుక్రీయ బ్రాహ్మణాను వాకానాం ప్రథమ పథాన్యభి వ్యాహార్య వాచయిత్వా ఽఽచార్యః ॥

ప, నమః। యుఞ్జతే। వృష్ణః। బ్రహ్మన్। బ్రహ్మన్।దశ। అపశ్యమ్।
దేవస్య సముద్రాయ, ఇషే। ఘర్మః। దేవాః। సావిత్రమ్। పరిశ్రితే।
బ్రహ్మన్। అగ్నిః, శిరః। దేవస్య।విశ్వాః। ఘర్మ ప్రజాపతిమ్
ప్రజాపతిః సవితా ॥ (యుఞ్జతే। సవితా) ఇతివా ॥

**ఇధ్మసన్నహనము మొదలు అభివాదయే** వరకు ప్రాజాపత్యవ్రతములో వలెనేచేయవలెను. మరలమదంతీపాత్రయందలి ఉదకమునుస్పృశించి ఈ క్రింది శాంతిని చెప్పవలెను.

ఇధ్మసన్నహనాద్యభివాదనాన్తం ప్రాజాపత్యవత్। మదన్తీరుపస్పృశ్య। ఉత్తమేనానువాకేన శాన్తింకృత్వా ॥

### శాన్తి అనువాకమ్

ఓం శంనో వాతఃపవతాం మాతరిశ్వా శంనస్తపతు సూర్యః అహాని శంభవన్తున శ్శగ్ంరాత్రిః ప్రతిధీయతామ్। శముషానో వ్యుచ్ఛతు శమాదిత్య ఉదేతునః। శివాన శ్శన్తమాభవ సుమృడీకా సరస్వతి మాతేవ్యోమసందృశి। ఇడాయైవాస్థ్వ సివాస్థ మద్వాస్థ మన్తోభూయాస్మ మావాస్తోర్భిద్మ హ్యావాస్థ స్సభూయాద్యోఽస్మాన్ద్వేష్టి యఞ్చవయంద్విష్మః। ప్రతిష్ఠాఽసి ప్రతిష్ఠావన్తో భూయాస్మ మాప్రతిష్ఠాయాశ్శిద్మహ్యా ప్రతిష్ఠస్స భూయాద్యో ఽస్మాన్ద్వేష్టి యఞ్చవయంద్విష్మః ॥

ఆవాతవాహి భేషజం వివాతవాహి యద్రపః, త్వగ్ంహివిశ్వ

భేషజో దేవానాం దూతఈయసె। ద్వావిమౌ వాతౌవాత ఆసిన్ధోరా పరావతః। దక్షంమే అన్యఆవాతు పరాఽన్యోవాతు యద్రపః. యదదో వాతతే గృహేఽ మృతస్య నిధిర్హితః। తతోనోదేహి జీవసే తతోనోధేహి భేషజమ్। తతోనో మహఆవహ వాతఆవాతు భేషజమ్। శమ్భూర్మయో భూర్నోహృదే ప్రణఆయూగ్ంషి తారిషత్। ఇన్ద్రస్య గృహోసి తన్త్వాప్రపద్యే సగుస్సాశ్వః। సహయన్మే అస్తితేన।

భూఃప్రపద్యే భువఃప్రపద్యే సువఃప్రపద్యే భూర్భువస్సువః ప్రపద్యే వాయుంప్రపద్యే నార్తాందేవతాం ప్రపద్యేఽశ్మానమాఖణం ప్రపద్యే ప్రజాపతేర్ బ్రహ్మకోశం బ్రహ్మప్రపద్య ఓంప్రపద్యే। అన్తరిక్షంమ ఉర్వన్తరం బృహదగ్నయః పర్వతాశ్చ యయావాత స్వస్త్యాస్వస్తిమాన్తయా స్వస్త్యాస్వస్తి మానసాని।

ప్రాణాపానౌ మృత్యోర్మాపాతం ప్రాణాపానౌ మామాహాసిష్టం మయి మేధాం మయిప్రజాం మయ్యగ్నిస్తేజోదధాతు మయిమేధాం మయిప్రజాం మయీన్ద్ర ఇన్ద్రియం దధాతు మయిమేధాం మయిప్రజాం మయిసూర్యో భ్రాజోదధాతు।

ద్యుభి రక్తుభిః పరిపాతమస్మా నరిష్టేభి రశ్వినా సౌభగేభిః। తన్నోమిత్రో వరుణో మామహన్తా మదితిస్సిన్ధుః పృథివీఉతద్యౌః। కయానశ్చిత్ర ఆభువ దూతీ సదా వృధస్సఖా। కయాశ చిష్ఠయావృతా। కస్త్వాసత్యోమదానాం మగ్ంహిష్ఠోమత్స దన్ధసః। దృఢాచిదారుజేవసు। అభీషుణ స్సఖీనా మవితా జరితౄణామ్। శతంభవా స్యూతిభిః।



వయస్సుపర్ణా ఉపసేదురిన్ద్రం ప్రియమేధా ఋషయోనాధమానాః। అపధ్వాన్త మూర్ణుహి పూర్ధిచక్షు ర్ముముగ్ధ్యస్మాన్నిధయేవ బద్ధాన్. శంనోదేవీ రభిష్టయ ఆపోభవన్తు పీతయే। శంయోరభి స్రవన్తునః। ఈశానా వార్యాణాం క్షయ న్తీశ్చర్షణీనామ్। అపోయాచామి భేషజమ్॥

సుమిత్రాన ఆపఓషధయస్సన్తు దుర్మిత్రా స్తస్మై భూయాసు ర్యోఽస్మాన్ద్వేష్టి యఞ్చవయంద్విష్మః. ఆపోహిష్ఠామ యోభువస్తాన ఊర్జేదధాతన। మహేరణాయ చక్షసే। యోవశ్శివత మోరసస్తస్య భాజయతే హనః। ఉశతీరివ మాతరః। తస్మాఅరఙ్గ మామవోయస్య క్షయాయజిన్వథ। ఆపోజనయథాచనః।

పృథివీశాన్తా సాఽగ్ని నాశాన్తాసామేశాన్తా శుచగ్ంశమయతు। అన్తరిక్షగ్ంశాన్తం తద్వాయునాశాన్తం తన్మేశాన్తగ్ం శుచగ్ం శమయతు। ద్యౌ శ్శాన్తాసాఽఽదిత్యేనశాన్తా సామేశాన్తా శుచగ్ంశమయతు। పృథివిశాన్తి రన్తరిక్షగ్ంశాన్తి ర్ద్యౌశ్శాన్తిర్దిశశ్శాన్తి రవాన్తర దిశాశ్శాన్తి రగ్నిశ్శాన్తి ర్వాయుశ్శాన్తి రాదిత్యశ్శాన్తి శ్చన్ద్రమాశ్శాన్తి ర్నక్షత్రాణిశాన్తి రాపశ్శాన్తి రోషధయశ్శాన్తి ర్వనస్పతయశ్శాన్తి ర్గౌశ్శాన్తి రజాశాన్తి రశ్వశ్శాన్తిః పురుషశ్శాన్తి ర్బ్రహ్మశాన్తి ర్బ్రాహ్మణశ్శాన్తి శ్శాన్తిరేవశాన్తి శ్శాన్తిర్మే అస్తుశాన్తిః. తయాఽహగ్ంశాన్త్యా సర్వశాన్త్యా మహ్యంద్విపదే చతుష్పదేచ శాన్తింకరోమి శాన్తిర్మేఅస్తు శాన్తిః। ఏహశ్రీశ్చహ్రీశ్చ ధృతిశ్చతపోమేధా ప్రతిష్ఠాశ్రద్ధాసత్యం ధర్మశ్చైతా

ని మోత్తిష్ఠన్త మనూత్తిష్ఠన్తు మామాగ్‌శ్రీశ్చ హ్రీశ్చధృతిశ్చ తపోమేధా ప్రతిష్ఠా శ్రద్ధా సత్యం ధర్మశ్చైతాని మామాహాసిషుః ॥

ఉదాయుషా స్వాయుషో దోషధీనాగ్‌ం రసేనోత్పర్జన్యస్య శుష్మేణోదస్థా మమృతాగ్‌ంఅను। తచ్చక్షుర్దేవ హితంపురస్తా చ్ఛుక్రముచ్చరత్। పశ్యేమశరద శ్శతం జీవేమశరదశ్శతం నన్దామశరదశ్శతం మోదామశరదశ్శతం భవామ శరదశ్శతగ్‌ం శృణవామశరదశ్శతం ప్రబ్రవామ శరదశ్శత మజీతాస్స్యామ శరదశ్శతం జ్యోక్చసూర్యందృశే। యఉదగా న్మహతోఽర్ణవా ద్విభ్రాజమాన స్సరిరస్యమధ్యా త్సమావృషభో లోహితాక్ష స్సూర్యో విపశ్చిన్మనసాపునాతు॥

బ్రహ్మణశ్చోతన్యసి బ్రహ్మణఆణీస్థో బ్రహ్మణఆవపనమసి ధారితేయంపృథివీ బ్రహ్మణామహీధారితమేనేన మహదన్తరిక్షం దివన్దాధారపృథివీగ్‌ం సదేవాంయదహంవేద తదహంధారయాణి మామద్వే దోఽధివిస్రసత్ మేధామనీషే మావిశతాగ్‌ం సమీచీ భూతస్య భవ్యస్యావరుద్ధ్యై సర్వమాయురయాణి సర్వమాయురయాణి। ఆభిర్గీర్భిర్యదతోన ఊనమాప్యా యయహరివో వర్ధమానః। యదాస్తోతృభ్యో మహిగోత్రారుజాసి భూయిష్ఠభాజో అధతే స్యామ। బ్రహ్మప్రావాదిష్మ తన్నోమాహాసీత్। ఓంశాన్తిశ్శాన్తిశ్శాన్తిః।

కన్నులుమూసుకొన్న శిష్యునకు క్రొత్తవస్త్రమునుముఖముతోసహా తలకు చుట్టి సూర్యాస్తమయమైనతరువాత శిష్యుని అరణ్యమునుండిగ్రామమందు ప్రవేశపెట్టవలెను శిష్యుడుఆరాత్రిఅంతయూ మౌనముగాగడుపవలెను.

సూ॥ చక్షుషీనిమీల్యాహతేన వాససాప్రదక్షిణగ్‌ం సముఖంశిరోవేష్ట యిత్వాఽ స్తమితేగ్రామమ్ప్రపాదయతి॥వాగ్యత ఏతాంరాత్రీం తిష్ఠత్యాస్తేవా।



సూ॥ శ్వోభూతేపూర్వోక్తలక్షణే అఘడిర్దర్శే అగ్నిముపసమాధాయ అథాస్య షట్తయ మభిదర్శయతి. సప్తతయ మిత్యేకే అగ్ని మాదిత్య, ముదకుంభ, మశ్మానం, వత్సం, మహానగ్నాం, (ఆకాశమితి కేచిత్), హిరణ్యమితి॥ అపివా ఆదితస్త్రీణి దర్శయిత్వా యథోపపాదమితరాణి ॥

మరునాడుపూర్వమువలెనే గురువుమంథనాగ్నిని సమిధలచే మండింపచేసి, అగ్నిని, సూర్యుని. ఉదకకలశను, రాతిని, లేకపర్వతమును, ఆవుదూడను, ఆకసమునులేకకన్యను, బంగారమును శిష్యునకుచూపవలెను.
తరువాత శిష్యుడు తనతలకు చుట్టినవస్త్రమును గురువునకు ఈయవలెను.

సూ॥ అత్రైత ద్వాసో గురవేదత్వా ॥

## సూర్యదర్శనమ్

పిమ్మట క్రిందిమంత్రముచేత శిష్యుడుసూర్యునిదర్శించవలెను.

వయుస్సుపర్ణా తన్నోమాహాసీత్। ఓం శాన్తిశ్శాన్తిశ్శాన్తిః॥

సూ॥ ఇత్యాదిత్యముపతిష్ఠతే। బ్రాహ్మణాన్ భోజయేత్। అభ్యుదయకం కర్మణఃపుణ్యాహంవాచయిత్వా ॥

బ్రాహ్మణసంతర్పణముచేసి ఆభ్యుదయకము, కర్మణఃపుణ్యాహముచేయువలెను.

శ్లో॥ వటోశ్చ కేశవపనం వ్రతేషూ త్సర్జనేషుచ।
వదన్తి కేచిత్సౌమ్యాఖ్య వ్రత ఏవేత రేషుచ।

వటువుకు కేశవపనము నాలుగు వ్రతములకు, ఉత్సర్జనములకును కూడ జరుగవలెను, సౌమ్య వ్రతమందు మాత్రమేనని కొందరి యభిప్రాయము.

<u>సౌమ్యవ్రతం సమాప్తమ్</u>




సౌమ్యవ్రతముచేసిన సంవత్సరము తరువాత సోమదేవతాక మన్త్రాధ్యయనముపూర్తి అయిన పిమ్మట సౌమ్యవ్రతోత్సర్జనము చేయవలెను

తతస్సంవత్సరే పర్యవేతే.

## సౌమ్యవ్రతోత్సర్జన సంకల్పః

గురుశిష్యులిరువురూ నదీస్నానముచేసి ఆచమనము, ప్రాణాయామము చేసి, సౌమ్యవ్రతోత్సర్జనమునకు సంకల్పించి, విఘ్నేశ్వరపూజ, పుణ్యాహవాచనము చేయవలెను

ఆచమ్య । ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం సౌమ్యవ్రతోత్సర్జనాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణ స్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాంత్యర్థ మభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనం కరిష్యే। ఆదౌ నిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాం కరిష్యే ।

గణపతిపూజాం కృత్వా పుణ్యాహంవాచయిత్వా

## త్రిరూపావరణమ్

గురుశిష్యులు ఇరువురూనదీస్నాన, షడ్ఋషిఆవాహన, తర్పణ హోమములనుచేసి నివీతిగా మదంతీపాత్రయందలి ఉదకమును అభిమన్త్రించుచూ నమోవాచేఅనుశాన్తినిచెప్పవలెను.

పిమ్మటగురు శిష్యులుఇరువురూ నివీతిగనే లేచి, నిలబడగా గురువు



నాలుగుమేడిసమిధలను ఆజ్యములోముంచి క్రిందినాలుగుమన్త్రములు చెప్పుచూ నాలుగు హోమములనుచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య . శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ఇమంశిష్యంసౌమ్యవ్రతోత్సర్జనేనకర్మణా సగ్ంస్కరిష్యే ॥ **నివీతి** ॥

## హోమః

సూ॥ పూర్వవత్స్నానం తర్పణంహోమశ్చ మదన్తీరుపస్పృశ్య ప్రథమేనానువాకేన శాన్తింకృత్వా॥ నమోవాచే మదన్తు ఓం శాన్తి శ్శాన్తి శ్శాన్తిః ॥ చతస్ర ఔదుమ్బరీస్సమిధో ఘృతాన్వక్తా అభ్యాదధాతి ॥

౧ ద్యౌస్సమిత్ । తామాదిత్య స్సమిన్ధే । సా ఽఽదిత్యగ్ం సమిన్ధే। తామహగ్ం సమిన్ధే । సామా సమిద్ధా । ఆయుషా తేజసా । వర్చసా శ్రియా । యశసా బ్రహ్మవర్చసేన । అన్నాద్యేన సమిన్తామగ్ స్వాహా ॥ **ఆదిత్యాయేదంనమమ** ॥

౨ అన్తరిక్షగ్ం సమిత్ । తాంవాయుస్సమిన్ధే సావాయుగ్ం సమిన్ధే। తామహగ్ం సమిన్ధే । సామాసమిద్ధా ।ఆయుషాతేజసా । వర్చసా శ్రియా। యశసా బ్రహ్మవర్చసేన । అన్నాద్యేన సమిన్తామగ్స్వాహా॥ **అన్తరిక్షాయేదంనమమ** ॥

౩ పృథివీ సమిత్ । తామగ్నిస్సమిన్ధే । సాఽగ్నిగ్ం సమిన్ధే । తామహగ్ం సమిన్ధే। సామాసమిద్ధా । ఆయుషాతేజసా । వర్చసా శ్రియా । యశసా బ్రహ్మవర్చసేన। అన్నాద్యేన సమిన్తామగ్స్వాహా॥ **పృథివ్యాఇదంనమమ** ।

ప్రాజాపత్యామే సమిదసి సపత్న క్షయణీ భ్రాతృవ్య హామేఽసి

స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ ॥ ఉపవీతి ॥

## ఉపస్థానమ్

తరువాత ఉపస్థానమంత్రములు చెప్పుచూ ప్రార్థనచేయవలెను

౧ ఆదిత్యవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య స్సౌమ్యవ్రతమచారిషం తదశకం తన్మేరాధి॥

౨ వాయోవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య స్సౌమ్యవ్రతమచారిషం తదశకం తన్మేరాధి॥

౩ అగ్నేవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య స్సౌమ్యవ్రతమచారిషం తదశకం తన్మేరాధి ।

౪ వ్రతానాం వ్రతపతేకాణ్డఋషిభ్య స్సౌమ్యవ్రతమ చారిషం తదశకం తన్మేరాధి।

**యుంజతే సవితా** అను ఋక్రియావాక్యములు మాత్రము చెప్పనక్కర లేదు జయాదిహోమములు అభివాదనాంతము పూర్వము సౌమ్యవ్రతములో వలెనే క్రియఅంతయుచేసి, క్రింది శాంతిఅనువాకమునుచెప్పి పిమ్మటశిష్యుడు వపనముచేయించుకొని, ఇంటికివచ్చి, అభ్యుదయక కర్మణఃపుణ్యాహ వాచనములను చేయవలెను.

సూ॥ యుంజతే సవితేతి వర్జయిత్వా జయాది పూర్వవత్కృత్వా ।

ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భి. అహంభో అభివాదయే

మదన్తీ రుపస్పృశ్యోత్తమేనానువాకేన శాన్తింకృత్వా ।

శంనోవాతః పవతాం మాహాసీత్ । గృహమాగచ్ఛేత్ ।

శ్వోభూతే॥ వయస్సుపర్ణా మాహాసీత్ ॥ గురవేవరందత్వా ।

కేశశ్మశ్రువాపయిత్వా బ్రాహ్మణాన్ప్రార్థయేత్ । అభ్యుదయకం కర్మణఃపుణ్యాహం వాచయిత్వా । ఆశీర్వచనంకుర్యాత్ ।

సౌమ్యవ్రతోత్సర్జనం సమాప్తమ్






గురువు శిష్యుని ఆగ్నేయవ్రతముచేసంస్కరింపదలచి శిష్యునితోసహా తానుకూడావపనముచేయించుకొని నదియందుస్నానముచేసి, విఘ్నేశ్వరపూజ, పుణ్యాహవాచనముచేయవలెను.

ఆచార్య శ్శిష్యైస్సహ నద్యాం వపనపూర్వకం స్నాత్వా ॥

## ఆగ్నేయవ్రత సంకల్పః

ఆచమ్య । ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ఆగ్నేయ వ్రతాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణస్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాంత్యర్థ మభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనంకరిష్యే ఆదౌనిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాంకరిష్యే ॥

గణపతిపూజాంకృత్వా ॥ పుణ్యాహంవాచయిత్వా

## షడృషి ఆవాహనమ్

గురువు ఆగ్నేయవ్రతమునకై సంకల్పించి. ఒకనూతనవస్త్రముపైబియ్యముపోసి,మంటపమునేర్పరచి దానిపైక్రిందివిధముగా షడృషులను ఆవాహనముచేసి, పూజించవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ఇమంశిష్యం అగ్నేయవ్రతేనకర్మణాసగ్ంస్కరిష్యే ॥

ఋషి ఆవాహన, తర్పణ, హోమములుచేయునపుడు గురుశిష్యులు జందెమును నివీతిగాఉంచుకొని, చేయవలెను. మిగిలిన క్రియఅంతయూ జందెము ఉపవీతిగాఉంచుకొని చేయవలెను నివీతి ॥

1) ఓంభూర్భువస్సువః అగ్నయేకాణ్డఋషయేనమః । అగ్నింకాణ్డఋషిమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥

2) ఓంభూర్భువస్సువః సాగ్ంహితీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యోనమః సాగ్ంహితీర్దేవతాఉపనిషద అవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ।

3) ఓం భూర్భువస్సువః యాజ్ఞికీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యోనమః, యాజ్ఞికీర్దేవతాఉపనిషదఅవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి॥

4) ఓం భూర్భువస్సువః వారుణీభ్యో దేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యోనమః॥ వారుణీర్దేవతాఉపనిషదఅవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥

5) ఓం భూర్భువస్సువః బ్రహ్మణే స్వయమ్భువేనమః । బ్రహ్మాణం స్వయంభువమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి

6) ఓం భూర్భువస్సువః సదసస్పతయే నమః । సదసస్పతిమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥ ఉపవీతి ॥

షడృషిభ్యోనమః ధ్యానావాహనాదిషోడశోపచారైరభ్యర్చ్య॥



## షడృషి తర్పణమ్

నివీతి ॥ ఋషీగ్ంస్తర్పయేత్ ॥

అగ్నింకాణ్డఋషింతర్పయామి తర్పయామి ।

సాగ్ంహితీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ।

యాజ్ఞికీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి

వారుణీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి

బ్రహ్మాణంస్వయంభువం తర్పయామి తర్పయామి ।

సదసస్పతింతర్పయామి తర్పయామి ॥ ఉపవీతి ॥

## హోమః

గురువు ప్రాణాయామముచేసి హోమమునకు సంకల్పించి, స్థండిలోల్లేఖనము మొదలు ఆజ్యభాగాంతమువరకు చేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య . శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం అగ్నేయ వ్రతాఖ్యే కర్మణి షడృషిహోమం కరిష్యే ॥

స్థండిలోల్లేఖనాదాజ్యభాగాన్తే ముఖాహుతిగ్ం హుత్వాఽన్వారబ్ధే ప్రతినిజుహోతి ॥

ప్రాచీఃపూర్వ ముదక్సంస్థం సోమాయేదంనమమ ॥

పిమ్మట శిష్యుడుతననుతాకుచుండగా గురువు స్రువముతో ఒక్కమారు ఆజ్యమును గ్రహించి, క్రిందిహోమముచేసి, త్యాగము చెప్పవలెను.

స్రువేణ సకృద్గృహీతేనాజ్యేన॥ఓంఅగ్నయేస్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ॥

గురుశిష్యులు ఇరువురూ జందెమును నివీతిచేసుకొని, శిష్యుడు తనను తాకుచుండగా గురువు నాలుగు మార్లు స్రువముతో స్రుక్కుయందు ఆజ్యమును

గ్రహించి క్రింది హెూమములు చేయవలెను

నివీతి ॥ చతుర్గృహీతమాజ్యం గృహీత్వా

౧ అగ్నయేకాణ్డఋషయేస్వాహా ॥ అగ్నయేకాణ్డఋషయఇదంనమమ ।

౨ అగ్నేనయ సుపథారాయేఅస్మాన్ విశ్వానిదేవ వయునాని విద్వాన్। యుయోధ్యస్మత్ జుహురాణమేనో భూయిష్ఠాంతే నమఉక్తింవిధేమ స్వాహా । అగ్నయఇదంనమమ ॥

౩ ప్రవశ్శుక్రాయభానవే భరధ్వగ్ం హవ్యంమతిం చాగ్నయే సుపూతమ్। యోదైవ్యానిమానుషా జనూగ్ష్యన్తర్విశ్వాని విద్మనాజిగాతిస్వాహా। అగ్నయఇదంనమమ

౪ అచ్ఛాగిరోమతయో దేవయన్తీ రగ్నింయన్తి ద్రవిణం భిక్షమాణాః। సుసన్దృశగ్ం సుప్రతీకగ్ం స్వఞ్చగ్ం హవ్యవాహ మరతింమానుషా ణాగ్ స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౫ అగ్నేత్వమస్మ ద్యుయోధ్యమీవా అనగ్నిత్రా అభ్యమన్త కృష్టీః । పునరస్మభ్యగ్ం సువితాయ దేవక్షాం విశ్వేభి రజరేభిర్య జత్రస్వాహా । అగ్నయఇదంనమమ॥

౬ అగ్నేత్వంపారయా నవ్యో అస్మాన్స్వస్తి భిరతి దుర్గాణి విశ్వా పూశ్చ పృథ్వీబహులానఉర్వీ భవాతోకాయ తనయాయశంయోస్స్వాహా। అగ్నయఇదంనమమ ॥



౭ ప్రకారవో మననా వచ్యమానా దేవద్రీచీం నయథ దేవయన్తః । దక్షిణావా డ్వాజినీ ప్రాచ్యేతి హవిర్భర న్త్యగ్నయే ఘృతాచీ స్వాహా। అగ్నయఇదంనమమ ।

౮ సాగ్ంహితీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యస్స్వాహా సాగ్ంహితీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ॥

౯ యాజ్ఞికీభ్యోదేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యస్స్వాహా॥ యాజ్ఞికీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ ॥

౧౦ వారుణీభ్యోదేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యస్స్వాహా వారుణీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ ॥

౧౧ సదసస్పతి మద్భుతం ప్రియమిన్ద్రస్య కామ్యమ్ । సనిం మేధా మయాసిషగ్ం స్వాహా ॥ సదసస్పతయఇదంనమమ ॥ ఉపవీతి ॥

తరువాతగురుశిష్యులు ఇరువురూనిలబడి క్రిందిమంత్రములు చెప్పుచూ అగ్నిమొదలగు నలుగురుదేవతలకు నమస్కరించవలెను.

## ఉపస్థానమ్

౧ అగ్నే వ్రత పతే కాణ్డ ఋషిభ్య ఆగ్నేయ వ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

౨ వాయోవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య ఆగ్నేయవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

ఆదిత్యవ్రతపతే కాణ్డ ఋషిభ్య ఆగ్నేయవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛ కేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

వ్రతానాంవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య ఆగ్నేయవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛ కేయం తన్మేరాధ్యతామ్ ॥

తదుపరి గురువు క్రిందివిధముగా జయాదిహోమములు, యదస్య కర్మణో అనుమంత్రముతోహోమముచేసి, పిమ్మట పరిధులను అగ్నియందు ఉంచి, స్రుక్కుయందు స్రువముతో ఆజ్యమును ఒక్కమారుగ్రహించి స్రుక్కు బిలమునందు స్రువమును జోర్లించి. ఏకధారగా సంస్రావహోమమును చేసి పిమ్మట అనాజ్ఞాతాదిహోమములు. అభివాదనాంతము చేయవలెను.

ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భి సగ్గ్‌స్పృశ్యాగ్నౌప్రహరతి యదస్య కర్మణో అగ్నయేస్విష్టకృత ఇదంనమమ ॥ శమ్యాఅపోహ్య తతఃపరిధయః ఆఘార సమిధౌప్రహరతి దర్వ్యా మితరదర్వ్యగ్రమవదాయ సగ్గ్‌స్రావే ణాభిజుహోతి వసుభ్యో రుద్రేభ్య ఆదిత్యేభ్య స్సగ్గ్‌స్రావ భాగేభ్య ఇదం నమమ అస్మిన్ కర్మణి అనాజ్ఞాతాది ప్రాయశ్చిత్త హోమాని కరిష్యే। అనాజ్ఞాతం .... అహంభో అభివాదయే ॥

ఆభ్యుదయక కర్మణః పుణ్యాహవాచనము, ఆశీర్వచనములను చేయవలెను

అభ్యుదయకం కర్మణఃపుణ్యాహంచ కుర్యాత్ ఆశీర్వచనమ్॥

ఆగ్నేయవ్రతం సమాప్తమ్








ఆగ్నేయవ్రతముచేసిన సంవత్సరము తరువాత అగ్నిదేవతాక మంత్రాధ్యయనముపూర్తి అయినపిమ్మట ఆగ్నేయవ్రతోత్సర్జనముచేయవలెను.

తతస్సంవత్సరే పర్యవేతే ॥

## ఆగ్నేయవ్రతోత్సర్జన సంకల్పః

గురుశిష్యులిరువురూ నదీస్నానముచేసి, ఆచమనము, ప్రాణాయామ ముచేసి, ఆగ్నేయవ్రతోత్సర్జనమునకు సంకల్పించి, విఘ్నేశ్వరపూజ, పుణ్యాహ వాచనము చేయవలెను.

ఆచమ్య। ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ఆగ్నేయ వ్రతోత్సర్జనాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణ స్తదఙ్గత్వేన తదాదౌ శుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాంత్యర్థమభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహస్వస్తిపుణ్యాహవాచనంకరి ష్యే। ఆదౌనిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాం కరిష్యే

గణపతిపూజాంకృత్వా పుణ్యాహంవాచయిత్వా ॥

షడృషిఆవాహన, పూజ, తర్పణము, హోమములు మొత్తము క్రియ అంతయూ ఆగ్నేయవ్రతములోవలెనేచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ఇమంశిష్యం ఆగ్నేయ వ్రతోత్సర్జనేనకర్మణా సగ్గ్‌స్కరిష్యే।

నమస్కారమంత్రములను క్రిందివిధముగా చెప్పవలెను

## ఉపస్థానమ్

౧ అగ్నేవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య ఆగ్నేయవ్రతమ చారిషం తదశకం తన్మేరాధి।

౨ వాయోవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య ఆగ్నేయవ్రతమ చారిషం తదశకం తన్మేరాధి।

౩ ఆదిత్యవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య ఆగ్నేయ వ్రతమ చారిషం తదశకం తన్మేరాధి।

౪ వ్రతానాంవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్య ఆగ్నేయ వ్రతమచారిషం తదశకంతన్మేరాధి॥

ఇతిక్రమేణ ॥

హోమసమాప్తివిధి ఆగ్నేయవ్రతములోవలె పూర్తిచేయవలెను పిమ్మట శిష్యుడువపనకర్మచేయించుకొని, ఇంటికివచ్చి, అభ్యుదయకకర్మణఃపుణ్యాహ వాచనములను చేయవలెను.

ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భి సగ్గస్పృశ్యాగ్నే అహంభో అభివాదయే ॥

అభ్యుదయకం కర్మణఃపుణ్యాహంచకుర్యాత్ । ఆశీర్వచనమ్

## ఆగ్నేయవ్రతోత్సర్జనం సమాప్తమ్








గురువు శిష్యుని వైశ్వదేవవ్రతముచేసంస్కరింపదలచి శిష్యునితోసహా తానుకూడావపనముచేయించుకొని నదియందుస్నానముచేసి, విఘ్నేశ్వరపూజ పుణ్యాహవాచనముచేయవలెను.

ఆచార్యశ్శిష్యేణసహ వపనపూర్వకం నద్యాంస్నాత్వా

## వైశ్వదేవవ్రత సంకల్పః

ప్రాణానాయమ్య. . .శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం వైశ్వదేవవ్రతాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణస్తదఙ్గత్వేన తదాదౌశుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థంశాంత్యర్థ మభ్యు దయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనంకరిష్యే। ఆదౌ నిర్వి ఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతి పూజాంకరిష్యే ।

గణపతిపూజాంకృత్వా ॥ పుణ్యాహంవాచయిత్వా ॥

పిమ్మట గురువు వైశ్వదేవవ్రతముకు సంకల్పించి, ఒకనూతనవస్త్రముపై బియ్యముపోసి మంటపము ఏర్పరచి దానిపై క్రిందివిధముగా షడృషులను ఆవాహనముచేసి పూజించవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ఇమంశిష్యం వైశ్వ దేవవ్రతేనకర్మణా సగ్గస్కరిష్యే ॥

## షడృషి ఆవాహనమ్

ఋషి ఆవాహన, తర్పణ, హోమములు చేయునపుడు గురుశిష్యులు జందెమునునివీతిగాఉంచుకొనిచేయవలెను మిగిలినక్రియలంతయూ జందెము ఉపవీతిగాఉంచుకొనిచేయవలెను. **నివీతి ॥**

౧) ఓంభూర్భువస్సువః విశ్వేభ్యో దేవేభ్యఃకాణ్డఋషిభ్యోనమః । విశ్వాన్దేవాన్కాణ్డఋషీనావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి।

౨) ఓంభూర్భువస్సువః సాగ్ంహితీభ్యోదేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః। సాగ్ంహితీర్దేవతాఉపనిషదఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ।

ఓం భూర్భువస్సువః యాజ్ఞికీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః యాజ్ఞికీర్దేవతాఉపనిషదఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి॥

౪) ఓం భూర్భువస్సువః వారుణీభ్యో దేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యోనమః వారుణీర్దేవతాఉపనిషదఆవాహయామిస్థాపయామిపూజయామి।

౫) ఓం భూర్భువస్సువః బ్రహ్మణే స్వయమ్భువే నమః । బ్రహ్మాణం స్వయంభువమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ।

౬) ఓం భూర్భువస్సువః సదసస్పతయే నమః సదసస్పతిమావాహయామిస్థాపయామిపూజయామి ॥**ఉపవీతి**॥ఋషిపూజాం కృత్వా షడృషిభ్యోనమః ధ్యానావాహనాది షోడశోపచారైరభ్యర్చ్య ।

## ఋషి తర్పణమ్

వైశ్వదేవవ్రతాఙ్గ ఋషితర్పణంకరిష్యే । నివీతీ



విశ్వాన్దేవాన్కాణ్డఋషీగ్స్తర్పయామి తర్పయామి

సాగ్ంహితీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ।

యాజ్ఞికీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి ।

వారుణీర్దేవతాఉపనిషదస్తర్పయామి తర్పయామి

బ్రహ్మాణంస్వయంభువంతర్పయామి తర్పయామి।

సదసస్పతింతర్పయామి తర్పయామి ॥ **ఉపవీతి** ।

## హోమః

గురువు ప్రాణాయామముచేసి హోమమునకు సంకల్పించి, స్థండిలోల్లేఖనముమొదలు ఆజ్యభాగాంతమువరకుచేయవలెను

ప్రాణానాయమ్య . శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం వైశ్వదేవవ్రతాఖ్యే కర్మణి షడృషిహోమం కరిష్యే ॥

స్థండిలోల్లేఖనాదాజ్యభాగాన్తే ముఖాహుతిగ్ం హుత్వాఽన్వారబ్ధే వ్రతినిజుహోతి ॥

ప్రాచీఃపూర్వముదక్సంస్థం **సోమాయేదంనమమ** ।

**పిమ్మట** శిష్యుడుతననుతాకుచుండగా గురువుస్రువముతో ఒక్కమారు ఆజ్యమును గ్రహించి, క్రిందిహోమముచేసి, త్యాగముచెప్పవలెను.

స్రువేణ సకృద్గృహీతేనాజ్యేన:ఓంఅగ్నయేస్వాహా **అగ్నయఇదంనమమ**।

గురుశిష్యులు ఇరువురూ జందెమును నివీతిచేసుకొని, శిష్యుడు తనను తాకుచుండగా గురువు నాలుగు మార్లు స్రువముతో స్రుక్కుయందు ఆజ్యమును గ్రహించి క్రింది హోమములు చేయవలెను.

**నివీతి** ॥ చతుర్గృహీతమాజ్యం గృహీత్వా ॥

౧ విశ్వేభ్యోదేవేభ్యఃకాణ్డఋషిభ్యస్స్వాహా॥

విశ్వేభ్యోదేవేభ్యఃకాణ్డఋషిభ్యఇదంనమమ॥

౨ ఆనోవిశ్వే అస్క్రాగమన్తు దేవామిత్రో అర్యమావరుణస్సజోషాః భువన్ యథానో విశ్వే వృధాసః కరన్త్సుషాహా విథురం నశవ స్స్వాహా॥ విశ్వేభ్యోదేవేభ్యఇదంనమమ॥

౩ శంనోదేవా విశ్వదేవాభవన్తు శగ్ంసరస్వతీ సహధీభిరస్తు, శమభి షాచశ్శమురాతిషాచశ్శంనోదివ్యాపార్థివాశ్శంనో అప్యాస్స్వాహా,

విశ్వేభ్యోదేవేభ్యఇదంనమమ॥

౪ యేసవితుస్సత్యసవస్య విశ్వేమిత్రస్యవ్రతే వరుణస్యదేవాః తేసౌ భగంవీరవద్గోమ దప్నోదధాతన ద్రవిణం చిత్రమస్మేస్వాహా,

విశ్వేభ్యోదేవేభ్యఇదంనమమ॥

౫ అగ్నేయాహిదూత్యం వారిషేణ్యో దేవాగ్ం అచ్చాబ్రహ్మకృతా గణేన, సరస్వతీంమరుతో అశ్వినాపోయక్షి దేవాన్రత్నధేయాయ విశ్వాన్త్స్వాహా॥ విశ్వేభ్యోదేవేభ్యఇదంనమమ

౬ ద్యౌఃపితః పృథివి మాతర ధ్రుగగ్నే భ్రాత ర్వసవో మృడతానః విశ్వఆదిత్యా అదితేసజోషా అస్మభ్యగ్ం శర్మ బహులం వియన్త స్వాహా॥ విశ్వేభ్యోదేవేభ్యఇదంనమమ॥

౭ విశ్వేదేవాశ్శృణు తేమగ్ంహవంమే యేఅన్తరిక్షే యఉపద్యవిష్ఠ,



యే అగ్నిజిహ్వా ఉతవాయజత్రా ఆస ద్యాస్మిన్ బర్హిషిమాదయ ధ్వగ్ం స్వాహా॥ విశ్వేభ్యోదేవేభ్యఇదంనమమ॥

౮ సాగ్ంహితీభ్యో దేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యస్స్వాహా,

సాగ్ంహితీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ॥

౯ యాజ్ఞికీభ్యోదేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యస్స్వాహా॥

యాజ్ఞికీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ॥

౧౦ వారుణీభ్యోదేవతాభ్య ఉపనిషద్భ్యస్స్వాహా॥

వారుణీభ్యోదేవతాభ్యఉపనిషద్భ్యఇదంనమమ॥

౧౧ బ్రహ్మణేస్వయంభువేస్వాహా॥

బ్రహ్మణేస్వయంభువఇదంనమమ

౧౨ సదసస్పతి మద్భుతం ప్రియమిన్ద్రస్య కామ్యమ్ సనిం మేధా మయాసిషగ్ం స్వాహా॥ సదసస్పతయఇదంనమమ, ఉపవీతి॥

తరువాత గురుశిష్యులు ఇరువురూలేచి, నిలబడి క్రిందిమంత్రములు చెప్తూ అగ్నిమొదలగు నలుగురుదేవతలకు నమస్కరించవలెను

## ఉపస్థానమ్

౧ అగ్నేవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యో వైశ్వదేవవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛకేయం తన్మే రాధ్యతామ్॥

౨ వాయోవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యో వైశ్వదేవవ్రతం చరిష్యామి తచ్ఛ

కేయుం తస్మై రాధ్యతామ్॥

౩ ఆదిత్యవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యో వైశ్వదేవవ్రతం చరిష్యామి తచ్చ కేయుం తస్మై రాధ్యతామ్॥

౪ వ్రతానాం వ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యో వైశ్వదేవవ్రతం చరిష్యామి తచ్చకేయుం తస్మైరాధ్యతామ్॥

తదుపరి గురుపుక్రిందివిధముగాజయాదిహోమములు, యదస్య కర్మణో అనుమంత్రమునుహోమముచేసి, పిమ్మటపరిధులను అగ్నియందుఉంచి, స్రుక్కుయందున్నవముతోఆజ్యమును ఒక్కమారుగ్రహించి స్రుక్కు బిలము నందు స్రావమునువోర్లించి, ఏకధారగాసంస్రావహోమమునుచేసి, పిమ్మటఅనాజ్ఞాతాదిహోమములు, అభివాదనాంతము చేయువలెను.

ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భిః సగ్నిస్మృశ్యాగ్నౌప్రహరతి. యదస్య కర్మణో

**అగ్నయేస్విష్టకృత ఇదంనమమ ।** శమ్యుఆపోహ్య తతఃపరిధయః

అఘార సమిధౌప్రహరతి దర్వ్యామితరదర్వ్యగ్రమవదాయ సగ్స్రావే ణాభిజుహోతి . **వసుభ్యోరుద్రేభ్యఆదిత్యేభ్యస్సగ్స్రావభాగేభ్యఇదంనమమ**

అస్మిన్ కర్మణి అనాజ్ఞాతాదిప్రాయశ్చిత్త హోమానికరిష్యే

అనాజ్ఞాతం .... అహంభో అభివాదయే॥

అభ్యుదయుక కర్మణః పుణ్యాహవాచనము. ఆశీర్వచనములను చేయవలెను

అభ్యుదయకం కర్మణఃపుణ్యాహంచ కుర్యాత్ ఆశీర్వచనమ్॥

<u>వైశ్వదేవవ్రతం సమాప్తమ్</u>








వైశ్వదేవవ్రతముచేసిన సంవత్సరముతరువాత విశ్వేదేవదేవతాక మంత్రాధ్యయనముపూర్తిఅయిన పిమ్మట వైశ్వదేవవ్రతోత్సర్జనము చేయువలెను.

తతస్సంవత్సరే పర్యవేతే॥

<u>వైశ్వదేవవ్రతోత్సర్జన సంకల్పః</u>

గురుశిష్యులిరువురూ నదీస్నానముచేసి. ఆచమనము, ప్రాణాయామముచేసి. వైశ్వదేవవ్రతోత్సర్జనమునకు సంకల్పించి విఘ్నేశ్వరపూజ పుణ్యాహవాచనము చేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం వైశ్వదేవ వ్రతోత్సర్జనాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణ స్తదఙ్గత్వేన తదాదౌశుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థంశాంత్యర్థమభ్యుదయార్థఞ్చమహాజనైస్సహ స్వస్తిపుణ్యాహవాచనంకరిష్యే। ఆదౌ నిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాం కరిష్యే॥

గణపతిపూజాంకృత్వా॥ పుణ్యాహంవాచయిత్వా॥

షడృషిఆవాహన, పూజ, తర్పణము, హోమములు మొత్తముక్రియ అంతయూ వైశ్వదేవవ్రతములో వలెనేచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ఇమశిష్యం వైశ్వదేవవ్రతోత్సర్జనేనకర్మణా సగ్స్కరిష్యే॥

పూర్వవత్ స్నానం తర్పణం హెరామశ్చ॥

నమస్కారమంత్రములను క్రిందివిధముగా చెప్పవలెను.

### ఉపస్థానమ్

౧. అగ్నేవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యో వైశ్వదేవవ్రతమచారిషం తదశకంతన్మేరాధి॥

౨. వాయోవ్రతపతేకాణ్డఋషిభ్యో వైశ్వదేవ వ్రతమచారిషం తదశకం తన్మేరాధి॥

౩. ఆదిత్యవ్రతపతే కాణ్డఋషిభ్యో వైశ్వదేవవ్రతమచారిషం తదశకంతన్మేరాధి॥

౪. వ్రతానాంవ్రతపతేకాణ్డఋషిభ్యో వైశ్వదేవవ్రతమచారిషంతదశకంతన్మేరాధి॥

ఇతిక్రమేణ ॥

హోమసమాప్తివిధి ప్రాజాపత్యవ్రతములోవలె పూర్తిచేయవలెను. పిమ్మట శిష్యుడు వపనకర్మచేయించుకొని, ఇంటికివచ్చి, అభ్యుదయక కర్మణః పుణ్యాహ వాచనములను చేయవలెను.

ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భిసగ్గ్‌స్పృశ్యాగ్నౌ అహంభో అభివాదయే ।
అభ్యుదయకంకర్మణఃపుణ్యాహంచకుర్యాత్ । ఆశీర్వచనం కుర్యాత్॥

వైశ్వదేవవ్రతోత్సర్జనం సమాప్తమ్








చౌలవిధానముగానే పదియారవసంవత్సరమున గోదానవ్రతము చేయవలెను.

సూ॥ ఏవంగోదాన మస్మిన్నపి నక్షత్రేషోడశే వర్షే ।

గురుశిష్యులిరువురూ ఆచమనము, ప్రాణాయామముచేసి, ఈశిష్యుని గోదాన వ్రతముచే సంస్కరించుచున్నాను అని సంకల్పించి, అభ్యుదయకము, కర్మణః పుణ్యాహవాచనము చేయవలెను.

### గోదానవ్రత సంకల్పః

ఆచమ్య॥ ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమ కుమారస్యా యుష్యాభివృద్ధ్యర్థం ఇమం (శ్రీనివాస) శర్మాణం కుమారం గోదానాఖ్యేన కర్మణాసగ్గ్‌స్కరిష్యే॥ బ్రాహ్మణాన్ భోజయిత్వా ఉ. ఉ. శిషోవాచయిత్వా॥

### అగ్నిప్రతిష్ఠాపనమ్

గురువు మరలసంకల్పించి, స్థండిలోల్లేఖనముమొదలు దేవపాత్రాసాద నాంతమువరకుచేసి ఈకర్మయందు అవసరముకావున మేడికాయలగుత్తి, దర్భ కట్టలు. ఏదుపందిముల్లుగాక చౌలములోవలెనే మిగిలిన మనుష్య పాత్రలను ఆసాదన చేయవలెను.

పునస్సంకల్ప్య । ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం గోదానవ్రతాఙ్గత్వేన అగ్నిప్రతిష్ఠాపనం కరిష్యే॥

ప్రాచీఃపూర్వముదక్సంస్థం ఇధ్మమితరదర్భీమ్ ।

శ్లో॥ పాత్రప్రయోగే ఖలుయాజనీయో గోదాన కర్మణ్యపి చౌలవత్తు ।

నగ్లప్లపుక్ష్మీల శలల్య ఇష్టా అత్రార్ధ లుప్తాహి భవన్తియస్మాత్ ।

**పవిత్రకరణము** మొదలు **ఆజ్యభాగాంతము** వరకుచేసి పిమ్మట చౌలము లోని ఎనిమిది హోమములనుచేసి, జయాదులుమొదలుకొని, అభివాదనాంత ముచేసి, శిష్యునకుశిఖనుమాత్రముఉంచి, మిగిలినకేశములువపనము చేయుం చవలెను. శిష్యుడుస్నానముచేసి బ్రహ్మగారికిఆవునుఈయవలెను

పవిత్రకరణాద్యాజ్యభాగాన్తే॥ స్వారబ్ధేకుమారే ధాతాదదాతునో రయిమితిచతుస్రో యస్మాష్ప్యాదాకీరిణేతిచతస్ర ఇత్యష్టాజ్యాహుతీ ర్హుత్వా । జయాది ప్రతిపద్యతే అహంభో అభివాదయే । శిఖామాత్ర మవశిష్య సర్వాన్కేశాన్వాపయతి స్నాత్వా ॥ బ్రహ్మణేవరందదాతి ॥

## అగ్నిగోదానమ్

గోదాన వ్రతమునమునకు బదులుగా అగ్నిగోదానము చేయవచ్చును. దీని యందు పై హోమములకు బదులు **అగ్నయేకాణ్డ ఋషయే స్వాహా** అని ఒకటే హోమమున్నూ, శిఖమాత్రము ఉంచి మిగిలిన అన్నికేశములు వపనము చేయవలెను తక్కిన క్రియ అంతయూ గోదానవ్రతములోవలెనే చేయవలెను

ఆచమ్య॥ ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం ఇమం (శ్రీనివాస)శర్మాణంకుమారం అగ్ని గోదానాఖ్యం కర్మణా సగ్గ్స్కరిష్యే॥ అగ్నేరుప సమాధానాద్యాజ్య భాగాన్తే॥

ఓం అగ్నయే కాణ్డ ఋషయే స్వాహా ॥

**అగ్నయేకాణ్డఋషయఇదంనమమ ॥**

ఇధ్మసన్నహనం జయాదిప్రతిపద్యతే అభివాదనాన్తంకృత్వా ॥

### గోదానవ్రతమ్ సమాప్తమ్






శ్లో॥ వేదోదితానాం నిత్యానాం కర్మణాం సమతిక్రమే

స్నాతకవ్రత లోపేచ ప్రాయశ్చిత్త మభోజనమ్ ।

**వేదములో చెప్పబడి, నిత్యముచేయవలసిన సంధ్యావందనాదులు చేయ నందుట, సకాలములోస్నాతకవ్రతము చేయనందుకు ప్రాయశ్చిత్తముఉపవాసము.**

## సమావర్తనసంకల్పః

వేదాధ్యయనము. వేదవ్రతములు పూర్తిచేసినపిమ్మట గృహస్థాశ్రమము స్వీకరించదలచినస్నాతకుడు ఆచమనము, ప్రాణాయామముచేసి. విఘ్నేశ్వర పూజ, పుణ్యాహవాచనము చేయవలెను.

ఆచమ్య శ్రీకృష్ణాయనమః॥యశ్శివోనామరూపాభ్యాం. ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమస్నాతకవ్రతాఖ్యం కర్మ కరిష్యమాణస్తదఙ్గత్వేన తదాదౌశుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థంశాస్త్రార్థ మభ్యుదయా ర్థఇష్ట మహాజనైస్సహస్వస్తిపుణ్యాహవాచనం కరిష్యే॥

ఆదౌనిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాంకరిష్యే॥

గణపతిపూజాంకృత్వా । పుణ్యాహంవాచయిత్వా ॥

## పరిషత్ ప్రాయశ్చిత్తము

స్నాతకుడు మరల ప్రాణాయామముచేసి పరిషత్ప్రాయశ్చిత్తమునకు సంకల్పము చేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమోపనయనాది సమావర్తనపర్యన్తం, మధ్యే శౌచ, స్నాన, సంధ్యావందన, జప, భిక్షా ఽ గ్నికార్య, స్వాధ్యాయవ్రత, మేఖల, దండాఽ జిన, దివాస్వాపన, ఛత్ర, పాదుక, మాల్యోద్వర్తన, అనులేపన, శూద్రస్పర్శ, ద్యూత, పతితసంభాషణ, క్రముకభక్షణ, తాంబూలచర్వణ, అశ్వారోహణ, గజారోహణ, శకటారోహణ, నట, విట గాయక గీత, వాద్యశ్రవణ, గురుశుశ్రూషాది వ్రతలోపే తేషా ముపనోదక ప్రాయశ్చిత్తం పరిషదుపస్థాన పూర్వకంశక్తి ప్రత్యామ్నాయ రూపేణా ఽ ఽ చరిష్యే ॥

సభవారికి ఈయవలసిన దక్షిణ,ఫలతాంబూలములు బియ్యముతో ఉన్న పళ్ళెములో ఉంచుకొని, క్రింది శ్లోక/మంత్రములను పఠించుచూ సభకు మూడుమార్లు ప్రదక్షిణము చేయవలెను.

(సభకు బదులు ఆత్మప్రదక్షిణ చేయుట ఆచారము)

పరిషద్దక్షిణాం గృహీత్వా । ఆత్మప్రదక్షిణత్రయం కృత్వా।

శ్లో॥ సమస్త సమ్పత్సమవాప్తి హేతవః సముద్ధితాప త్కులధూమ కేతవః ।
అపారసంసార సముద్రసేతవః పునన్తుమాంబ్రహ్మణపాద పాంసవః ॥౧॥

ఆపద్ఘనధ్వాన్త సహస్రభానవస్సమీహితార్థార్పణ కామధేనవః।
సమస్తతీర్థామ్బు పవిత్రమూర్తయో రక్షన్తుమాంబ్రాహ్మణ పాదపాంసవః ॥౨॥

ఆధివ్యాధిహరన్నౄణాం మృత్యుదారిద్ర్యనాశనమ్ ।
శ్రీపుష్టి కీర్తిదం వన్దే విప్రశ్రీపాద పఙ్కజమ్ ॥౩॥

విప్రౌఘ దర్శనాత్సద్యః క్షీయన్తే పాపరాశయః ।



వన్దనా న్మఙ్గళావాప్తి రర్చనా దచ్యుతం పదమ్ ॥౪॥

యావతీర్వై దేవతా స్తాస్సర్వా వేదవిది బ్రాహ్మణే వసన్తి తస్మా ద్బ్రాహ్మణేభ్యో వేదవిద్భ్యో దివేదివే నమస్కుర్యాన్నా శ్లీలం కీర్తయే దేతా ఏవదేవతాః ప్రీణాతి॥

స్నాతకుడు క్రిందివాక్యములు చెప్పినతరువాత దక్షిణతాంబూలములను సభనుఉద్దేశించి ఈయవలెను.

అశేషే హేపరిషత్, మదీయాం, విజ్ఞాపనాం, అవధార్య, మయా సమర్పితాం. ఇమాం, పరిషద్దక్షిణాం, యథోక్త దక్షిణామివ

**సభాసదః - స్వీకృత్య।**

స్నాతకుడు క్రిందివాక్యములను సభనుఉద్దేశించిపలికి, అక్షతోదకము లను హరివేణమునందు విడువవలెను.

మమోపనయనాది సమావర్తనపర్యన్తం మధ్యే శౌచస్నాన సంధ్యా వందనా ద్యతిక్రమేభ్యః సర్వేభ్యః పాపేభ్యో విముక్తోభూయా దిత్యేషా సభాను గృహ్ణాతు మమస్నాతక వ్రతాధికార సిద్ధిరస్త్వితి భవన్తో బ్రువన్తు ।

**సభాసదః** తవ స్నాతక వ్రతాధికార సిద్ధిరస్తు । ఇతి బ్రాహ్మణాః

## కృచ్ఛ్రత్రయమ్

స్నాతకుడు మరలసంకల్పించి కృచ్ఛ్రత్రయప్రత్యామ్నాయముగా దక్షిణను ఈయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. ..శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం శరీరశుద్ధ్యర్థం స్వర్ణాజ్య ధాన్య కృచ్ఛ్రాణ్యాచరిష్యే ॥

శ్లో॥ స్వర్ణం పవిత్రమమలం స్వర్ణం పాపప్రణాశనమ్

స్వర్ణంహి శంకరం యస్మాదతశ్శాన్తిం ప్రయచ్ఛమే ౧॥ స్వర్ణ కృచ్ఛ్ర ప్రత్యామ్నాయ యథాశక్తిహిరణ్యం తుభ్యమహంసంప్రదదేనమమ॥

శ్లో॥ కామధేనోస్సముద్భూతం సర్వక్రతుషు సంస్థితమ్ ।
దేవానామాజ్యమాహార మతశ్శాన్తిం ప్రయచ్ఛమే ॥౨॥ ఆజ్యకృచ్ఛ్ర ప్రత్యామ్నాయ యథాశక్తిహిరణ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ॥

శ్లో॥ ధన్యం కరోషి దాతార మిహలోకే పరత్రచ
యస్మాత్తస్మాచ్ఛివం మేస్యాదతశ్శాన్తిం ప్రయచ్ఛమే॥

ధాన్యకృచ్ఛ్రప్రత్యామ్నాయ యథాశక్తిహిరణ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ॥

శ్రీమహావిష్ణుస్వరూపాయ బ్రాహ్మణాయ మమశరీరశుద్ధిం కామయమానః కృచ్ఛ్రత్రయప్రత్యామ్నాయ యథాశక్తిహిరణ్యం తుభ్యమహం సంప్రదదేనమమ ॥

స్నాతకుడు మరల దేశకాలములనుచ్చరించి క్రిందివాక్యములనుపలికి అక్షతోదకములు హరివేణమునందు విడువవలెను.

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వర ప్రీత్యర్థం మయాకృతైరేభిః స్వర్ణాజ్యధాన్య కృచ్ఛ్రైః భగవాన్సర్వాత్మకః శ్రీమహావిష్ణుస్సుప్రీణాతు।

మమ శరీరశుద్ధిరస్త్వితి భవన్తోబ్రువన్తు ॥

**సభాసదః :** తవ శరీరశుద్ధిరస్తు ॥

**పాహిత్రయోదశహోమః**

స్నాతకుడు మరల ప్రాణాయామముచేసి, పాహిత్రయోదశ హోమముల కుసంకల్పించి, **శ్వేతతండులచూర్ణేన** మొదలు **దేవసవితఃప్రసువ** వరకు చతుష్పాత్రవిధిగా అగ్నిముఖము చేయవలెను.



ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మమబ్రహ్మచర్య వ్రతలోపప్రాయశ్చిత్తార్థం పాహిత్రయోదశ హోమంకరిష్యే ।

తదఙ్గ అగ్నిప్రతిష్ఠాపనం కరిష్యే॥

సూ॥ శ్వేతతణ్డుల చూర్ణేన . దేవసవితః ప్రసువ

శ్లో॥ నాఘారౌ నాజ్యభాగౌచ నచేధ్మం నజయాదయః
చతుష్పాత్ర ప్రయోగేతు నిశ్చిత్యోక్తం కపర్దినా ॥

**చతుష్పాత్రప్రయోగమందు అఘారములున్ను, ఆజ్యభాగములును జయాదులు (పూర్ణ పాత్రయు) ఇధ్మమున్ను లేవని కపర్దిచే నిశ్చయింపబడినది.**

పూర్వపరిషేచనము చేసి, స్రువముచేత స్రుక్కుయందు నాలుగు (పంచార్షేయులు ఐదు) మార్లు ఆజ్యమును గ్రహించి హోమములు చేయవలెను.

గమనిక - చతుష్పాత్ర ప్రయోగము పేజీనెం 98 నుండి చూడుడు.

శ్లో॥ పునరూర్జాసహాద్యన్తే మహావ్యాహృతయస్తథా
పాహీతిపఞ్చకంమధ్యే ఏషాపాహిత్రయోదశ ॥
స్రువేణ చతుర్గృహీతమాజ్యం గృహీత్వా ॥
ఏకం । ద్వే । త్రీణి । చత్వారి । (పఞ్చ) ॥

౧ పునరూర్జా నివర్తస్వ పునరగ్న ఇషాయుషా । పునర్నః పాహి విశ్వత స్వాహా ॥ అగ్నయ ఇదంనమమ ॥

౨ సహరయ్యా నివర్తస్వాగ్నే పిన్వస్వధారయా । విశ్వప్స్నియా విశ్వతస్పరి స్వాహా ॥ అగ్నయ ఇదంనమమ ॥

౩ భూరగ్నయేచ పృథివ్యైచ మహతేచ స్వాహా ॥
అగ్నయేపృథివ్యైమహత ఇదంనమమ ॥

౪ భువోవాయవేచాన్తరిక్షాయచ మహతేచస్వాహా ॥

వాయవేన్తరిక్షాయమహతఇదంనమమ ।

౫ సువరాదిత్యాయచ దివేచ మహతేచ స్వాహా ॥

అదిత్యాయదివేమహతఇదంనమమ ॥

౬ భూర్భువస్సువశ్చన్ద్రమసేచ నక్షత్రేభ్యశ్చదిగ్భ్యశ్చ మహతేచస్వాహా॥

చన్ద్రమసేనక్షత్రేభ్యోదిగ్భ్యోమహతఇదంనమమ ।

౭ పాహినో అగ్న ఏనసే స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ

౮ పాహినోవిశ్వవేదసేస్వాహా॥ విశ్వవేదసఇదంనమమ॥

౯ యజ్ఞంపాహి విభావసోస్వాహా ॥ విభావసవఇదంనమమ

౧౦ సర్వంపాహి శతక్రతోస్వాహా ॥ శతక్రతవఇదంనమమ

౧౧ పాహినో అగ్నఏకయా । పాహ్యుతద్వితీయయా , పాహ్యూర్జం తృతీయయా।పాహిగీర్భిశ్చతసృభిర్వసో స్వాహా॥ వసవఇదంనమమ.

౧౨ పునరూర్జాని వర్తస్వ పునరగ్న ఇషాయుషా పునర్నః పాహి విశ్వత స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౧౩ సహరయ్యా నివర్తస్వాగ్నే పిన్వస్వధారయా , విశ్వప్స్నియా విశ్వతస్పరి స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

స్నాతకుడు క్రిందివాక్యమునుపలికి. ఉదకముముట్టుకొని, స్రువముతో ఒక్కమారు ఆజ్యమును గ్రహించి, క్రింద మన్త్రముచెప్పి ఒక్కమారుహోమము చేయవలెను.



నానాప్రకారేణ సమ్భావిత సకలదోష నిర్హరణార్థం సర్వ ప్రాయశ్చిత్తం కరిష్యే ।

(స్రువేణ) ఓం భూర్భువస్సువస్స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ॥

స్నాతకుడుఉత్తర పరిషేచనముచేసి క్రింది వాక్యముచెప్పి అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడువవలెను.

ఉత్తర పరిషేచనం కృత్వా ॥

అనేన పాహిత్రయోదశహోమేన భగవాన్సర్వాత్మకః సర్వం శ్రీ యజ్ఞేశ్వర స్సుప్రీణాతు . సర్వం శ్రీయజ్ఞేశ్వరార్పణమస్తు

స్నాతకుడు క్రిందివాక్యములుచెప్పి అగ్నినిప్రార్థించి, అభివాదముచేసి, ఆచమనము చేయవలెను.

సూ॥ స్వస్తిశ్రద్ధామితి నమస్కారం కుర్యాత్ ॥

స్వస్తిశ్రద్ధాం.. . అహంభో అభివాదయే ॥ ఆచమ్య ॥

## ప్రాతరగ్నికార్యమ్

స్నాతకుడు మరలప్రాణాయామముచేసి. ప్రాతరగ్నికార్యమునకు సంకల్పించి, అక్షతోదకములను హరివేణమునందు విడువవలెను

ప్రాణానాయమ్య శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం బ్రహ్మతేజోమేధాభి వృద్ధ్యర్థం ప్రాతరగ్నికార్యం కరిష్యే ॥

స్నాతకుడు క్రిందిమంత్రముచెప్పి అగ్నికిఈశాన్యముమొదలు ప్రదక్షిణముగా ఉదకముతోఅలుకవలెను.

సూ॥ పరిత్వేతి పరిమృజ్య ॥

పరిత్వాఽగ్నే పరిమృజామ్యాయుషాచ ధనేనచ సుప్రజాఃప్రజయా భూయాసగ్ం సువీరో వీరైస్సువర్చా వర్చసా సుపోషః పోషై స్సుగృహా

గృహైస్సుపతిః పత్యాసుమేధా మేధయాస్సుబ్రహ్మ బ్రహ్మచారిభిః ।

స్నాతకుడు క్రిందినామమంత్రములనుచెప్పుచూ అగ్నిచుట్టూతూర్పుమొదలు ఈశాన్యమువరకు ఎనిమిదిదిక్కులయందూ అక్షతలుఅలంకరించవలెను.

సూ॥ పరిమృజ్యాలఙ్కృత్య ॥ అగ్నయేనమః । హుతవహాయనమః । హుతాశినేనమః । కృష్ణవర్త్మనేనమః । దేవముఖాయనమః । సప్తజిహ్వాయనమః వైశ్వానరాయనమః జాతవేదసేనమః ॥

## సమిద్ధోమః

స్నాతకుడు క్రిందిమంత్రములుచెప్పుచూ, స్వాహాంతమందుసమిధలను ఒక్కొక్కటిగాఅగ్నియందు హోమముచేసి, త్యాగములనుచెప్పవలెను

సూ॥ తస్మిన్నుత్తరైస్సమిధ ఆదధ్యాత్ ॥

౧ అగ్నయే సమిధ మాహార్షం బృహతే జాతవేదసే । యథాత్వమగ్నే సమిధా సమిధ్యస ఏవం మామాయుషా వర్చసా సన్యా మేధయా ప్రజయా పశుభిర్బ్రహ్మ వర్చసే నాన్నాద్యేన సమేధయ స్వాహా ॥

అగ్నయఇదంనమమ ॥

౨. ఏధోఽస్యేధిషీమహి స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౩ సమిదసి సమేధిషీ మహిస్వాహా । అగ్నయఇదంనమమ

౪ తేజోఽసి తేజోమయిధేహి స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

౫ అపోఅద్యాన్వ చారిషగ్ం రసేనసమస్సృక్ష్మహి । పయస్వాగ్ం అగ్న ఆగమంతంమాసగ్ంసృజ వర్చసాస్వాహా॥ అగ్నయఇదంనమమ॥

౬ సంమాఽగ్నే వర్చసాసృజ ప్రజయాచధనేనచ స్వాహా॥



అగ్నయఇదంనమమ ॥

౭ విద్యున్మే అస్యదేవా ఇన్ద్రో విద్యాత్సహ ఋషిభిస్స్వాహా ॥

ఇన్ద్రాయేదంనమమ ।

౮. అగ్నయే బృహతే నాకాయ స్వాహా ॥

అగ్నయేబృహతేనాకాయేదంనమమ

౯ ద్యావా పృథివీ భ్యాగ్ స్వాహా ॥ ద్యావాపృథివీభ్యామిదంనమమ ॥

౧౦ ఏషాతే అగ్నే సమిత్తయా వర్ధస్వ చాఽప్యాయస్వచ తయాఽహం వర్ధమానో భూయాస మాప్యాయ మానశ్చస్వాహా ॥

అగ్నయఇదంనమమ ।

౧౧ యోమాఽగ్నే భాగినగ్ం సన్తమథా భాగం చికీర్షత్యభాగమగ్నే తంకురు మామగ్నే భాగినంకురు స్వాహా ।అగ్నయఇదంనమమ॥

౧౨ సమిధమాధాయాగ్నే సర్వవ్రతోభూయా సగ్ స్వాహా ।

అగ్నయఇదంనమమ ॥

చిట్టి॥ అగ్నయ ఏధోస్యేధిషీమహి సమిదసి తేజోస్యఽపో అద్యసంమాగ్నే విద్యున్మేగ్నయే ద్యావాపృథివీభ్యా మేషాతే యోమాగ్నే సమిధ మాధాయేతి ద్వాదశ ॥

పిమ్మట స్నాతకుడుస్రువముతో క్రింది హోమములు ఆజ్యముతో చేయవలెను

ఓంభూస్స్వాహా ॥ అగ్నయఇదంనమమ ॥

ఓంభువస్స్వాహా ॥ వాయవఇదంనమమ ॥

ఓంసువస్స్వాహా । సూర్యాయేదంనమమ ॥

ఓంభూర్భువస్సువస్స్వాహా ॥ ప్రజాపతయఇదంనమమ ।

స్నాతకుడు అగ్నికి అమంత్రకముగా పరిషేచనచేసి, లేచినిలబడి క్రింది మంత్రములుచెప్పుచూ అగ్నికినమస్కరించవలెను.

సూ॥ అగ్నే తూష్ణీం పరిసమూహ్య ॥

౧ యత్తే అగ్నే తేజస్తే నాహంతేజస్వీ భూయాసం యత్తేఅగ్నే వర్చస్తే నాహం వర్చస్వీ భూయాసం యత్తే అగ్నేహరస్తే నాహగ్ం హరస్వీ భూయాసమ్ ॥

౨ మయిమేధాం మయిప్రజాం మయ్యగ్నిస్తేజోదధాతు మయిమేధాం మయిప్రజాం మయీన్ద్ర ఇన్ద్రియందధాతు మయిమేధాం మయి ప్రజాం మయిసూర్యో భ్రాజోదధాతు ॥

౩ మానస్తోకే తనయే మానఆయుషి మానోగోషు మానో అశ్వేషురీరిషః వీరాన్మానో రుద్రభామితో వధీర్ హవిష్మన్తో నమసా విధేమతే।

త్ర్యాయుషం జమదగ్నేః కశ్యపశ్యత్ర్యాయుషమ్ ।

యద్దేవానాం త్ర్యాయుషం తన్మే అస్తుత్ర్యాయుషమ్ ।

## భస్మధారణమ్

సూ॥ భస్మనా శిరోలలాట వక్షస్కన్ధేషు తిలకాని కుర్యాత్ ,

శ్లో॥ మేధావీతు లలాటేతు తేజస్వీ దక్షిణేభుజే ।

వర్చస్వీవై వామభుజే హృదయే బ్రహ్మవర్చసీ



ఆయుష్మాన్ కణ్ఠదేశేతు అన్నాదో నాభిదేశతః

యశస్వీ పృష్ఠదేశేతు మూర్ధ్ని సర్వసమృద్ధకః ॥

ఆఅగ్నియందలిభస్మమును స్నాతకుడు తననుదుటను కుడిభుజము ఎడమభుజము, హృదయము, కంఠము, బొడ్డు, వీపు, శిరస్సులయందు క్రింది మంత్రములుచెప్పుచూ ధారణచేయవలెను.

మేధావీ భూయాసమ్ (ఇతిలలాటే)। తేజస్వీ భూయాసమ్ (ఇతి దక్షిణభుజే)। వర్చస్వీ భూయాసమ్ (ఇతివామభుజే)। బ్రహ్మవర్చస్వీ భూయాసమ్ (ఇతిహృదయే)। ఆయుష్మాన్ భూయాసమ్(ఇతికంఠే)। అన్నాదో భూయాసమ్ (ఇతినాభౌ)। యశస్వీభూయాసమ్ (ఇతిపృష్ఠే)। సర్వసమృద్ధో భూయాసమ్ (ఇతిమూర్ధ్ని)। ధారయేత్ ॥

స్నాతకుడుస్స్రువముతోఆజ్యమును ఒక్కమారుగ్రహించి. క్రిందిహోమము చేసి, త్యాగముచెప్పి, పిమ్మట స్వస్తిశ్రద్ధాంమొదలగు శ్లోకములచే అగ్నినిప్రార్థించి అభివాదముచేసి, ఆచమనముచేయవలెను.

పునస్త్వాదిత్యారుద్రావసవస్సమిన్ధతాంపునర్బ్రహ్మాణోవసునీథయజ్ఞైః ఘృతేనత్వం తనువో వర్ధయస్వ సత్యాస్సన్తు యజమానస్య కామాస్స్వాహా। అగ్నయేవసునీథాయేదంనమమ ॥ స్వస్తిశ్రద్ధామితి నమస్కారంకుర్యాత్॥

స్వస్తిశ్రద్ధాం అహంభో అభివాదయే । ఆచమ్య

## రక్షాధారణమ్

స్నాతకుడుప్రాణాయామముచేసి, స్నాతకవ్రతముకుసంకల్పించి, రక్షాసూత్ర మును షోడశోపచారములచేపూజించి క్రిందిమంత్రముచెప్పి ఆరక్షాసూత్రముతన కుడిచేతికిధరించవలెను. పిదపపెద్దలు స్నాతకునిశిరస్సుపై అక్షతలువేయవలెను.

గురుకులాత్సమావృత్త స్యానుష్ఠేయం సమావర్తనా పదపర్యాయం స్నాతాఖ్యంకర్మకుమారః ప్రాణానాయమ్య. శుభతిథౌ శ్రీమాన్ గోత్రః నామధేయోహం స్నాతకవ్రతాఖ్యం కర్మకరిష్యే।

తదఙ్గరక్షార్థం రక్షాబన్ధనంకరిష్యే॥ రక్షాసూత్రాధిష్ఠానదేవతాభ్యో నమః ధ్యానావాహనాది షోడశోపచారపూజాం కృత్వా ।

విశ్వేత్తాతే సవనేషుప్రవాచ్యాయూధ కర్ధమఘ వన్నింద్ర సున్వతే। పారావతం యత్పురు సంభృతం వస్వపావృణోశ్శరభాయ ఋషి బన్ధవే। రక్షాంబధ్వా । రక్షాబన్ధన ముహూర్తస్సుముహూర్తోఽస్తు ।

## పాలాశహోమః

స్నాతకుడు సూర్యోదయముకుముందు చుట్టూఆవరణగల గోశాలయందు ప్రవేశించి లోపలకురోమములుండునట్లు చర్మము(కృష్ణాజినము)చేత ఆగోశాల గుమ్మమునుకప్పుకొనవలెను. ఆరోజునస్నాతకునకు సూర్యరశ్మితాకరాదు. సూర్యాస్తమయమువరకు,మూత్ర, పురీషవిసర్జనకైననుగోశాలవదలివెలుపలకు వెళ్ళరాదు.

సూ॥ వేదమధీత్య స్నాస్యన్ ప్రాగుదయా ద్వ్రజంప్రవిశ్యా న్తర్లోమ్నా చర్మణా ద్వారమపిధాయాస్తే । నైనమేత దహరాదిత్యోఽభితపేత్ ।

స్నాతకుడు ప్రాణాయామముచేసి, అగ్నిప్రతిష్ఠకు సంకల్పించి, స్థండిల కల్పన మొదలు పాత్రాసాదనవరకూ షట్పాత్రవిధిగాచేయవలెను.

ప్రాణానాయమ్య. శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థంస్నాతకవ్రతాఙ్గ స్థండిలోల్లేఖనాద్యగ్ని ప్రతిష్ఠాపనంకరిష్యే। ఓంభూర్భువస్సువరోమ్ ఇతరదర్వీమ్।

దేవపాత్రాసాదనచేసినతరువాత వాటికిఉత్తరముగా తూర్పుకొసలుగా దర్భలనుపరచి వాటిపైస్నాతకవ్రతమందు అవసరమైనమనుష్యపాత్రలను అనగా మణులుగుచ్చుటకు రెండుదారములు, రెండువస్త్రములు. రెండుమణులున్ను,



...మోడుగసమిధయూ, పూలదండయు, సుగంధమును, చెవిపోగులకుబదులు అంచుబర్హిస్సుచుట్టలును, చన్నీళ్ళు, వేడినీళ్ళు, చూరకత్తి, తుంగచాప, ధాన్యము, గొడుగు. దండము, కాటుక, అద్దము. పావుకోళ్ళు, బర్హిస్సు, ఎద్దుపేడ. నలుగుపిండి, ఉసిరికపిండి, రెండు ఉదకపాత్రలును, మేడిపుడక, వీటినన్నిటినీ స్నాతకుడు ఒక్కమారుగా ఉంచవలెను.

సూ॥ మధ్యన్దినేగ్నేరుప సమాధానాది పాత్ర ప్రయోగకాలే ।

శ్లో॥ సూత్రే వస్త్రే మణియుగసమిత్స్ర క్పుగన్ధాన్ ప్రవర్తౌ ॥
శీతోష్ణామ్బు క్షుర కట యవ ఛత్ర దణ్డాఞ్జనాని ।
ఆదర్శౌ పానహౌ కుశ శకృత్ స్నాన చూర్ణాని కుర్వన్ ।
స్నానం యుఞ్జ్యాత్సక్య దిహనరః కాష్ఠ మౌదుమ్బరఞ్చ

అప్రచ్ఛిన్నాగ్రౌ మొదలు సోమాయేదంనమమువరకుచేసి, స్నాతకుడు క్రింది మంత్రముచెప్పి ఒకమోదుగసమిధను అగ్నియందుఉంచవలెను.

సూ॥ పవిత్రకరణాద్యాజ్యభాగాన్తే॥అప్రచ్ఛిన్నాగ్రౌ సోమాయేదంనమమ॥ పాలాశగ్ం సమిధముత్తరయాధాయ ॥

ఇమగ్గ్ స్తోమమర్హతే జాతవేదసే రథమివ సంమహేమా మనీషయా భద్రాహినః ప్రమతి రస్య సగ్ంసద్యగ్నే సఖ్యే మారిషామా వయంతవ ॥

అగ్నయఇదంనమమ ॥

## వపన సంస్కారమ్

స్నాతకుడు అగ్నికిపడమటవైపున తుంగచాపమీదకూర్చుని క్రిందిమంత్రముచెప్పుచూ కత్తిని అభిమంత్రణచేయవలెను.

సూ॥ అపరేణాగ్నిం కట ఏరకాయాం వోపవిశ్యోత్తరయా క్షురమభిమన్త్ర్య

త్ర్యాయుషం జమదగ్నేః కశ్యపస్య త్ర్యాయుషమ్।

యద్దేవానాం త్ర్యాయుషం తన్మేఅస్తు త్ర్యాయుషమ్ ।

స్నాతకుడు క్రిందియజస్సుచెప్పి కత్తినిసంస్కారనిమిత్తము తనతండ్రికిఈయవలెను.

సూ॥ ఉత్తరేణయజుషా వప్త్రే ప్రదాయ ॥

శివో నామాసి స్వధితిస్తే పితా నమస్తే అస్తు మామాహిగంసీః ।

నీళ్ళ తొరుపుటమొదలు దర్భస్తంభేవా నిధధాతి వరకు ఉపనయనము లో వలెనేచేయవలెను

సూ ॥ అపాగం సగం సర్వనాద్యాకేశ నిధానాత్సమానమ్ ।

అధ్యాయముయొక్క మొదటియజస్సునుచెప్పి క్రిందివిధముగా ఉదకము కలుపవలెను.

సూ॥ అనువాకస్య ప్రథమేన యజుషాపస్సగ్ం సృజ్య ॥

ఉష్ణేనవాయ ఉదకేనేహ్యదితిః కేశాన్ వపతు ॥

వేడినీళ్ళను చన్నీళ్ళలోపోసి క్రిందిమంత్రముచెప్పి ఇదివరకుసిద్ధముచేసిన దర్భకట్టతో స్నాతకునితండ్రి స్నాతకునిశిరస్సుపైఉన్న కేశములను తూర్పు నుండి ప్రదక్షిణముగా ఉదకముతోతడుపవలెను.

సూ॥ ఉష్ణాశ్శీతాస్వానీయోత్తరయా శిరఉనత్తి ॥ (ప్రాగారభ్య ప్రదక్షిణమ్)

ఆపఉన్దన్తు జీవసే దీర్ఘాయుత్వాయ వర్చసే । జ్యోక్చసూర్యందృశే ।

క్రిందినాలుగుమంత్రములుచెప్పుచూ తూర్పుమొదలుప్రదక్షిణముగా నాలు గు దిక్కులందునూ మూడేసిమూడేసి దర్భలమఅగ్రముఉంచుకొని స్నాతకునికేశ ములను తండ్రిఖండించవలెను.

సూ॥ త్రీగ్స్త్రీన్ దర్భానన్తర్ధాయోత్తరాభిశ్చత సృభిః ప్రతిమన్త్రం ప్రదక్షిణం ప్రతిదిశం ప్రవపతి ॥

క్రిందిమంత్రములో శ్రీనివాస అనుచోట స్నాతకునిపేరు ఉచ్చరించవలెను.



యేనావపత్సవితా క్షురేణ సోమస్యరాజ్ఞో వరుణస్య విద్వాన్ ।
తేన బ్రహ్మాణో వపతేద మస్యాయుష్మాఞ్జర దష్టిర్యథాఽసదయం (శ్రీని వాస) శర్మా ॥

స్నాతకుని తల్లిగాని బ్రహ్మచారిగాని తండ్రికిదక్షిణమునఉండి క్రింది చెప్పే లోపుమంత్రములచే తండ్రినిఅభిమంత్రించవలెను. ఎద్దుపేడతోచేసినప్రమిదలో యవధాన్యముఉంచి దానిలో త్రుంచినకేశములను, దర్భాగ్రసహితముగా ఉంచి ఉదకము ముట్టుకొనవలెను.

సూ॥ వపన్త ముత్తరయాను మన్త్రయతే దక్షిణతో మాతా బ్రహ్మచారీవా॥

అనడుహేశకృత్పిండే యవాన్నిధాయ । తస్మిన్కేశాను పయమ్యాప ఉపస్పృశ్య

తండ్రిక్రిందిమంత్రముచెప్పి స్నాతకునిశిరస్సుపై తూర్పునసుదుటకు పై భాగమందుగల కేశములను మూడుదర్భాగ్రములతోసహాఖండించి, త్రుంచిన కేశములను, దర్భకొనలను పేడప్రమిదలోఉంచి ఉదకముముట్టుకొనవలెను.

యత్క్షురేణ మర్చయతా సుపేశసావప్త్రా వపసి కేశాన్ ।
శున్ధిశిరో మాఽస్యాయుః ప్రమోషీః । ఇతిప్రాచ్యామ్ ॥

తండ్రి క్రిందిమంత్రముచెప్పి స్నాతకునిశిరస్సుపైదక్షిణమున, కుడిచెవికి పైభాగమునగల కేశములను మూడు దర్భాగ్రములతో సహాఖండించి, త్రుంచిన కేశములను, దర్భకొనలను పేడప్రమిదలోఉంచి ఉదకముముట్టుకొనవలెను

సూ॥ పునస్త్రీన్ దర్భానన్తర్ధాయ ॥

యేనపూషా బృహస్పతే రగ్నేరిన్ద్రస్య చాయుషేఽవపత్ ।
తేనాస్యాయుషే వపసౌ శ్లోక్యాయ స్వస్తయే ॥ ఇతిదక్షిణతః
తస్మిన్ కేశానుపయమ్యాప ఉపస్పృశ్య ॥

తండ్రి క్రిందిమంత్రముచెప్పి స్నాతకునిశిరస్సుపైపశ్చిమమున, శిఖకు క్రిందిభాగమునగల కేశములను మూడుదర్భాగ్రములతో సహాఖండించి, త్రుంచి

న కేశములను, దర్భకొనలను పేడ్రపమిదలోఉంచి ఉదకముముట్టుకొనవలెను.

సూ ॥ పునస్త్రీన్‌దర్భానన్తర్ధాయ॥

యేనభూయశ్చరాత్యయం జ్యోక్చపశ్యాతి సూర్యమ్

తేనాస్యాయుషే వపసౌ శ్లోక్యాయ స్వస్తయే ॥

ఇతిపశ్చాద్ధిశం ప్రవపతి ॥ తస్మిన్ కేశానుపయమ్యాప ఉపస్పృశ్య

తండ్రి క్రిందిమంత్రముచెప్పి స్నాతకునిశిరస్సుపైఉత్తరమున, ఎడమచెవికి పైభాగమునగల కేశములను మూడు దర్భాగ్రములతో సహాఖండించి, త్రుంచిన కేశములను, దర్భకొసలను పేడ్రపమిదలోఉంచి ఉదకముముట్టుకొనవలెను క్రిందిమంత్రములో శ్రీనివాసఅనుచోట స్నాతకునిపేరుఉచ్చరించవలెను.

సూ ॥ పునస్త్రీన్ దర్భానన్తర్ధాయ॥

యేనపూషా బృహస్పతే రగ్నేరిన్ద్రస్య చాయుషేవపత్ । తేనతే వపామి(శ్రీనివాస)శర్మన్నాయుషా వర్చసాయథాజ్యో క్సుమనాఅసాః॥

ఇత్యుత్తరతః ॥ తస్మిన్ కేశానుపయమ్యాప ఉపస్పృశ్య

పిదప ఆపేడ్రపమిదను క్రిందిమంత్రముచెప్పి మేడిచెట్టు మొదటుగాని దర్భదుబ్బు మొదటుగాని ఉంచవలెను.

సూ ॥ ఉత్తరయోదుమ్బర మూలే దర్భస్తంబేవా నిదధాతి ॥

ఉప్త్వాయ కేశాన్ వరుణస్య రాజ్ఞో బృహస్పతి స్సవితా సోమో అగ్నిః ।

తేభ్యోనిధానం బహుధాఽన్వ విన్దన్నన్తరా ద్యావాపృథివీ అపస్సువః ।

పిమ్మట స్నాతకుడు గోశాలలో పడమటిభాగమందుకూర్చుని మొలకుకట్టిన ముంజదర్భత్రాడునువిప్పి బ్రహ్మచారికిఈయవలెను. బ్రహ్మచారిఆత్రాడును క్రింది యజుస్సుచెప్పి మేడిచెట్టుమొదటుకాని. దర్భదుబ్బులోగాని ఎవరికీ కనపడకుండా దాచవలెను.



సూ॥ జఘనార్ధే వ్రజస్యోపవిశ్య విస్రస్యమేఖలాం బ్రహ్మచారిణే ప్రయచ్ఛతి తాగ్ంసఉత్తరేణ యజుషోదుమ్బర మూలే దర్భస్తమ్బే వోపగూహతి ।

క్రిందిమంత్రములోస్నాతకుని నామ,గోత్రనామములను మొదటషష్ఠీ విభక్తిలోచెప్పి రెండవమారు ప్రథమావిభక్తికిమార్చి దర్భత్రాడును దాచవలెను

ఇదమహం (శ్రీనివాస) శర్మణో గౌతమస్యపాప్మాన ముపగూహా మ్యుత్తరో (శ్రీనివాస) శర్మాద్విషద్భ్యః ।

## మార్జనమ్

స్నాతకుడుఅమంత్రకముగా వేడినీటినిచన్నీటితోకలిపి క్రింది ఆరుమంత్ర ములుచెప్పి చివరనఒక్కమారుగా స్నానముచేయవలెను.

సూ॥ ఏవం విహితాభిరేవాద్భి రుత్తరాభిష్షడ్భి స్స్నాత్వా।

ఆపోహిష్ఠామయోభువ ఇతితిస్రో.హిరణ్యవర్ణా ఇతితిస్రః తూష్ణీం మిశ్రితాభిశ్శీతోష్ణా భిరద్భిష్షణ్ణా మన్తేసకృదేవస్నాతి ॥

ఓంఆపోహిష్ఠామ ఆపోజనయ థాచనః ॥

హిరణ్యవర్ణా శ్శుచయఃపావకా యాసుజాతః కశ్యపోయాస్విన్ద్రః।

అగ్నింయాగర్భం దధిరే విరూపాస్తాన ఆపశ్శగ్ం స్యోనాభవన్తు

యాసాగ్ంరాజా వరుణోయాతి మధ్యేసత్యానృతే అవపశ్యఞ్జనానామ్।

మధుశ్చుత శ్శుచయోయాః పావకాస్తానఆప శ్శగ్ంస్యోనా భవన్తు ।

యాసాందేవా దివికృణ్వన్తి భక్షంయాఅన్తరిక్షే బహుధాభవన్తి ।

యాఃపృథివీం పయసోన్దన్తి శుక్రాస్తానఆప శ్శగ్ంస్యోనాభవన్తు ॥

## దంతధావనమ్

స్నాతకుడు క్రిందిమంత్రముచెప్పి మేడిపుల్లలో దంతధావనము చేయవలెను.

సూ॥ ఉత్తర యోదుంబరేణ తతోధావతే ॥

అన్నాద్యాయ వ్యూహధ్వం దీర్ఘాయు రహమన్నాదోభూయసమ్ ।

సోమోరాజా యమాగమథ్సమే ముఖంప్రవేక్ష్యతి భగేన సహవర్చసా

స్నాతకుడు అపుడకను నైర్‌ఋతిదిక్కునపారవేసి ఉదకమునుముట్టుకొని అచమనము చేయవలెను.

సూ॥ నైర్‌ఋత్యాం దిశినిరస్య । అపఉపస్పృశ్య । ఆచమ్య

## స్నానమ్

స్నాతకుడు చిరుశెనగపిండిమొదలగువాటిచే ఒంటినినలుచుకొని ఇప్ప పువ్వు, ఉసిరికపిండి మొదలగువాటితో ఒంటినిరుద్దుకొని స్నానముచేయవలెను.

సూ॥ స్నానీయోచ్ఛాదిత స్స్నాతః । మసూరచూర్ణాదిభి రుద్వర్త్యామలకపిష్టాదిభి శ్శిరస్స్నానీయై స్స్నాతశ్చభవతి ।

## వస్త్రధారణమ్

స్నాతకుడు క్రిందియజుస్సుచెప్పి ఉత్తరించని క్రొత్తవస్త్రమును కట్టుకొని, అచమనము చేయవలెను.

సూ॥ ఉత్తరేణయజుషా ఽ ఽ హతమన్తరం వాసః పరిధాయ ॥

సోమస్య తనూరసి తనువంమే పాహి స్వామాతనూరావిశ ॥

సూ॥ వాసః పరిధాప్యాచమ్య ॥

స్నాతకుడు కస్తూరిమొదలగుపరిమళద్రవ్యములుకలిపిన మంచిగంధము ను క్రిందిమూడుమంత్రములచే నమః అనునపుడు దేవతలకు సమర్పించవలెను మూడుమార్లు రెండుచేతులయొక్కపదివేళ్లను గంధములోముంచి పైకి చిమ్ముట యే సమర్పణము.



సూ॥ సార్వసురభిణా చన్దనేనోత్తరై ర్దేవతాభ్యః ప్రదాయ ॥

౧ నమోగ్రహాయచాభిగ్రహాయచ ॥ ౨ నమశ్శాక జఞ్జభాభ్యామ్ ॥ ౩.నమ స్తాభ్యో దేవతాభ్యో యా అభిగ్రాహిణీః ॥ సూ॥ ప్రదానం నమశ్శబ్దేన॥

స్నాతకుడు క్రింది మంత్రమునుచెప్పి గంధమును తన ముఖము మొదలు శరీరమునకు పూసుకొనవలెను.

## గన్ధానులేపనమ్

సూ॥ ఉత్తరయాఽనులిప్య ॥

అప్సరస్సుయోగన్ధో గన్ధర్వేషు చ యద్యశః ।

దైవ్యో యోమానుషో గన్ధస్సమా గన్ధస్సురభి ర్జుషతామ్ ।

స్నాతకుడు ఒక బంగారుపూసను రెండువైపులా రత్నములు ఉండునట్లు దారమునకుగుచ్చి, దానిని క్రిందిమంత్రముచెప్పి ఉదకపాత్రయందు ప్రదక్షిణముగా మూడుమార్లు చురుకుగా త్రిప్పవలెను.

సూ॥ మణిగ్ం సౌవర్ణగ్ం సోపధానగ్ం సూత్రోత ముత్తర యోదకపాత్రే త్రిఃప్రదక్షిణం పరిప్లావ్య ॥

ఇయమోషధి త్రాయమాణా సహమానా సహస్వతీ ।

సామా హిరణ్యవర్చసం బ్రహ్మవర్చసినం మాకరోతు ।

స్నాతకుడు క్రిందిమంత్రముచెప్పి మూడువాక్యములచివర పైపూసను తన కంఠమున కట్టుకొనవలెను.

## మణిధారణమ్

సూ॥ ఉత్తరయాగ్రీవాస్వాబధ్య ॥

అపాశోఽస్యరోషే మాసగ్ం శరీః । శివోమోపతిష్ఠస్వ దీర్ఘాయుత్వా

యు శతశారదాయ। శతగ్ం శరద్భ్య ఆయుషే వర్చసే జీవాత్వై పుణ్యాయ త్ర్యవసానయా గ్రీవాస్వాబధ్య॥

పిమ్మట స్నాతకుడు దారమునకు గుచ్చినరేగుగింజను మంత్రము లేకుండా జలకలశములో వెనుకటివలెనే త్రిప్పి తన ఎడమచేతికి కట్టుకొనవలెను.

సూ॥ ఏవమేవ బాదరమణిం మన్త్రవర్జగ్ం సవ్యేపాణావాబధ్య ॥

స్నాతకుడు నూతనవస్త్రములను క్రింది మంత్రములచేత అభిమంత్రించవలెను.

సూ॥ ఆహతముత్తరం వాసో రేవతీస్త్వేతి సమానమ్ ।

రేవతీస్త్వా వ్యక్ష్ణన్కృత్తికాశ్చాకృన్తగ్స్త్వా।
ధియోఽవయన్నవగ్నా అవృఞ్జన్త్సహస్రమన్తాగ్ం అభితోఅయచ్ఛన్॥
దేవీర్దేవాయపరిధీ సవిత్రే మహత్తదాసా మభవన్మహిత్వనమ్ ॥

## ద్వితీయ వస్త్రధారణమ్

స్నాతకుడు క్రిందిమంత్రములుచెప్పి, ఒకవస్త్రమునుకట్టుకొని, రెండవ వస్త్రమును కప్పుకొనవలెను.

సూ॥ ఉత్తరాభిస్తిసృభిః వాసః పరిధాయ ॥

యాఅకృన్తన్నవయన్ యాఅతన్వత యాశ్చదేవీరన్తా నభితో దదన్త।
తాస్త్వాదేవీర్జరసే సంవ్యయన్త్వాయుష్మానిదం పరిధత్స్వవాసః॥
పరిధత్త ధత్తవాస సైనగ్ం శతాయుషం కృణుతదీర్ఘమాయుః।
బృహస్పతిః ప్రాయచ్ఛద్వాస ఏతత్సోమాయ రాజ్ఞేపరిధాతవాఉ.
జరాబ్ధచ్ఛాసి పరిధత్స్వవాసో భవాకృష్టీనామభిశస్తి పావా।
శతఞ్చజీవ శరదస్సువర్చా రాయశ్చపోష ముపసంవ్యయస్వ॥



స్నాతకుడు వస్త్రములుధరించినపిదప ఆచమనముచేసి క్రిందిమంత్రము చెప్పవలెను.

సూ॥ వాసఃపరిధాయ। ఆచమ్య పరిహితం (ఆత్మానం) ఉత్తరయాఽను మన్త్రయతే ॥

పరీదం వాసో అధిధాస్స్వస్తయేఽభూరా పీనామభిశస్తిపావా।
శతఞ్చజీవ శరదఃపురూచీ ర్వసూనిచార్యో విభజాసిజీవన్॥

స్నాతకుడు పైనకప్పుకొన్న వస్త్రముయొక్క అంచుచివర చెవిపోగులజతను కట్టి, వాటిని స్రుక్కుయందుంచి, స్రువముతో ఆజ్యమును నాలుగు మార్లు గ్రహించి చెవిపోగులు మాత్రము అగ్నిలో పడకుండా స్రుక్కులోనే ఆజ్యముతో వాటిని తడుపుచూ, క్రిందచెప్పబోవు ఎనిమిదిమంత్రములచే ఆజ్యహోమములు చేసి, త్యాగములను చెప్పవలెను.

సూ॥ తస్యదశాయాం ప్రవర్తౌ ప్రబధ్య దర్వ్యామాదాయా జ్యేనాభ్యానయన్నుత్త రాహుతీర్హుత్వా। ఆయుష్య మిత్యష్టాజ్యాహుతీర్జుహోతి ॥

## ఆజ్యహోమాః

ఏకం। ద్వే। త్రీణి। చత్వారి। (పంచ)॥

౧ ఆయుష్యం వర్చస్యగ్ం సువీర్యగ్ం రాయస్పోష మౌద్భిద్యమ్
ఇదగ్ం హిరణ్యం జైత్ర్యాయావిశతాం మాగ్స్వాహా।

హిరణ్యాయేదంనమమ ॥

౨ ఉచ్చైర్వాది పృతనాజి సత్రాసాహం ధనంజయమ్।
సర్వాస్సమృద్ధీర్ ఋద్ధయో హిరణ్యేస్మి న్త్సమాహితాస్స్వాహా॥

హిరణ్యాయేదంనమమ ॥

౩ శునమ్మహాగ్ం హిరణ్యస్య పితురివ నామాగ్రభైషమ్

తంమా హిరణ్య వర్చసం పూరుషు ప్రియంకురుస్వాహా ।

హిరణ్యాయేదంనమమ ।

౪ ప్రియంమా దేవేషుకురు ప్రియంమా బ్రహ్మణేకురు ।

ప్రియం విశ్యేషు శూద్రేషుప్రియగ్ం రాజసుమాకురుస్వాహా ।

హిరణ్యాయేదంనమమ ।

౫ యాతిరశ్చీ నిపద్యసే ఽహం విధరణీ ఇతి ।

తాన్త్వా ఘృతస్య ధారయా యజేస్సగ్ంరాధనీ మహగ్స్వాహా

సగ్ంరాధన్యాఇదంనమమ ।

౬ సగ్ంరాధన్యై దేవ్యైస్వాహా ॥ సగ్ంరాధన్యై దేవ్యా ఇదంనమమ ।

౭ ప్రసాధన్యై దేవ్యైస్వాహా ॥ ప్రసాధన్యైదేవ్యాఇదంనమమ ॥

౮ సమ్రాజఞ్చ విరాజఞ్చాభి శ్రీర్యాచనో గృహే । లక్ష్మీరాష్ట్రస్యయా

ముఖేతయామా సగ్ంసృజామసిస్వాహా । లక్ష్మ్యాఇదంనమమ ।

పిమ్మట ప్రక్కలోఉన్న చెవిపోగులనుతీసి ఇధ్మసన్నహనము మొదలు

అహంభోఅభివాదయే వరకుచేయవలెను

ఇత్యష్టాజ్యాహుతీర్హుత్వా ॥ ఇధ్మసన్నహనం జయాది ప్రతిపద్యతే

అభివాదనాన్తం కృత్వా । ఇధ్మసన్నహనాన్యద్భిస్సగ్ అభివాదయే ॥

**కర్ణాభరణ ధారణమ్**

పిమ్మట స్నాతకుడు పైఎనిమిది మంత్రములను స్వాహాకారములేకుండా క్రిందవిధముగాచెప్పి, ముందుగాకుడిచెవికి పోగును పెట్టుకొనవలెను. 6, 7 మంత్ర



ములకుమాత్రము స్వాహాకారముచెప్పవలెను.

సూ. ఏతాభిరేవ దక్షిణేకర్ణే ఆబధ్నీత, ఏతాభిస్సవ్యే నస్వాహాకారః ।

ఆయుష్యంవర్చస్యగ్ం సువీర్యగ్ంరాయస్పోష మౌద్భిద్యమ్ । ఇదగ్ం హిరణ్యం జైత్ర్యాయావిశతాంమామ్ ॥ ఉచ్చైర్వాదిపృతనాజి సత్రాసాహం ధనంజయమ్ । సర్వాస్సమ్మృద్ధిర్బుద్ధయో హిరణ్యేస్మిన్సమాహితాః ॥ శున మహాగ్ం హిరణ్యస్య పితురివ నామాగ్రభైషమ్ ।తంమా హిరణ్యవర్చసం పూరుషు ప్రియంకురు । ప్రియంమాదేవేషుకురు ప్రియంమా బ్రహ్మణేకురు । ప్రియంవిశ్యేషు శూద్రేషుప్రియగ్ం రాజసుమాకురు ॥ యాతిరశ్చీ నిపద్యసే ఽహం విధరణీఇతి । తాన్త్వాఘృతస్యధారయా యజేస్సగ్ంరాధనీ మహామ్, సగ్ంరాధన్యైదేవ్యైస్వాహా ॥ ప్రసాధన్యైదేవ్యైస్వాహా । సమ్రాజఞ్చ విరాజఞ్చాభి శ్రీర్యాచనో గృహే । లక్ష్మీ రాష్ట్రస్యయా ముఖేతయా మాసగ్ం సృజామసి । ఇతి దక్షిణకర్ణే ॥

పిమ్మట స్నాతకుడుపైవిధముగానే ఎడమచెవికిపోగును పెట్టుకొనవలెను.

ఆయుష్యం వర్చస్యగ్ం సృజామసి ॥ ఇతివామకర్ణే ॥

స్నాతకుడు క్రిందచెప్పబోవు మంత్రములను అనుసరించి పూలదండ, కాటుక, అద్దము, చెప్పులు, గొడుగు, కర్రమొదలగు వస్తువులను ధరించుచుండవలెను.

**స్రజధారణమ్**

స్నాతకుడుక్రిందిమంత్రము చెప్పుచూపూలదండ శిరస్సునధరించవలెను.

సూ. ఏవముత్తరైర్యథా లింగమ్ ॥ స్రజశ్శిరసి ।

శుభికేశిరఆరోహ శోభయన్తీ ముఖంమమ । ముఖగ్ంహిమమశోభ య భూయాగ్ం సఞ్చభగంకురు । యామాహరజ్జమదగ్ని శ్శ్రద్ధాయై కామా

యాన్త్యై । ఇమాంతామపి నహ్యేఽహం భగేన సహవర్చసా ॥ బధ్నాతి॥

సూ॥ అఞ్జన మాదర్శావేక్షణముపానహౌ ఛత్రందణ్డమితి ॥

స్నాతకుడు క్రిందిమంత్రముచెప్పి, కాటుకను రెండునేత్రములకు ఒక్క మారుగా ధరించవలెను. తల్లిగాని. తోబుట్టువుగాని కాటుక పెట్టుట ఆచారము.

### అంజనధారణమ్

సూ॥ ఆఞ్జనమ్ । యదాఞ్జనం త్రైకకుదం జాతగ్ం హిమవత ఉపరి,తేన వామాఞ్జేతేజసే వర్చసేబలాయచ ॥ మయిపర్వత పూరుషం మయిప ర్వతవర్చసం మయిపర్వతభేషజం మయిపర్వతఆయుషమ్ । త్రైకకుదేనాక్త్వే

### ఆదర్శావేక్షణమ్

స్నాతకుడు క్రింది మంత్రముచెప్పి. అద్దమునందు తన ప్రతిబింబమును చూచుకొనవలెను

సూ. ఆదర్శావేక్షణమ్ ॥ యన్మేవర్చః పరాగత మాత్మాన ముపతిష్ఠతి

ఇదం తత్పునరాదదే దీర్ఘాయుత్వాయ వర్చసే ।

### పాదుకాధారణమ్

స్నాతకుడు క్రిందమంత్రముచెప్పి రెండుచెప్పులను ఒక్కమారుగా ధరించవలెను.

సూ. ఉపానహౌ ॥

ప్రతిష్ఠేస్థో దేవతానాం మామాసన్తాప్తమ్ ॥ (యుగపత్) ।

### ఛత్రధారణమ్

స్నాతకుడుగొడుగును అమంత్రకముగాపట్టుకొని. పిమ్మటమంత్రమును చెప్పవలెను తనకు నీడవచ్చునట్లుగా గొడుగువేసుకొనవలెను.

సూ॥ ఛత్రం తూష్ణీమాదాయ ॥

ప్రజాపతే శ్శరణమసి బ్రహ్మణశ్ఛదిర్విశ్వ జనస్య ఛాయాఽసి సర్వతో



మాపాహి ॥ ఆత్మాన మభిచ్ఛాదయతి ॥

### దండధారణమ్

స్నాతకుడు క్రిందిమంత్రమునుచెప్పి, వెదురుకర్రను చేతితోపట్టుకొనవలెను

సూ॥ వైణవం దణ్డమితి । దేవస్యత్వా సవితుఃప్రసవే ఽ శ్వినో ర్బాహుభ్యాం పూష్ణో హస్తాభ్యా మాదదే ద్విషతో వధాయేన్ద్రస్య వజ్రోఽసి వార్త్రఘ్న శ్శర్మ మేభవ యత్పాపం తన్నివారయ ॥

### నక్షత్ర దర్శనమ్

స్నాతకుడు నక్షత్రదర్శనమగువరకు మౌనముగాఉండి నక్షత్రములు కనుపడినతరువాత తూర్పునకుగాని ఉత్తరమునకుగానివెళ్లి క్రిందిమంత్రమును చెప్పుచూ దిక్కునకుమ్రొక్కవలెను.

సూ॥ వాచంయచ్ఛత్వా నక్షత్రేభ్యః ఉదితేషు, నక్షత్రేషు ప్రాచీముదీచీంవా దిశముపనిష్క్రమ్య। ఉత్తరేణార్ధర్చేన దిశముపస్థాయ।

దేవీష్షడుర్వీరురుణః కృణోత విశ్వేదేవాస ఇహ వీరయధ్వమ్ ॥

స్నాతకుడు క్రింది అర్ధర్చను చెప్పుచు నక్షత్రములకూ, చంద్రునకూ మ్రొక్కవలెను

సూ॥ ఉత్తరేణ నక్షత్రాణి చన్ద్రమసమితి॥

మాహాస్మహి ప్రజయామా తనూభిర్మార ధామ ద్విషతే సోమరాజన్॥

స్నాతకుడు తాను ఏ ఆశ్రమును స్వీకరించవలెనో మిత్రులను అడుగవలయును

సూ॥ రాతినా సంభాష్య యథార్థం గచ్ఛతి । మిత్రేణగార్హ్యత్యగ్ం సంభాష్యసి॥





## కాశీయాత్ర

స్నాతకుడు క్రిందిశ్లోకమును చెప్పి, కాశీయాత్రచేయుటకై అనుజ్ఞ ఇవ్వమని గురువును కోరవలెను.

శ్లో. చరిత బ్రహ్మచర్యోహం కృతవ్రత చతుష్టయః ।
కాశీయాత్రాం గమిష్యామి అనుజ్ఞాం దేహిమే శుభామ్ ॥

బ్రహ్మచర్యమునుపూర్తిచేసి, వేదవ్రతములనుఆచరించిన నేనుకాశీ యాత్రకువెళ్ళుచున్నాను. కావునఅనుజ్ఞఇవ్వవలసినది అనిగురువును ప్రార్థించి. స్నాతకుడు పాదుకలనుధరించి, గొడుగువేసుకొని, కర్రనుచేత పట్టుకొనవలయును ఒకకందువాలోబియ్యము. పెసరపప్పు, అప్పడము లు, వడియములు,ఒక కూర, పిడిరాపాయలువేసి మూటకట్టి, ఆమూటను స్నాతకుడు చేతితోపట్టుకొనవలెను. తరువాత బంధువులతో, వేదఘోష మంగళవాద్యములతో గృహమునుండిబయటకువచ్చి నాలుగువీధుల నడుమనిలబడవలెను.



కన్యాదాత ఒకపళ్ళెములో పన్నీరు, సెంటు,గంధము,తాంబూలము, బెల్లముముక్క, నూతనవస్త్రములుపట్టుకొని స్నాతకునివద్దకు రావలయును కన్యాదాత క్రిందిశ్లోకముచెప్పి క్రిందివిధముగా స్నాతకునికోరవలెను.

శ్లో. సాలంకారాం మమసుతాం కన్యాం దాస్యామితే ద్విజ ।
పాణిం గృహీత్వాసాగ్నిస్త్వం గచ్ఛస్వా ఽ ఽ గచ్ఛ మద్గృహమ్ ।

ఓస్నాతకుడా ! నీవు నాగృహమునకువచ్చి బంగారుఆభరణముల చే అలంకరింపబడిఉన్న నాకుమార్తెనువివాహముచేసుకొని భార్య, అగ్ని పాత్రములతోసహా మీగృహమునకు వెళ్ళవలసినదిగా కోరుచున్నాను.

అని స్నాతకునకు పన్నీరుచల్లి, గంధమురాసి, సెంటుపూసి,నూతన వస్త్రతాంబూలములను ఈయవలెను. బెల్లమునుస్నాతకునిగెడ్డము క్రింద ఉంచి నాకుమార్తెనుపాణిగ్రహణముచేసుకొనుమని కన్యాదాత కోరవలెను.

**పైక్రియాకలాపము అంతయూ కన్యాదాతకుబదులు వధువు సోదరునితోచేయించుట ప్రబలమైనఆచారము.**

తరువాతస్నాతకుడు వధువుసోదరునకు గంధాదులను, కొత్తబట్ట లను ఇచ్చుటఆచారము.

**ఇదియే కాశీయాత్ర.**

పిమ్మటస్నాతకుడువెనుకకువచ్చి, యథాస్థానమునకూర్చొని, అభ్యుదయకము, కర్మణఃపుణ్యాహవాచనముచేయవలెను. పిమ్మట నూతన వస్త్రప్రదానము, ఆశీర్వచనము, మంగళహారతి జరిగించవలెను.

సూ॥ స్నాతక వ్రతాఙ్గభూత మాభ్యుదయికం కర్మణఃపుణ్యాహంచ కృత్వా ।

సమావర్తనం సమాప్తమ్



# ఎదురు సన్నాహము

వివాహమునకువచ్చిన మగపెళ్ళివారిని ఆడపెళ్ళివారు సపరివార సమేతముగా మంగళవాద్యములతో ఎదురేగి కళ్యాణవేదికవద్దకు తీసుకొనిరాగా మగపెళ్ళివారు అందరూ తూర్పుముఖముగా జ్యేష్ఠానుక్రమముగా, దంపతీ యుక్తముగా ఒకవరుసక్రమములో ఆసనములపై కూర్చుండగా, వారిమధ్యలో వరునికూడా కూర్చుండచేయవలెను

ఒక క్రొత్తబిందెలోపానకమును, మరియొక క్రొత్త బిందెలో మంచినీటిని వంటబ్రాహ్మణుడు కావడిలో పెట్టుకొని తమవెంటరాగా, ఆడపెళ్ళివారు ఒకపళ్ళెములో వరునకుఇచ్చు నూతనవస్త్రములు, సెంటు, పన్నీరు, గంధము, తాంబూలములను, బుక్కా, బిగ్గుండను, శుభలేఖ (కర్పూరపు పేర్లు, హోలీరంగులు)ను సిద్ధపరిచి, వేదికవద్దకు తీసుకొని రావలెను.

**తూర్పుప్రాంతమువారు ఈసమయమున వరుని ప్రక్కన వధువునుకూడా కూర్చుండచేయుదురు.**

పిమ్మట వధువుతరపుకన్యాదాత మొదలగుమగవారు మగపెళ్ళివారి



తరపుమగవారిని, కన్యాదాతభార్యమొదలగుఆడవారు వరునితరపు ఆడవారిని గంధము, కుంకుమ, సెంటు, పన్నీరు, కర్పూరపుపేర్లు మొదలగు వాటిచే సత్కరించి, రంగులు చల్లి, అందరికీ పానకములు ఈయవలెను.

**తూర్పుప్రాంతమువారు పైసత్కారములు వధువుచే వరునకు, వరునిచే వధువుకుకూడా వేడుకగాచేయింతురు. వధూవరులు ఇరువురుచే పరస్పరము పానకములు త్రాగించుట, పటికబెల్లము తినిపించుటకూడా చేయుదురు.**

తరువాత వధువుతరపుబ్రహ్మగారు మంగళాష్టకములనుచెప్పి, శుభలేఖ చదివిన పిమ్మట కన్యాదాతగాని వారితరపుపెద్దలుగాని, వరునితరపువార్కి నూతన వస్త్రతాంబూలములతో శుభలేఖనుఇచ్చి, అట్లేవరునికికూడా నూతనవస్త్ర తాంబూలములనుఇచ్చి వివాహమునకు విచ్చేయువలసినదిగా ఆహ్వానించెదరు.

తదుపరి అదేవిధముగా వరునితరపువారు ఆడపెళ్ళివారిని ఆసనములపై కూర్చుండచేసి, పైవిధముగానే సత్కరించి, వరునితరపు బ్రహ్మగారు శుభలేఖచదవగా వరునితరపు పెద్దలు వివాహమునకు వచ్చుచున్నాము అనిపల్కి, వధువు, కన్యాదాతమొదలగువారిని నూతనవస్త్ర తాంబూలములతో సత్కరించెదరు.

**తూర్పుప్రాంతమువారు విశేషముగా మగపెళ్ళివారు ప్రతి ఒక్కరికీ కర్పూరపుపేర్లువేసి మగపెళ్ళివారిలో ప్రతిఒక్కరినీ ఆడపెళ్ళివారికి పరిచయము చేయుదురు. అట్లే ఆడపెళ్ళివారిలోప్రతి ఒక్కరికీ మగపెళ్ళివారు కర్పూరపుపేర్లువేసి వారిని మగపెళ్ళివారికి పరిచయముచేయుదురు.**

ఇది చాలాఆనందకరమైన విషయము. ఇట్లుచేయుటవలన పరస్పరము బంధుగణముఅందరికీ సుహృద్భావముకలుగుటయేకాక ఇంకా ఎక్కువ సంబంధములుకలుపుకొను అవకాశముకలుగును.




### కన్యాదాతకు భార్య దక్షిణమున ఉండవలసిన సమయములు

శ్లో॥ పూజనే మధుపర్కేచ కన్యాదానే తథైవచ

కర్మస్వే తేషువై భార్యాం దక్షిణే తూపవేశయేత్ ।

వరునిపూజించుసమయముననూ, మధుపర్కమునిచ్చునపుడునూ, కన్యాదాన కాలమందునూ కన్యాదాత భార్య, కన్యాదాతకు కుడిచేతివైపున ఉండవలెను.

### వధువు వరునకు ఉత్తరమున ఉండవలసిన సమయములు

శ్లో॥ పుణ్యాహవాచనేచైవ సంకల్పేషు తథైవచ।

ఆశీర్వచన కాలేచ నిత్యోపాసన కర్మణి।

రక్షాబంధన కాలేచ పత్నీయోక్త్ర విమోచనే।

ఏతేషూత్తరత స్తిష్ఠే ద్వధూరన్యత్ర దక్షిణే ।

అహాంకర్మణి నిత్యహోమ సమయే పుణ్యాహసంకల్పయోః

స్థాల్యాగ్రయణ యోక్త్రమోచన పునస్సంధాన శయ్యోత్సవే ।

ఏతేష్వా ద్యచరౌచ విప్రసహితా స్వాశిష్షు రక్షాధృతౌ ।

తిష్ఠే దుత్తరతో వధూః స్మృతివశా దన్యత్రచ దక్షిణే ।



పుణ్యాహవాచనము, సంకల్పములు, ఆశీర్వచనకాలము, నిత్యోపాసనము, రక్షాబంధనము, యోక్త్రవిమోచనము, అహాభ్యాం కర్మాణి కర్తవ్యాని అను వాక్యము పఠించునప్పుడును, స్థాలీపాకము, ఆగ్రయణము, పునస్సంధానము, శయ్యోత్సవము అను ఈ కర్మలన్నిటియందును, వరునకు ఎడమవైపు వధువు ఉండవలెను. మిగిలిన సమయములందు వరునకు కుడివైపు వధువు ఉండవలెను.

### వరుడు పశ్చిమముఖముగా కూర్చుండవలసిన సమయములు

శ్లో॥ పాదప్రక్షాళనేచైవ మధుపర్కస్య ప్రాశనే।

కన్యాస్వీకృతి కాలేతు శోభనద్రవ్యధారణే।

భ్రువోర్మార్జన కాలేచ కన్యామూర్ధ్న్యభిషేచనే ।

యోక్త్రస్యావేష్టనేకాలే మాఙ్గల్యస్య చ ధారణే

వధ్వాస్తండుల సంప్రాప్తౌ వరో వారుణ దిఙ్ముఖః ।

కాళ్ళుకడుగునప్పుడు, మధుపర్కమును, కన్యను స్వీకరించునపుడు, జీలకర్ర, బెల్లము ధరించునపుడు, యుగచ్ఛిద్రాభిషేకము చేయుసమయమున, వధువు నడుముకు దర్భత్రాడును, మంగళసూత్రము కట్టునపుడు, తలంబ్రాలు పోసుకొనునపుడు, వరుడుపడమరవైపునకు తిరిగిఉండవలెను.

శ్లో॥ సంస్కార్యః పురుషోవాపి స్త్రీవా దక్షిణతో భవేత్ ।

సంస్కారకస్తు సర్వత్ర తిష్ఠేదుత్తరతస్సదా ॥

సంస్కరింపబడువారు పురుషుడైననూ స్త్రీయైననూ దక్షిణమున ఉండవలెను. సంస్కరించువారెప్పుడూ ఉత్తరమునఉండవలెను.



మదర్థం కన్యాం వృణీధ్వం ఇతిచతురోవరాన్ ప్రేషయతి

పిమ్మటవరుడు ఆనలుగురుబ్రాహ్మణులనుఉద్దేశించి, క్రిందిరెండు మంత్రములు చెప్పవలెను.

సూ॥ తానాదితో ద్వాభ్యా మభిమన్త్రయేత ।

ప్రసుగ్మన్తా ధియసా నస్యస్యక్షణి వరేభి ర్వరాగ్ం అభిషుప్రసీదత

అస్మాకమిన్ద్ర ఉభయం జుజోషతి యథ్సోమ్యస్యాన్ధసో బుబోధతి ।

అనృక్షరా ఋజవస్సన్తు పన్థాయేభి స్సఖాయో యన్తినో వరేయమ్ ।

సమర్యమా సంభగోనో నినీయా త్సంజాస్పత్యగ్ం సుయమమస్తుదేవాః

కన్యనువెదకువారు క్రిందిశాకునమన్త్రములను చెప్పచూవారుకన్యాదాతను సమీపించవలెను.

## శాకునమన్త్రాః

అన్యహావం పరిహావం పరీవాదం పరిక్షపమ్ । దుస్స్వప్నం దురుదితం తద్విషద్భ్యో దిశామ్యహమ్ । అనుహూతం పరిహూతగ్ం శకునే ర్యదశాకునమ్ మృగస్య శృత మక్ష్ణయా తద్విషద్భ్యో దిశామ్యహమ్ . ఆరాత్తే అగ్నిరస్త్వారాత్పరశు రస్తుతే । నివాతే త్వాభి వర్షతు స్వస్తితేస్తు వనస్పతే స్వస్తిమేస్తు వనస్పతే నమ శ్శకృత్సదే రుద్రాయ నమోరుద్రాయ శకృత్సదే గోష్ఠమసి నమస్తే అస్తు మామాహిగ్ంసీః స్సిగసినసి వజ్రో నమస్తే అస్తు మామా హిగ్ంసీః । ఉద్గాతేవశకునే సామగాయసి బ్రహ్మపుత్ర ఇవసవనేషు శగ్ంససి । స్వస్తిన శ్శకునే అస్తు ప్రతిన స్సుమనాభవ .



శాకునమన్త్రైస్తే కన్యాదాతారం గత్వా బ్రువతే ।

పిమ్మట కన్యాన్వేషకులుకన్యాదాతసమక్షములో వరుని గోత్రప్రవరాదులను చెప్పి. వరుని ధర్మసంతతికొరకు కన్యనుఇమ్మని కోరవలెను.

## వరగోత్ర ప్రవరపఠనమ్

చతుస్సాగరపర్యన్తం గోబ్రాహ్మణేభ్యశ్శుభంభవతు । కాశ్యప వత్సార నైధ్రువత్రయా ఋషేయప్రవరాన్విత కాశ్యపస గోత్రస్య, కేశవ (వరుని ముత్తాతగారిపేరు) శర్మణో నప్త్రే ॥

కాశ్యప .గోత్రస్య **నారాయణ** (వరుని తాతగారిపేరు) శర్మణః పౌత్రాయ ।

కాశ్యప..గోత్రస్య **మాధవ** (వరుని తండ్రిపేరు) శర్మణఃపుత్రాయ ॥

కాశ్యప .గోత్రోద్భవాయ **శ్రీనివాస** (వరుని పేరు) శర్మణే వరాయ ॥

పిమ్మట కన్యాదాత కన్యాన్వేషకులను ఉద్దేశించి. తన గోత్ర ప్రవరాదులను చెప్పి. కన్యనుఇచ్చెదనని పలుకవలెను

## కన్యాగోత్ర ప్రవరపఠనమ్

చతుస్సాగర పర్యన్తం గోబ్రాహ్మణేభ్యశ్శుభం భవతు

ఆఙ్గీరస ఆయాస్య గౌతమ త్రయాఋషేయ ప్రవరాన్విత గౌతమసగోత్రస్య గోవింద (వధువు ముత్తాతగారి పేరు) శర్మణోనప్త్రీం ।

ఆఙ్గీరస....గోత్రస్య విష్ణు (వధువు తాతగారిపేరు) శర్మణః పౌత్రీమ్ ।

ఆఙ్గీరస....గోత్రస్య మధుసూదన (వధువుతండ్రిపేరు) శర్మణఃపుత్రీమ్ ।

ఆఙ్గీరస....గోత్రోద్భవాం లక్ష్మీ (వధువు పేరు) నామ్నీంకన్యామ్ ।

"ధర్మకార్యముల నిమిత్తమును, సంతాన నిమిత్తమును ఈకన్యనుకోరుచున్నాము." అనివరుడు పంపినవారు పలుకవలెను.

ధర్మప్రజా సంపత్యర్థం వృణీమహే ॥

"వరింపుడు, అతని కొరకు ఈకన్యను ఇచ్చుచున్నాను." అని దాతమారు పలుకవలెను. ఇట్లు ఉభయవర్గముల వారు ప్రవరలు, వచన, ప్రతివచనములు మూడుమార్లు చెప్పవలెను.

దాతా । వృణీధ్వం తస్మైదాస్యామీతి ప్రతిబ్రూయాత్ ఏవంత్రిః ॥

పిమ్మట ఆనలుగురుబ్రాహ్మణులూ వరునివద్దకువచ్చి, "మేము కృతార్థుల మైతిమి, కన్య ననిశ్చయించివచ్చితిమి" అనివరునితోపలుకవలెను.

బ్రాహ్మణాః ॥ కృతార్థావయమితి వరమావేదయేయుః

## కన్యాదాతృ కృత్యమ్

కన్యాదాతపత్నీసమేతుడై - మఙ్గళస్నానముచేసి, శుభ్రవస్త్రములను ధరించి, భూషణములచే అలంకరింపబడిన కన్యకతోసహా ఫలదక్షిణ తాంబూలములను చేతబట్టి, కూర్చొని సంకల్పించి విఘ్నేశ్వరపూజను, పుణ్యాహవాచనములను రక్షాబంధనమునుచేసి, అంకురారోపణము, నాందీదేవతాహ్వానము, ఆభ్యుదయిక, కర్మణఃపుణ్యాహవాచనములనుచేసి, కన్యకచే గౌరీపూజనుచేయించవలెను.

కన్యాదాతాసపత్నీకః కృతమఙ్గళస్నానాం, శుచివాససం, స్వలఙ్కృతాంకన్యాం స్వసన్నిధౌ ఉపవేశ్య ॥

కన్యాదాతా । మమాగ్నే సుష్టుతైతు ॥ ఆచమ్య, శ్రీకృష్ణాయ నమః। ప్రాణానాయమ్య, శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం మయా కరిష్యమాణ కన్యా వివాహాఖ్యం కర్మకరిష్యమాణస్తదఙ్గత్వేన తదాదౌశుద్ధ్యర్థం వృద్ధ్యర్థం శాన్త్యర్థమభ్యుదయార్థఞ్చ మహాజనైస్సహస్వస్తిపుణ్యాహవాచనంకరిష్యే। ఆదౌనిర్విఘ్నపరిసమాప్త్యర్థం శ్రీమహాగణాధిపతిపూజాంకరిష్యే

గణపతిపూజాంకృత్వా। పుణ్యాహంవాచయిత్వా రక్షాంబధ్వా



అఙ్కురారోపణ, నాన్దీదేవతాహ్వానంచవిధాయ । యథాకాలమాభ్యుదయిక, కర్మణఃపుణ్యాహవాచనంచకృత్వా కన్యయాగౌరీపూజాంకారయేత్॥

## వర కృత్యమ్

వరుడు ప్రాణాయామముచేసి, ధర్మకార్యములనిమిత్తము స్త్రీని పెండ్లి చేసుకొనుచున్నాను అనిసంకల్పించవలెను.

వరఃప్రాణానాయమ్య, శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ధర్మప్రజా సంపత్యర్థగ్గ్స్త్రియయ ముద్వహే॥

## యజ్ఞోపవీత ధారణమ్

వరుడు వివాహాంగమైనయజ్ఞోపవీతధారణకు సంకల్పించి, యజ్ఞోపవీతమును షోడశోపచారములచే పూజించవలెను.

**ఈ యజ్ఞోపవీతము కన్యాదాతలు వేయుట ఆచారము.**

పునః ప్రాణానాయమ్య, శ్రీపరమేశ్వరప్రీత్యర్థం ఉద్వాహాఙ్గభూత ద్వితీయయజ్ఞోపవీతధారణం కరిష్యే। యజ్ఞోపవీతం సంపూజ్య ।

వరుడు క్రిందిమంత్రమునుచెప్పి, యజ్ఞోపవీతమునుధరించి మరల ఆచమనముచేయవలెను. పిమ్మటసభాసదులు వరునిశిరస్సుపైఅక్షతలువేయవలెను.

ఆచమ్య, ఓంయజ్ఞోపవీతం పరమంపవిత్రం ప్రజాపతేర్యత్సహజం పురస్తాత్, ఆయుష్యమగ్ర్యం ప్రతిముఞ్చ శుభ్రం యజ్ఞోపవీతం బలమస్తు తేజః । ధృత్వా ఽఽచమ్య ॥

యజ్ఞోపవీతధారణ ముహూర్తస్సుముహూర్తోఽస్తు ॥

తరువాత వరుడు పశ్చిమముఖముగా కూర్చుండవలెను.

వరునకు కన్యకనబడకుండా ఇరువురిమధ్యలో తెరనుపట్టవలెను.

కన్యా వరయోర్మధ్యే అన్తఃపటలంకృత్వా ॥

